Түркиялык жазуучу, дин аалымы Осман Нури Топбаштын калемине таандык беш томдон турган «Пайгамбарлар тарыхы 2» аттуу китеп түрк тилинен кыргыз тилине 2006–жылы которулду. Бул китепте пайгамбарлардын өрнөктүү өмүр жолу, улуу вазийпаны өз коомдоруна кантип жеткиргендиги жана жеке адамдык бийик сапаттары тууралуу кеңири маалымат берилген жана ичинде эч кандай саясий максат жок.

**Китеп кайрадан редакцияланып, котормодогу айрым каталар оңдолду.**

Бул эмгек Кыргызстан Мусулмандар Дин башкармалыгына караштуу диний адабияттарды көзөмөлдөө комиссиясы тарабынан кылдат текшерилип, «Ахли сүннөт валь жамаат» акыйдасына карама-каршы келбейт», – деген аныктама берилген.

Китепти түрк тилинен кыргыз тилине которгон: **Акылбек Халбеков**
Редактор: **Проф. тил илимдеринин доктору Ташболот Садыков**
Компьютердик калыпка салган жана жасалгалаган: **Бакытбек Коңурбаев**

## Урматтуу Окурмандар!

Колуңуздардагы «Пайгамбарлар тарыхы 2» аттуу китепте Ыйык Куранда аты аталган пайгамбарлар тууралуу жазылган. Бул китеп ибараттуу тарыхый окуяларды, пайгамбарлардын үлгүлүү өмүр кенчин терең түшүндүргөн.

Өткөн коомдордон сабак алынчу мындай китептер элибиздин динге болгон аң – сезимин арттырып, диний түшүнүгүн бара – бара жогорулатат деген ишеничтебиз.

Кыргызстан Мусулмандарынын дин башкармасы мындай китептерди которуп элге тартуу кылып жаткан адамдарга ыраазычылыгын билдирип, калайык калкка сиңимдүү болушун Алладан тилейт.

Сиздерди терең урматтап,

Кыргызстан<br>
Мусулмандарынын<br>
Азирети муфтийи Муратали ажы Жуманов

**Мээримдүү жана Ырайымдуу Алла Тааланын ысымы менен баштайын.**

## Баш сөз

Пайгамбарлар тарыхы жыйнагынын 2-китеби катары жазылган колуңуздардагы береги эмгекте оболкусундай эле баш сөздө тизмектелген усул жана ыкмалар толугу менен колдонулду.

Мында тавхид желегин желбиретип Чыгыштан Батышка карай көтөргөн **Зулкарнайн** *(алейхис салам)*;

Сагыныч, куса жана сүйүү отуна албырттап, сабырдуулуктун нагыз дастаны атанган **Жакып** *(алейхис салам)*;

Кулчулукка сатылып, түрдүү кордуктарга кабылып, андан соң зынданда киши чыдагыс кыйын күндөрдү баштан кечирип, акырында Мисир элинин урмат-сыйына татыган **Жусуп** *(алейхис салам)*;

Тилинен бал тамган чечендиги менен угармандын жан дүйнөсүн толкуткан ак таңдай пайгамбар «Хатибул Анбия» **Шуайб** *(алейхис салам)*;

Аса таягынын кереметтүү мужизасы менен акмак фараонду Кызыл деңиздин ириминде калтырган **Муса** *(алейхис салам)*;

Ар убак Азирети Мусанын жанында жүрүп, тажрыйбаны мол топтогон ыйманы бек тууганы **Харундун** *(алейхис салам)* бизге жеткен азыноолак таржымалдары, тарыхый издери болжолдуу элестер менен берилди.

**«Пайгамбарлар тарыхы 2»** китептин даярдалышына кол кабыш кылган комиссиянын мүчөлөрүнө терең ыраазычылыгымды билдирүү менен, ушул чыгарма баарыбыз үчүн «садакатул жария» болушун Алла Тааладан жалбарып тилейм.

Алсыздык жана чабалдык кылып кетирген каталарыбызды Кудайым Өзү кечирсин! Анын чалкыган мээриминен жана ырайымынан эки дүйнөдө паана сураймын!

Жардам жалгыз Алладан!

*Осман Нури Топбаш 11. 02. 2005*

*Үскүдар*

**Тавхид[1] желегин желбиретип**
**Чыгыштан Батышка карай көтөргөн**

# АЗИРЕТИ ЗУЛКАРНАЙН

**(алейхис салам)**

**«Зулкарнайн» – араб сөзү. «Зу» жана «карнайн» деген эки сөздөн куралган. «Зу» – бир нерсеге ээ болуу; «карн» – кылым, убакыт, күн деген мааанилерди туюнтат. Араб тилинини грамматикалык бир өзгөчөлүгү – жекелик түр, экилик түр жана көптүк түр деп үчкө бөлүнөт. «Карнайн» сөзү экилик түргө түшкөндүктөн, «эки кылым» деген мааанини билдирет. Демек, «Зулкарнайн» сөзү «эки кылымдын ээси» деп которулат. Дүйнөнүн Чыгышы менен Батышын басып өткөндүктөн жана Алла Таала нур менен карангылыкты анын бийлигине берип койгондуктан, "Зулкарнайн" деген атка конгон.**

1. Тавхид: Алла Тааланын жалгыздыгын жар салган дин. Бардык пайгамбарлар негизинен үммөттөрүн Алла Тааланы жалгыз деп таанууга жана Ага кулчулук кылууга чакырат. Илимий тил менен айтканда тавхид -монотеизм дин.

Зулкарнайн *(алейхис салам)* – Азирети Нух пайгамбардын уулу Яфастын урпагы болот. Бул даңазалуу инсандын өз аты Искендер. Чыгыштан Батышка жүрүштөрдү жасаган Зулкарнайндын пайгамбар же олуя болгондугу тууралуу эки башка баяндама бар.

Азирети Зулкарнайнды *(алейхис салам)* Македониялык Искендер менен чаташтырбашыбыз керек. Тарыхый инсан катары белгилүү болгон. Искендер б.з.ч. III. кылымдарда Македонияда дүйнөгө келген. Ал Аристотелден дарс алган. Эр жеткенде Индустанга чейин жортуул жасаган аскер башы жана өкүмдар болгон. А Искендери Зулкарнайн болсо Азирети Ибрахимдин доорунда жашап, аны менен чогуу ажыга барып, Халилуллахтын ак батасын алган.

Азирети Зулкарнайн *(алейхис салам)* соот жасап сатып, өз мээнети менен тиричилик кылган. Өзүнөн ашкан каражаты менен кедей-кембагалдарга жардам берген кайрымдуу инсан болгон.

Азирети Зулкарнайн *(алейхис салам)* көп жылдар бою каапырлар менен согушкан. Эл оозунда айтылып жүргөн Яжуж жана Мажуждун коомуна каршы, эки асканын ортосундагы душман өтчү жолго темир ээритип толтуруп, анын үстүнө жез куюп, чоң тосмо курган. Алла Тааланын динин, тавхид акыйдасын элге жайган.

Ааламдардын асылы Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Меккеде жашап өткөн коомдордун ибараттуу окуяларын насаат иретинде айтып жүргөн кезде, мурунку үммөттөрдүн баяндарын жөөттөр менен ирандар да өз араларында апыртма кылып айтып жүрүшкөн. Булардын арасында өздөрүнүн ичинен акыр заман пайгамбарынын чыгарына бекем ишенип, бул кабарды жайып жүргөн мединалык жөөттөр да бар эле. Алар Мекке шаарынын бутпарастарына мындай кеңеш беришет:

«-Силердин шаарда бир пайгамбар чыкты деп угуп жатыбыз. Анын чыныгы пайгамбар экенин билиш үчүн «Асхабу Кахф», «Зулкарнайн» жана «рухтун маңызы» тууралуу сурап көргүлө. Эгер ал Асхабу Кахф менен Зулкарнайн тууралуу толук, ал эми, рухтун түзүлүшү жана маңызы тууралуу үстүртөн жооп бере турган болсо, аны чыныгы пайгамбар деп билип койгула, ага моюн сунгула. Биз айткан үч маселе тууралуу канааттандырарлык маалымат бере албаса, анда ал анык жалганчы!»

Меккелик мушриктер Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* келип:

-Асхабу Кахф жана Батышка жүрүш жасаган Зулкарнайн ким болгон? Рух кандай түзүлүшкө жана маңызга ээ? - деп суроо салышат. Алла Таала ага жооп катары Пайгамбарыбызга Кахф сүрөсүн түшүргөн:

«(Эй, Мухаммед,) **алар сенден Зулкарнайн жөнүндө сурашат. «Силерге анын жайын түшүндүрөйүн», - деп айт»** *(Кахф сүрөсү, 83-аят).*

**«Чындыгында, Биз Зулкарнайнды жер жүзүндө күчкө ээ кылдык. Ага ар бир иште жеңилдик бердик»** *(Кахф сүрөсү,84-аят).*

## Зуларнайндын (алейхис салам) өзгөчөлүктөрү жана асыл сапаттары

1. Алла Таала Зулкарнайнга эч бир инсанда кездешпеген керемет күчтү берген. Ал Чыгыштан Батышка карай жүрүш жасап «Саду-Зулкарнай - Зулкарнайндын тосмосун» курган.

2. Булуттар жана башка табият күчтөрүн башкарууга бийлик берилген.

3. Жараткан Алла ага кудуреттүүлүк менен илимди берген. Руханий жана материалдык өзгөчөлүктөргө ээ болгон.

4. Ага бири ак, бири кара түстөгү мужизалык өзгөчөлүктөгү эки асаба берилген. Зулкарнайн күндүзү жүрүш жасаганда кара түстүү асабаны колдун эң артына көтөртүп койор эле. Ошондо колдун арты кою караңгылык болуп, арттагы куугунчулар жол таппай, аргасыздан тизгинди башка тарапка бурушкан. Ал эми, каапырларга карангы түндө жүрүш кылган кезде аскердин алды жагында ак түстүү желек желбиреп кудум күндүзгүдөй жарык берип, душманды жеңип алганга сонун мүмкүнчүлүк түзүлгөн.

5. Бардык расулдар сыяктуу ал Алла Таалага бекем ишенген жана акыреттин болорун чын жүрөктөн кабыл кылган. Зулкарнайн *(алейхис салам)* кол астындагы элине адилетүү жана боорукер өкүмдар болгон. Башка падышалардай ырайымсыз, эзүүчү, баскынчыл саясаттан оолак болуп, жаамы калкка кайрымдуу жана калыс бийлик жүргүзгөн. «Аранардагы айыпсыздар тынчсыздан-бай эле койсун, ал эми, жакшылык кылган пенделер сөзсүз мунун үзүрүн көрөт» деген. Мээримдүүлүгү, иш билигилиги жана кыраакылыгы менен карамагындагы калкынын көңүлүнө көөнөрбөс урмат-сыйдын тактын кура алган зат болгон. Зулкарнайн *(алейхис салам)* адам баласынын жакшылыгына жарачу бардык нерсени колдогон жана адамдарды андай иштерге шыктандырган.

6. Зулкарнайн *(алейхис салам)* берешен, кең пейил, айкөл жана чыдамкай киши болгон. Башка өкүмдарлар сыңары байлык, бийлик кумарына азгырылган эмес, кайыр-садага берүүнү абдан жакшы көргөн.

7. Оор басырыктуу, кеменгер, ак көңүл жан болгон. Адам баласына ар тараптан кызмат көрсөтүүнү жана запкы чеккен элдерге адилеттүү башкарууну камсыздоону негизги максат, зарыл иш деп билген. Жыргал турмуш өкүмдарлар үчүн эмес, эл үчүн болушу керек деген залкар ойду туу туткан.

## Тавхид үчүн жасалган жүрүштөр

Зулкарнайн *(алейхис салам)* Чыгыштан Батышка карай далай жүрүштөрдү жасап дөөлөтүнүн кыйырын кеңейткен жана өкүмдарлыгын күчтөндүргөн. Кандай элге барбасын Алланын жалгыздыгын, диндин буйруктарын ийкем тил менен даават кылып, нечелеген наадандардын Кудайды таанышына себепчи болгон. Мээримдүүлүгү, адилеттүүлүгү менен ар түрдүү элдердин көңүлүн багынтып, сан миң тоң моюн каапырлар менен кармашып жүрүп акыры кара топурак түгөнүп, учу кыйырына көз жетпеген деңиз башталганда Батыштын эң чегине жеткенин баамдайт. Күн кудум ылайланган көлдүн аркы кыйырына батып жаткандай көрүнөт баарынын көзүнө. Деңиз жээгинде жашаган бир коомго кез келишет. Миңдеген чакырым жолдо көп элдерди багынтып, жердин эң четине келген Зулкарнайнга коомдун бир бөлүгү ыйман келтирип, ырыстуу турмуштарын уланта беришет. Мурункудай түркөй жашоону таштагысы келбегендер күчтүү колго каршы чыгып жеңилүүгө дуушар болушат. Салгылашта тирүү калгандар топ-топ болуп тообо кылып, тавхид ишенимин кабыл кылышат.

**«Чындыгында, Биз Зулкарнайнды жер жүзүндө күчкө ээ кылдык. Ага ар бир иште жеңилдик бердик. Анан ал** (оболу Батышка карай) **жол тартты»** *(Кахф сүрөсү, 84-85-аяттар).*

**«Акыры ал күн баткан чөлкөмгө жеткенде, аны** (күндү) **кара балчыктуу булакка баткан түрдө көрдү. Анын алдында бир элге кез келди.** (Биз:) **"Эй, Зулкарнайн! Каласаң ал элди азаптаарсың, болбосо аларга жакшылык кылаарсың", – дедик»** *(Кахф сүрөсү, 86-аят).*

Ал Алланын адилеттүүлүгүн орнотуу үчүн адилетсиз жолду тандаган эмес. Согуштарда Алланын чийген жолунан чыкпоонун амалын тапкан.

«Зулкарнайн аларга айтты: **«Эми ким зулумдук кылса, албетте, аны жазалайбыз. Кийин Эгесине кайткан соң Ал аны андан да катуу жазага тартат»** *(Кахф сүрөсү, 87-аят).*

**«Ал эми ким ыйман келтирип, жакшы иштерди жасаса, ага изги сыйлык бар. Ошондуктан ишибизди жеңил кылууну айтабыз»** *(Кахф сүрөсү, 88-аят).*

Азирети Зулкарнайн *(алейхис салам)* ар дайым элдерди ыйманга, туура жолго чакырган. Ага моюн сунгандар чоң азаптан кутулушкан. Ал эми ыйман келтирбегендер жазаларын алышкан.

**«Андан соң ал кайра** (Чыгышка карай) **жол тартты»** *(Кахф сүрөсү, 89-аят).*

**«Акыры күн чыга турган жерге жеткенде, анын** (күндүн) **бир элдин үстүнөн чыкканын көрдү[2]. Ал элге күндүн алдынан парда жасабаган элек[3]»** *(Кахф сүрөсү, 90-аят).*

Азирети Зулкарнайн *(алейхис салам)* Батышка жасаган улуу жүрүшүндө Атлантика Океанына чейин, кээ бир баяндамаларда Кара Деңизге чейин барган деп айтылат. Жеткен соң деңиздин жээгинде туруп күн батып жаткан кыйырга көз салат. Ошончолук чоң ааламдын ичинде бул деңиз ага бир көз булак сынары кичине көрүнөт. Мунарык тартып, туман каптап тургансыган күн, деңиздин тээ кыйырында кудум ылай сууга батып бараткандай көрүнөт. Жээкте жашаган эл каапыр болгондуктан, Алла Таала аларды туура жолго салуу же жазаландыруу деген эркти Зулкарнайнга ыйгарат.

Аятта баяндалган жээкти байырлаган элдин бир бөлүгү аптап кызыган кезде деңизге түшсө, экинчи бөлүгү үңкүрлөргө корголонууга мажбур болгон. Күндүн табы кайтып, батыш та-

2. Ал эл жер бетин бербегендей көп болчу

3. Алардын үйлөрү да, кийимдери да жок болчу

рапка кылая баштаганда элдин турмушу кайрадан өз нугу менен уланганын баамдаган. Аларды да Алланын динине чакырган.

Зулкарнайн *(алейхис салам)* эми бул жактан түштүк тарапка кайрылат. Жол улап нечен-нечен суу кечип, нечен ой тоону ашып, акыры бөтөн тилде сүйлөгөн чоочун элге кез келет. Алар менен тилмеч аркылуу сүйлөшөт. Анын бул сапары тууралуу Алла Таала Курани Каримде мындай дейт:

**«Андан соң ал дагы жол тартты»** *(Кахф сүрөсү, 92-аят).*

«(Жүрүп олтуруп) **эки тоонун ортосуна жетип келгенде, ал** (тоолордун артында) **бир да сөздү түшүнбөй турган коомду учуратты»** *(Кахф сүрөсү, 93-аят).*

Мына ушул эл болжол менен түрк эли болушу мүмкүн. Бул коом Азирети Зулкарнайнга Яжуж жана Мажуж аттуу макулуктар элдин тынчтыгын бузуп жатканын даттанышкан. Алардан коргонуу үчүн келчү жолуна кубаттуу тосмо куруп берүүнү өтүнүшкөн. Элдин өтүнүчү аткарылып, "Зулкарнайндын тосмосун" курган. Риваяттарда баяндалган бул элди түрк эли болушу мүмкүн деген божомолдор бар. Алланын элчисине жолугуп, хидаят жолун тандаган түрк эли ошентип, мусулман болушкан. Аятта мындайча баяндалат:

**«Алар: «Эй, Зулкарнайн, шек күмөнсүз,** (ушул тоолордун артындагы) **Яжуж жана Мажуж** (уруулары) **жер жүзүндө бузукулук кылуучулар. Биз сага бир** (өлчөмдө) **акы төлөсөк, биз менен алардын ортосуна бир тосмо куруп бересиңби?» - дешти»** *(Кахф сүрөсү, 94-аят).*

**«Ал айтты: «Мага берген Раббимдин** (бийлиги) **силер бере турган** (байлыктан) **артык. Демек, силер мага** (байлык менен эмес) **күчтөн көмөк кылгыла, алар менен силердин ортоңорго бир дубал** (чеп) **курайын»** *(Кахф сүрөсү, 95-аят).*

**«Мага темир кесиндилерин алып келгиле», – деди. Эки тоонун эки тарабы**[4] **теңелген кезде: "Көөрүктөгүлө!", – деди. Ал кызыган маалда: "Мага ээриген жез алып келгиле, үстүнө куяйын", - деди»** *(Кахф сүрөсү, 96-аят).*

**«Эми ал** (тосмонун) **үстүнө чыгууга да, аны тешип өтүүгө да алардын кудуреттери жетпейт», - деди»** *(Кахф сүрөсү, 97-аят).*

**«Бул Раббим тарабынан болгон мээрим. Эми качан Раббим** (Яжуж жана Мажуж чыгат деп) **убада кылган кез келгенде** (кыямат кирип келген убакта), **Өзү ал тосмону тептегиз кылып койот. Раббимдин убадасы чындык», - деди»** *(Кахф сүрөсү, 98-аят).*

Зулкарнайндын чебин "Улуу Кытай сепили" деп түшүнбөшүбүз керек. Экөөсү эки башка чеп экендиги анык. Ал чептин кайсы жерде экендиги тууралуу ушул күнгө чейин талаш тартыштар жүрүп келет. Кыяматтын белгилеринин арасында ушул чептин урашы да айтылган. Демек, кыямат кайым болоорго жакын Зулкарнайдын чеби урап, Яжуж менен Мажуж коому жер жүзүнө жайылып бузукулук жана зыян кыла баштайт. Алар ушунчалык көп болгондуктан, ааламдагы адамдар жана жиндер алардын ондон бирине араң тең келе алышат. Башкача айтканда, дүйнөнүн ондон тогузун ошолор түзүп калышат. Бул чептин жыгылышы жана биз сөз кылып жаткан коомдордун жер жүзүнө жайылышы Курани Каримде мындайча айтылат:

**«Акырында Яжуж жана Мажуж** (чеби) **ачылып, алар ар бир дөбөдөн чабуул коюп, каптап кирген кезде чыныгы убада кылынган кыямат жакындаган болот. Каапырлардын көздөрү катып: «Эх, аттиң, биз мындайдан таптакыр кабарсыз элек. Жок, биз өз жаныбызга жабыр кылуучу болдук», - дешет»** *(Анбия сүрөсү, 96-аят).*

4. ортосу

## Яжуж жана Мажуж коому

Риваяттарга караганда, Яжуж жана Мажуж – экөө тең тажаал эл. Беттери жалпак, көздөрү жулжугуй, кодо бойлуу, кулактары шалпайган, көп сандагы эл болот. Кыямат жакындап калганда жер жүзүн кара чымындай каптап, тездик менен көбөйүшөт. Адам Ата менен Обо Энеден тараган миллиарддаган инсандар жүз миңдеген жылдар бою акырындык менен көбөйгөн болсо, булардын төрөлүшү да, торолушу да, жайылышы да бат болот. Бирок булардын азыркы турган жери, дареги Алла Таалага гана белгилүү.

Учуру келгенде Зулкарнайн курган чеп урап, тажаал коом ааламды каптайт. Канчалык каптаганы менен Ыйык Мекке, Медина жана куттуу Кудус аймагына кире алышпайт. Ушул Ыйык саналган үч аймактан башка бардык жерди мойсо-кайсап өтүшөт. Кирген жерде колуна урунган нерсени жеп курутуп, ойронун чыгарып, илгерилей беришет. Чегиртке сыңары чөйрөгө оор залака алып келет. Акырында ааламды чапчыгысы келген алаамат коомду Алла Таалам Өзү талкалап жок кылат.

## Ибараттуу икаялар

Күндөрдүн биринде Зулкарнайн *(алейхис салам)* аскери менен бир коомго кез келет. Көз көргөн нерсенин баары таң калыштуу. Бул коом абдан такыбаа жашап, талыкпай ибадат кылышар эле. Өлүмдү көп ойлогондуктанбы, айтор, байлыкты да, коздукту да, көздү кычыштырган жыргал турмушту да алардан көрө алышпайт. Адамдарынын дүнүйө деп жыйган жарытаарлык деле эч нерселери көзгө урунбайт. Тойбос напсини теске салуу үчүн өздөрү мээнет кылып өстүргөн жашылча жемиштер менен гана өзөк жалгамай экен буларда. Ошол себептен өсүмдүктөрдү абдан көңүл коюп карашат экен. Айрыкча, бул элде алы жет-

кендин баары алдын ала өз жайын казып алышкан. Мүрзөсүнүн ичин күн сайын тазалап, ибадаттарын ошол жерде кылганы жер бетин бир тегеренип келген аскерлерге абдан кызыктуу көрүнөт. Мындай ажайып көрүнүшкө таң калган Зулкарнайн *(алейхис салам)* алардын өкүмдарына кабар чаптырат. Өкүмдар:

– Мен эч кимди көргүм келбейт. Мени көрүүнү каалагандар жаныма келсин! – деп жооп айттырат.

Муну уккан Зулкарнайн *(алейхис салам)* өкүмдарга барат:

– Мен сени конокко чакырган элем, эмне себеп келген жоксун?

Өкүмдар:

– Сага эч кандай муктаждыгым жок. Болбосо келер элем…

Зулкарнайн *(алейхис салам)*:

– Бул эмнеси? Ушунча жер кезип келсем да, мындайды эч жерде көргөн жок элем!

Өкүмдар:

– Туура айтасын, биз алтын, күмүшкө кызыкпайбыз. Анткени, көрдүк, бирөөнүн колуна бир ууч эле түштү дегиче дагы да көбөйүшүн самап тынчы кетет экен кургурдуку десе. Байлык, дүнүйө дегендин артынан чуркаганды таштаганыбыз…

Зулкарнайн *(алейхис салам)*:

– Мейли эми, анын жайын түшүндүк. Мына бул жайнаган ичи бош көрүстөндөр эмне? Эмне үчүн минтип ибадатынарды казылган мүрзөнөрдүн ичинде кыласынар?

Өкүмдар:

– Көр дүнүйөнүн артынан чуркабайлы деп ушундай кылганбыз. Келер жеринди ар дайым көрүп турсаң, байлыкка жана

жашоо кумарына болгон сезим такыбаалык нукка бурулат экен.

Зулкарнайн *(алейхис салам)*:

– А эмне үчүн жашылчадан башка нерсе жебейсиңер? Мал багып, эт жеп, сүт ичсеңер болбойбу?

Өкүмдар:

– Ашказанды жаныбарлардын көрүстөнүнө айланткыбыз келбейт. Жашылча менен эле жакшынакай турмуш кечирип келе жатабыз? Ансыз деле кекиртектен ары кеткен соң эч нерсенин даамын сезбей каласың!.. – деп жооп берген экен.

* * *

Бир адам Зулкарнайнга *(алейхис салам)* келип:

– Мага ыйманымды жана баам-парасатымды курчута турган бир нерсе үйрөтчү! –деп суранат.

Акыл сураган адамга ал минтип жооп берген экен:

– Каарданып турган кезде эч бир жанга ачуулана көрбө. Анткени, адамдын каны кызып калган маалда шайтан аны жамандыктарга түртөт. Эч убакта шашма болбо. Көздөгөнүңдү жоготкондон башка шашмалыктын эч кандай пайдасы жок. Бардык адамдарга сылык мамиле кылганды үйрөн. Каапырлыктан жана заалимдиктен оолак бол!

* * *

Азирети Зулкарнайн *(алейхис салам)* көз жумар убагы келген кезде минтип осуят айтып кеткен экен:

«Мени таза жууп, ак кепинге орогула. Андан соң эки колумду табыттан сыртка чыгарып койгула. Бейитке алып баратканда кызматкерлерим артымдан келишсин. Казыналарымды качырларга жүктөп койгула. Менин канчалаган көп сандагы байлыкка, мүлккө жана атак-данкка ээ болгонумду туюнуп, бул дүйнө-

дөн акыртке эч нерсе албай куру кол кетип бараткнымды элим көрсүн. Кызматчынын да, байлыктын да бул дүйнөдө калаарын, ээси менен кошо көрүстөнгө бара албашын көргөндөр түшүнүп алышсын. Убактылуу дүнүйөгө эч качан алданышпасын!»

Керээзин өзү айткандай кылып орундатышып, шаанисин жасап, улуу жолбашчыны жерге беришет. Аалымдар бул осуятты мындайча чечмелейт: «Жол баштап, кол баштап, жүз түмөн аскерге башчылык кылып, Чыгыш менен Батышка ээлик кылдым. Нечелеген кызматкерим, алды-арты көрүнбөгөн жоокерлерим бар эле, баары кынк дебей буйругумду аткарышчу. Бут жете алган дүйнөнүн баары менин өкүмүмдө эле. Бул эле эмес, алтын, күмүш, жакут, каухар жана башка баалуу байлыкка толгон саны белгисиз казыналарым да бар эле. Ошентсе да бул жашоодогу байлык, мал-мүлк да түбөлүктүү эмес экен. Мына, баарынар көрүп тургандай, акыретке куру кол баратам! Баары бул жалган дүйнөдө калды. Силерге айтарым, акыретте азап чегүүнү каалабасанар ак, адал иштерди жасап өткүлө!..»

Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Азирети Зулкарнайндын осуятындагы катылуу чындыктарды мындайча тастыктайт:

*«Адам баласы көрүстөнгө көмүлгөнгө чейин артынан үч нерсе такай көзөмөлдөп жүрөт. Булар: үй-бүлөсү, мал-мүлкү жана кылган амалдары. (Киши одүйнө салган сон) Үй-бүлөсү жана мал-мүлкү бул дүйнөдө кала берет да, кылган амалдары болсо өзү менен кошо кетет» (Бухари, Рикак,42; Муслим, Зухд 5).*

Зулкарнайндын *(алейхис салам)* Медина менен Дамасктын ортосундагы «Димматул-Жандал» деген жерде о дүйнөгө аттанганы, Мединанын жака белиндеги «Тихама» тоолоруна көмүлгөндүгү риваяттарда баяндалат.

Ага дубай салам болсун!...

## Жихад жана жакшылыкка чакыруу

Эки дүйнөнүн бактылуулугун самаган момун мусулмандар жанын, мал-мүлкүн жана башка бардык нематтарды акыреттик улуу максаттар үчүн сарптайт. Өлгөндөн кийинкисин ойлогон пендени эң негизги маанилүү максаты Алланын ыраазылыгы болот.

Аалу Имран сүрөсү, 186-аят:«(Эй, момундар) **Силер мал-мүлкүңөр жана напсиңер менен сыналып жатасыңар...»**

Жараткан Алла ыроологон нематтарды максатсыз чачуу – ысырапчылыкка жана да нары кейиштүү акыбетке жол ачат.

**«Ал күнү** (суракта) **байлык-бийлик да, бала-чака да пайда бербейт. Жалгыз Аллага калбу салим**[5] **менен барган инсандардан башка эч кимге** (пайда таппайт)**!»** *(Шуара сүрөсү, 88-89-аяттар).*

Берилген нематтарга кайдыгер карап, аны эч максатсыз чачып сапырган болсок жеке турмуштан да, коомчулуктан да бейпилдик качып, адилетсиздик өкүм сүрөт. А эгер пендезат «калбу салим» деңгээлге жетип, рухий абалы багыттаган жол менен басып, таза жүрөгү менен кылган амалы үндөшүп турса, өзүн кудум дүйнөнүн бейишинде жүргөндөй сезер эле. Ушундай болгондо гана коомдук турмушта бейпилдик жана бактылуулук өкүм сүрбөйт беле.

Абу Саид ал-Худри баяндаган риваятта айтылат:

«Күндөрдүн биринде бир бедуин (бадавий) Азирети Пайгамбарыбыздан сураган:

5. **Калбу салим** - бул напсинин ар түрлүү азгырыктарынан арылган жана табигый өзгөчөлүгүн жоготпогон жүрөк. Алла Таала тарабынан пендеге таза табияты менен тартууланган жана андан ошол табигый өзгөчөлүгүн жоготпой жандуу сактоо зарылчылыгы талап кылынган жүрөк. Жүрөктүн мындай аруулугуна «напсини теске салуу» жана «жүрөктү тазалоо» делген тасаввуфтук негиздер менен жетүүгө болот. Пенде бул негиздер аркылуу күнөөлөрдөн алдаканча алыстап, жакшылыктын жарчысына айланат. Жараткандын нуруна бөлөнгөн мындай жүрөктө напсинин миң түркүн терс арзуу-каалоолору күлгө айланган болот.

«-Эй, Алланын Элчиси! Чыныгы пайдалуу инсан ким?»

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деп жооп берген:

*«Малы менен да, жаны менен да Алла жолунда жихад кылган момун инсан…»* *(Бухари, Жихат 2;Рикак 34).*

* * *

Сахабалардан Азирети Мусаб бин Умайрдын жүрүм-турууму мактоого арзырлык эле. Мусаб бин Умайр (Алла ага ыраазы болсун) Мекке шаарында жашап турган кезде колунда бар бүлөдө чонойот. Кырчын курак кезинде Исламды кабылдап мусулман болот. Ата-энеси аны мураскорлуктан куру калтырабыз деп далай жолу коркутат. Ыймандын тендешсиз даамын алган кыраакы сахаба Исламдан баш тартпайт. Бутпарастык менен байлыкты карыпчылыкка алмаштырып алып Мединага көчүп кетет.

Капсаландуу Ухуд согушунда Алланын Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* душмандын чабуулунан коргоп жатып шейит кетет. Аңгыча, Алла Таала тарабынан момундарды колдоо үчүн жөнөтүлгөн периштелердин бири Мусабдын келбетин жамынып тууну колго алат. Алланын Элчиси анын шейит кеткенинен кабары жок болгондуктан, Мусабдын кейпин кийген периштеге улам дем берет:

«-Мусаб алга! Алга карай жыла бер!»

Мусабдын кызматын аркалаган периште кайратты чыйралткан үн чыккан жака жалт караганда Азирети Мухаммед экөөнүн көздөрү бир нече секундага тиктешип калат. Пайгамбарлардын Султаны *(саллаллаху алейхи васаллам)* алгалап бараткан асабачынын периште экенин баамдаган соң Мусабдын шейит болгонун аңдайт. Согуш бүткөндөн кийин Азирети Мусабдын куттуу денеси табылганы менен аны орогонго жарамдуу кепин табылган эмес.

Мусаб бин Умайр Курандын төмөнкү аяттары менен мактоого арзыган эр азаматтардан болгон:

**«Момундардын арасында Аллага берген убадасына бек турган нечелеген эр азаматтар бар. Мына ошолордун арасынан кээ бири убадасын аткарып, бул жолдо жанын берген...»** *(Ахзаб сүрөсү, 23-аят).*

**«Акыйкатта, Алла момундардын жанын жана малмүлкүн бейишке алмаштырган. Алар – Алла жолунда согушуп өлтүрүшөт жана өлтүрүлүшөт. Буга байланыштуу чыныгы убада Тооратта, Инжилде жана Куранда бар. Өз убадасын Алладан артык орундата ала турган ким бар? Ошондуктан ушул соодалашууга кубангыла! Анткени бул[6] – зор ийгилик!»** *(Тооба сүрөсү, 111-аят).*

Куранды чечмелеген тафсир аалымдары жогорудагы аяттын түшүшүнө төмөнкү окуя себеп болгон деп айтышат:

«Жетимиш адам Алланын Элчисине кол берүү (биат) менен анын Пайгамбар жана мамлекет башчысы экенин тааныган. Мусулмандар муну «II Акаба Биаты» деп аташкан. Абдуллах бин Раваха Акабадагы макулдашуу учурунда:

–Эй, Алланын Элчиси! Раббиң жана өзүң үчүн каалаган шартыңды койсоң болот,– деп чын жүрөктөн чыккан оюн билдирет.

Алланын Элчиси айтат:

*–Раббим үчүн шартым – Эч нерсени шерик кошпостон жалгыз гана Аллага ибадат кыласыңар. Өзүм үчүн койгон шартым – жаныңарды жана мүлкөңөрдү кандай коргосоңор, мени да ошондой коргойсуңар.*

Сахабалар кызыгуу менен сурашат:

6. Бейишке кирүү

–Буларды аткарсак бизге эмне берилет?

Азирети Пайгамбары *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

– *Бейиш берилет!* – дейт ишенимдүү. Сахабалар:

– Кандай гана пайдалуу алака! Бул айтылгандан кайтпайбыз жана кайтарууну да каалабайбыз! – деп сунушту кубануу менен колдоп кетишет» *(Ибн Касийр, тафсир, II,406).*

Мына, сахабалардын нарктуу жашоосу биз үчүн эр жүрөктүүлүктүн, убадага бекемдиктин майтарылбас үлгүсү! Алардын адамгерчилиги Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* руханий таалиминин жана даанышмандыгынын негизинде түптөлүп кемелине келген. Ар кимиси өзүнүн жөндөм жана рухий дараметине жараша Пайгамбарыбыздын акак сымал артыкчылыктарына бойолуп, асыл сапаттарын жан дилден сиңирип алышкан.

* * *

Мына бул нерсе ар дайым көңүлдү өзгөчө буруп келет. Коштошуу ажылыгында «Хажжул Вада» 120 000 сахаба бар эле. Болжолдуу маалыматтарга караганда, кутту Мекке менен Мединада 20 000 сахабанын гана сөөгү коюлган. Демек, калган 100 000и Исламды жеткирүү үчүн жер жүзүнүн чар тарабына жайылып кеткен. Даават үчүн кайсы жерлерге барса, ошол аймактарда Исламды жайып жүрүп өтүп кетишкен.

Алар, Алланын ыраазылыгы үчүн мал-мүлкүн, жадагалса жанын да аяган эмес. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дин жолунда алардан жардам сураган кезде, бар дүнүйө-мүлкүн анын алдына тарткан. Бул жолдо жубайлары да четте карап турган эмес, билерик, мончок, шурусу барбы, колундагы баалуу буюмун кош колдоп сунушкан. Азирети Сумаййа (Аллага ыраазы болсун) аялдардын ичинен Исламдын алгачкы шейити болуу бактысына жеткен.

* * *

Азирети Асма Азирети Аиша энебиздин (Алла аларга ыраазы болсун) синдиси болгон. Өмүрүнүн сонку учурларында көзү көрбөй калган. Асма кан майданга бараткан уулунун көкүрөгүнө колун койот да, дароо сезип:

«-Уулум байкашымча сен да коркоктор сынары соот кийип алгандайсың? Чеч аны!» деген экен.

* * *

Кайраты менен таанылган Ханса эненин төрт уулу тең Кадисиййа айкашында шейит болгон. Алла Тааланын мандайга жазган тагдырына таң берген эне аза күтүүнүн ордуна, шейиттердин энеси болгону үчүн Жараткан Аллага шүгүрчүлүк келтирген.

-Азирети Осмондун үй-бүлөсү бардык кымбат баалуу нерселерин Кудай Тааланын жолуна атап муктаж пенделерге таратып беришкен.

-Умар бин Абдулазиз халифалык кызматка келери менен колундагы бар мүлкүн мамлекеттин казынасына өз ыктыяры менен өткөргөн.

Мына ушулардын баары бүт байлыгын Алла жолуна атаган өзгөчө өрнөк инсандар болгонун тарых да далилдеп келет.

Ислам дини жаңы гана телчигип келаткан кезде мусулмандар көп жылдар бою бычак мизиндей курч кырдаалдарды, кыйын кысталыш кезендерди баштарынан кечиришкен. Ислам тарыхында «Саатул усра» деп аталып калган Табук жүрүшүнүн кыйын күндөрүндө сахаба аялдар азем буюмдарынын баарын Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* алдына алып келип беришкен. Алар Ислам үчүн жанын берүүгө да ар качан белен турушар эле. Ошол күндөрдө он бир жаштагы секелек кыз таза акылы, аруу сезими менен Исламдын улуу жол башчысына

барып дини үчүн  пайдасы тийип калар деген ниетте баалуу сөйкөсүн чыгарып бергиси келет. Чыгаралбай жатып дилиндеги орошон толкундануу менен кулагын канатып алганына да кайыл болуп, чын жүрөктөн сөйкөсүн тартуу кылганын көргөндөр бул окуяны баяндаган сайын дайым ыйлашчу экен.

Тооба сүрөсүнүн 103-аятында төмөнкүчө буйрулат:

«(Эй, Мухаммед) **Сен алардын мал-мүлкүнүн бир бөлүгүн өздөрүн аруулап тазалай турган садака катары алып, аркасынан дуба кылгын. Албетте, сенин дубаң алар үчүн бейпилдик болот. Алла угуучу жана билүүчү»**.

Жараткан тарабынан «Алардан кайыр-садака ал!» деген өкүм келгенден тарта сахабалар бул ишке жапатырмак киришкен. Кимде эмнеси болсо, баарын Алланын Элчисинин алдына төккөн. Жарамдуу эч нерсеси жоктор, отун чогултуп сатышып, кирешесин беришкен. Алар мына ушундай жигердүүлүк менен биринчиден, Жаратkandын сыноосуна жооп берип жатышса, экинчиден, келечектеги күч-кубаттуу Ислам мамлекетинин казынасын чыңдашкан. Алар материалдык жана рухий күч кубатты дүнүйөнүн лаззаттары үчүн сарпташкан эмес, тескерисинче үнөмдөп калышкан. Сот күнүнө карата сооп жыйнап, жарды болуп тозоктун жарынан ылдый кулоодон эрте кутулушкан. Алар колундагы мал-мүлккө Алла Таала гана эгедер экендигин андап, өздөрүнүн жөн гана аманатчы экендигин жадынан чыгарбай жашап көнгөн көрөңгөлүү муун болгон.  Кыска  өмүрдү да текке кетирбей, бейиш үчүн кам көрүшкөн.

* * *

Мусулмандар Табук жүрүшүнө чыга  турган кошуунга өз кудуреттерине жараша салым кошуп жатышкан кез. Үйүндөгү азыноолак курма Ансар мусулмандарынан Абу Акилдин өзүнө абдан зарыл эле. Ошого карабай курмасын алып келет да:

– Эй, Алланын ардактуу Элчиси! Эки торбо курма табуу үчүн түнү бою бакандап суу ташыдым. Бир торбо курманы үй-бүлөмдүн муктаждыгына бөлүп, экинчисин улуу жүрүштүн керегине жарап калар деген максатта сага алып келдим! – дейт.

Ушундай бийик жароокерлик менен келген ак көңүл мусулмандын көнүл толтосундагы ыйманынын нары кайраттуу, нары аруу экендигин айттырбай сезүүгө болор эле.

Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«-Эй, Акил! Ушул сен алып келген ырыскыга Алла Таалам өзү береке берсин!»* деп алкап, топтолуп жаткандардын арасына төгүп коюну өтүнгөн *(Табари, Тафсир, X,251).*

* * *

Укба бин Амр болгон окуяны мындайча баяндайт:

«Садага тууралуу аят түшкөндөн тартып, жонубузга жүк ташып жүрүп тапкан пайдабыздын бир бөлүгүн кайыр-садака кыла баштадык. Ошол күндөрдө мусулмандардан бирөө келип көп өлчөмдө садака берип кетти. Бул марттык ишке сырттан көз салып турган мунафыктардын ичин ит талайт.

–Карачы муну, эл көзүнө берешен болуп жатканын, – деп, өз ара күбүр-шыбыр болушту. Мындан кийин дагы бир адам келип, бир торбо курманы жан дили менен багыштап кетти. Мунафыктарга бул да жакпады:

– Күлкүнү гана келтирет шордуулар десе. Алла Таала ушу бечаранын бир торбо курмасына муктаж имиш, – дешти *(Бухари, Закат, 10; Муслим, Закат,72).*

Ушул окуядан улам Алла Тала дароо Тооба сүрөнүнүн 79-аятын түшүрдү:

**«Момундардын арасынан өз каалоосу менен сада-**

**ка кылуучу кишилерди жана** (кайыр-садака кылуу үчүн) **колдорунан келген нерселерди таап келген кишилерди айыптап, маскара кыла турган адамдарды Алла маскара кылат жана алар үчүн жан чыдагыс азап бар»**.

Жанды, мал-мүлктү жана башка баа жеткис нематтарды туура эмес жолдорго ынсапсыз каржагандарга мындайча сурак болот:

-Менин Элчим сага келип акыйкатты айтып, сени чындыкка чакырган эмес беле? Сага мүлктөн үлүш бөлүп, нематтарымдан кайырым кылган эмес беле? Бүгүнкү сурак күн үчүн эмне даярдап келдиң?

Ошондо эсине келген адамзаадаң аландап эки жагына акмалайт, тилекке каршы, эч нерсе көзгө илинбейт. Алды жака тигилет, тозоктон башканы көрө албайт!

Тирүүлүктүн таттуу күндөрүнүн эсебин тактабаган чолок ой адамдар ошол кайдыгерлик менен өткөрүп жиберген не деген баалуу күндөрдүн азабынан ал жака барганда эч кутула албас. Сынак деген убактылуу дүйнөдө Жараткан Алланын ыраазылыгына арзый албаган, акылдуусунган өзүмчүлдөрдү тээ өлүмдүн ары жагында коркунучтуу жашоо күтүп жатат. Аттиң! Ыймансыз жүрөк кагышын токтоткондо чанагынан чыгып кетчүдөй болуп анан мундуу жумулган кайдыгер көздөр көр азабынын нары коркунучтуу, нары кейиштүү караңгылыгында умачтай ачылат.

Алла Таалам бизге ырайым кылгандыктан тирүү кезибизде алдын ала эскертүү берип келет:

وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى الْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَأُوْلَـئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ

**«Араңарда силерди жакшылыкка чакырып, ибадат итаатка буйруй турган жана жаман күнөө иштерден кайтара турган бир жамаат сөзсүз болсун!»** *(Аалу Имран сүрөсү, 104-аят).*

Кандай гана коом болбосун, алардын ичинде чыныгы динге чакырган билимдүү үгүтчүлөрдүн сөзсүз болушу керек экендиги бул куттуу аяттан таасын баамдалат. Ислам дини эң башында сахаба деген ыйман жарчылары менен жайылган. Ошол куттуу муундан кийин алардын изинен тайбай туруктуу сапар карытып келген аалымдар, каарман баатырлар жана ак жолго башаган муршиддердин кайраты менен өнүккөн.

Арийне Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул маселеде бизге мындайча эскертме берет:

*«Кимде-ким бир жамандыктын үстүнөн чыгып калса, дароо аны колу менен түзөлтүп койсун. Колу менен түзөлтө албаса тили менен тыйсын, буга да батына албаса, жүрөгү менен жек көрүп койсун. Ыймандын эң алсыз абалы мына ушул болот»* *(Муслим, Иман, 78).*

Азыктардын эң ийгиси, эң пайдалуусу – такыбалык азыгы. Кечээгиден көбүрөөк ибадат кылып, зикир жана салих амалдар менен өткөн күн Алла досторунун эң утуктуу күнү болуп саналат. Бизден мурунку муундар бул дүйнөгө кандай келип кеткен болсо, биз да ошондой болуп өтө беребиз. Айырма жана артыкчылык жүрөктөгү бекем ыйманда, теске салынган напсиде жана такыбалыкта. Күнөөлөрдөн жана арам иштерден сактанган, напсиси такыба, ыймандуу момундар гана акыреттеги оор азаптан аман калышат. Бейиштин көркүнө сөз жеткис бийик даражалары ушундай чыныгы момун пенделерге берилет.

Бүт макулук бул дүйөдө Алла Тааланы өз тилинде зикир кылат, жашайт, өлөт. Акырында ага кайтат. Бизди да Алла Таалам такай зикир кылуучу салих пенделеринен кылсын! Эртедир кеч-

тир биз да Ага кайтабыз….

Алла Таала жүрөгүбүздү Өз ыраазылыгына жана Ислам динине туруктуу кылсын! Напсинин азгырыктарынан сактасын!..

Оомийин!!!

# СУРООЛОР

## А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле

1. Яжуж менен Мажуж коомунун өзгөчөлүктөрү тууралуу айтып бергиле.

2. Баам-парасат, ыйман жана аны бекемдөөнүн зарыл жол-жоболору тууурасында сураган адамга Азирети Зулкарнайн кандай насаат айткан?

3. Азирети Зулкарнайн өз керээзинде колдорунун кепинге оролбой сыртта калуусун, мал-мүлкүнүн жана кызматчыларынын мүрзөгө чейин келүүсүн өтүнгөн эле. Бул көрүнүштөн кандай сабак алсак болот?

4. Динибиз, тутунган ишенимибиз үчүн жер которо турган болсок, эмнелерди таштай албай кыйналышыбыз мүмкүн?

5. «Ата-энем, кан-жаным сага курман болсун!» деп, бардык сахабалар колундагы жарамдуу нерселерин Алланын жолунда кайыр-садака кылып жиберишкен эле. Сахабалардын мындай ары курч, ары бекем жана майтарылбас ыйманга ээ болушунда жана адамгерличилигинин өнүгүшүндө Мухаммед Пайгамбарыбыздын таалими канчалык рол ойногон?

6. Бул дүйнөдөн акыретке эч ким байлыгын же жакшы көргөн нерсесин алып кете албайт. Ошого карабай байлыктын артынан талбай чуркаган дүнүйөкор адамдар көп. Ушул көрүнүш пенденин кандай түшүнүктө жашаганын көрсөтүп турат?

7. Жөөттөр эмне үчүн Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздан Зулкарнайн *(алейхис салам)* жана Асхабы Кахф жөнүндө сурашкан?

8.Душман менен болгон согуштардын дээрлик бардыгында Зулкарнайн пайгамбардын чоң жеңиштерге жетүүсүндө кандай сыр бар?

9.Өлүм жана өлүмдөн кийинки жашоо тууралуу терең ой жүгүрткөн адамдын жүрүм-туруму  же болболсо кулк-мүнөзү кандай болуп өзгөрөт?

10.Азирети  Мухаммеддин (саллаллаху алейхи ва саллам) аныктамасындагы пайдалуу инсан кандай болушу керек?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Зулкарнайн *(алейхис салам)* **.....** пайгамбардын уулу Яфастын урпагы болот.

2. Бирок Азирети Зулкарнайнды *(алейхис салам)* ……… …….. менен чаташтырбашыбыз керек..

3. Алла Таала Зулкарнайнга эч бир инсанда кездешпеген керемет күчтү берген. Ал Чыгыштан Батышка карай жүрүш жасап …………….  ………………. курган.

4. Кандай элге барбасын **....** жалгыздыгын, **....** буйруктарын ийкем тил менен **.....** кылып, нечелеген наадандардын Кудайды таанышына себепчи болгон.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Мусаб бин Умайр (Алла ага ыраазы болсун) мусулман болгондон кийин колундагы бар байлыгын таштап, мусулмандар менен бирге Мединага жер которгон сахабалардан эле. Учурунда ал Ухуд салгылашуусунда өзүнүн баатырдыгы жана эр жүрөктүгү менен дин жолунда бүт нерсеге даяр экендигин ачык-айкын далилдей алган. Төмөнкү варианттардын кайсынысы анын ошол эр жүрөктүүлүгүнө жана  дин үчүн берилгендигине дал келбейт?**

А. Ал ыймандын теңдешсиз даамын ата-энесинен кала турган чоң мураска жана ырахаттуу убактылуу жашоого алмаштырган эмес. Аллага берген сөзүнө бекем турган.

Б. Жакын туугандарынын жагымсыз сөздөрү, катуу каршылыктары анын ыйманга көлкүгөн жүрөгүнө эч кандай таасирин тийгизе алган эмес.

В. Мусаб бин Умайр мусулман болгондон кийинки жашоосунда дүнүйөгө такыр берилген эмес. Ал эң кедей сахабалардын катарында болгон. Мына ошондуктан эл аны «Абу-ддуафа» (Кедейлердин атасы) деп коюшаар эле.

Г. Ал Ухуд салгылашуусунун аяк ченинде душмандын торуна түшүп, жан бергенде да баатырларча ар-намысы менен шейит кеткен.

**2. Пайгамбарыбыз** *(саллаллаху алейхи васаллам)* **хадистеринин биринде мындай дейт:** *«Момун мусулман – бул мал-мүлкү жана жаны менен Кудай Тааланын жолунда жихад кылган адам»*. **Ошондой эле башка бир хадисинде:** *«Чыныгы мужахид* (Алланын ыраазылыгын көздөп жихадка аттанган адам) – *өз напсиси менен күрөшкөн адам»* **деп айткан. Албетте Пайгамбарыбыздын бул сөздөрүндө эч кандай карама-каршылык жок. Эми ушул эки хадистин маңыз-мазмунун салыштыруу аркылуу кандай тыянак чыгарууга болот?**

А. Ислам идеологиясында «жихад» деген сөз бири-бирине эч байланышы болбогон эки башка түшүнүктү билдирет.

Б. Дегеле адам баласынын өз напси менен күрөшүүсү - душман менен болгон күрөшүүдөн да маанилүү.

В. Мал-мүлктөн жана жанынан айрылууга кайыл болуп жихад кыла алган адамдан напси менен күрөшүү талап кылбайт.

Г. Мал-дүнүйөсү, жаны менен жихад кылган адам дүйнөлүк кээ бир нематтардан куру калат. Ал эми напси менен күрөшкөн адам мындай жоготууларга учурабайт.

**3.Пайгамбарыбыз** *(саллаллаху алейхи васаллам)* **«Экинчи Акаба келишиминде» жаңыдан мусулман болгон адамдарга бир топ шарттар менен катар, –** *Өз мал-мүлкүнөрдү жана жаныңарды кандай сактасаңар, Алланын Элчисин да ошондой деңгээлде коргойсуңар,* - **деген шартты койгон. Азирети Мухаммед (саллаллаху алейхи ва саллам) бул шартты коюу менен жаңы ыйманга келген мусулмандардан эң оболу кандай өзгөрүүнү жана өзгөчөлүктү көргүсү келген?**

А. Байлыкка берилип кетпөөнү.

Б. Алланын Элчисин коргоо үчүн жанын, мал-мүлкүн курман кылууга даяр болууну.

В. Алла Тааланын жападан жалгыз экендигине жана өзүнүн Пайгамбар болгондугуна чын дилден ишенүүлөрүн.

Г. Биринчи Акаба келишиминдеги убадаларына бекемдигин

**4. Зулкарнайн пайгамбар сапарынын биринде бейтааныш бир коомго жолуккан болчу. Алар өз колу менен казган мүрзөлөрүнө кирип алышып сыйынышар эле. Анан дагы эт жешчү эмес, бир гана жашылча-жемиштер менен тамактанышчу. Эң кызыгы, башка коомдордон айырмаланып, алар дүнүйөгө маани беришкен эмес. Эмне үчүн?**

А. Алар өлүмдөн аябай коркушкан.

Б. Эт менен жан багууну билишпегендиктен, жашылча же-

миш алардын негизги азыгы бойдон кала берген.

В. Алар алтын-күмүш деген нерселерди колдонбогондуктан, дүйнөгө берилүүнүн мааниси жок, пайдасыз иш деп билишкен.

Г. Алар мал-мүлккө берилип кетпөө жана дайыма өлүмдү эстөө үчүн өздөрү казган мүрзөлөрдө ибадат кылышкан.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Нух
2. Македониялык Искендер
3. «Саду-Зулкарнай - Зулкарнайндын тосмосун»
4. Алланын, диндин, даават

### В. Тестик суроолордун жооптору

1. В 2. Б 3. Б 4. Г

## Азирети Зулкарнайн (алейхиссалам)



**Аталык сүйүү жана сагынычтын кусалыгына батып,**

**сабырдуулугу менен сан жылдар бою санатка айланган**

# АЗИРЕТИ ЖАКЫП
## (алейхис салам)

**жана**

**Кулчулука сатылып, азап тартып, андан соң зынданда киши чыдагыс кыйын күндөрдү баштан кечирип,**

**акырында Мисир элинин урмат-сыйына татыган**

# АЗИРЕТИ ЖУСУП
## (алейхис салам)

Исхак пайгамбардын *(алейхис салам)* уулу Жакып (Якуб) *(алейхис салам)* Канан чөлкөмүнө пайгамбар болуп дайындалган.

Риваяттарда ал Шалт чөлкөмүндө же Мадянда туулган деген божомол айтылат. Азирети Жакыптын Ыяз аттуу түгөйү болгон. Ыяз менен Жакып эгиз төрөлгөн. Ыяздан кийин туулгандыктан, «аркасынан удаа келген» деген мааниниде Жакып деп ысым берилген.

«Жакып» сөзү «сафватуллах», «Жараткан өзү аруулап тазалаган кул» деген башка бир маанини да билдирет. Анын Алла Тааланын кулу деген маанини туюнткан «Исраил» деген лакабы да болгон.

Анын укумунан бир топ пайгамбар чыккан. Атап айтсак, Азирети Муса, Азирети Харун, Азирети Давуд, Азирети Сулайман, Азирети Закаря, Азирети Яхия жана Азирети Иса (алайхимус салам).

Ыяз көзгө атар мерген болот. Күндөрдүн биринде ууга кетет. Ал ууда жүргөн кезде энеси Жакыпка таандык койлордон бирди сойдуруп, отко кактап бышыртат. Камкор эне даярдаган тамагын Азирети Исхактын алдына коюп:

– Абышка, бул уулундун сага арнаган сый тамагы.. – дейт.

Мындай жагымдуу ишке кубанган Исхак *(алейхис салам)*:

"Укум-тукумундан пайгамбарлар жана элди адилет башкарган падышалар чыксын!" – деп, Жакыпка ак батасын берет. Ал сыртка чыгары менен пайгамбар атанын алдына эгиздин бири Ыяз келип:

– Атаке, мынакей, аң уулап сен жакшы көргөн нерсени олжолоп келдим, – дейт.

Уулунун тартуусуна көңүлү толгон пайгамбар ата:

"Укум-тукумун топурактай кенен жана берекелүү болсун!" – деп, алкап, ага да алаканын жайып батасын берет.

Жакып пайгамбардын тилегин Жараткан Алла кабыл кылып, Ыяздын урпагы көбөйөт. Баарыбыз жакшы билген Римдин эли атасынын алкышын алган Ыяздын бир эле уулунан тараган эл болуп эсептелет. Калган уулдарынан да көптөгөн элдер тараган.

Жараткан Алла Таала өзүнүн айкөл мээримин пайгамбарларына төгүп, ар бир пайгамбардын бирден дубасын сөзсүз кабыл кыларын сүйүнчүлөп, аларга ушундай улуу мүмкүнчүлүктү ыроологон. Пайгамбарлардын баары бул дүйнөдө ыроолонгон бар мүмкүнчүлүктү пайдаланып, ар кандай каалоо тилектерин

Жаратkандан суранып кетишкен. Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* болсо бул мүмкүнчүлүктү үммөтүнө арнап кыяматтын катаал күнү үчүн калтырган. Акыретте анын бул дубасы менен «шафаати узма»[7] ишке ашат.

Ойноок Ыяз Жакыптан бираз кызганып, ага сес көрсөтүп турар эле. Эгиздердин бир туугандык жылуулугу муздап кетпесин деген ой менен эне байкуш, ичинен түтпөй турса да, Жакыпты агасына жөнөтүүнү туура көрөт. Зирек Жакып тайкесине бат эле көнүп кетет. Андан турмушка жарамдуу жакшы нерселерди үйрөнүп, жети жыл кызмат кылат. Жакыптын жан дүйнөсүнүн тазалыгына жана ахлактуулугуна суктанган тайкеси улуу кызы Лаяны Жакыпка баш коштуруп койот. Жакып тайкесине колунан келген кызматын көрсөтүп, дагы жети жыл жан үрөй жардам көрсөтөт. Башкага ыраа көрбөдү окшойт, кичүү кызы Рахилди да Жакыпка никелеп берет[8].

Жакыпка бир жагынан тайке, экинчи жагынан кайната болгон камкор киши тиричилик түйшүгүнө жардам берсин деген максатта Зулфа жана Балха деген эки күңдү кыздарына кошуп берет. Ошол доордун салтына ылайык Жакып колундагы күңдөрүн да өзүнө нике кыйдырып алат.

Азирети Жакып Лая аттуу аялынан алты, күңдөрүнөн төрт, Рахилден эки уулдуу болот. Рахил көпкө балалуу болбой, күндөштөрүнүн балдарын көргөн сайын көңүлү сыздайт. Акырында Алла Тааладан бала сурап мунажат кылган соң тилеги кабыл болуп Жусуп дүйнөгө келет. Арадан эки жыл чамалуу убакыт өтүп кичүү уулу Бунаминди төрөйт да, кырк күндөн кийин Ра-

7. Шафаат-и узма: Кыямат күнүндөгү жан чыдагыс оор азап жана кыйын абалга дуушар болуп турган момун мусулмандардын сурагынын женил өтүшү үчүн Мухаммед Пайгамбарыбыздын Алла Таалага жалбарышы жана анын бул тилегинин орундалуусу. Анткени, ошол күнү адам атпайдын баары өз жанынын кутулуп кетиши үчүн чара издеп жүргөн кезде Пайгамбарыбыз момун мусулмандардын чыныгы бейпилдикке чыгышы үчүн дуба кылат.

8. Бир тууган эки кызды бир кишиге нике кыйууга жана үйлөнүүгө Жакып пайгамбардын шариятында уруксат берилген. Бул өкүм Муса пайгамбардын шарияты келгенге чейин уланган.

хил эне көз жумат.

Жусуп жарык дүйнөгө келген жылы атасы Азирети Жакыпка пайгамбарлык берилген. Жакып *(алейхис салам)* жоопкерчиликтүү милдетти алгандан баштап, чөйрөсүндөгү адамдарды тавхид ишенимине чакыра баштаган. Бир топ жылдардан кийин Канан аймагындагы жашоочулардын көпчүлүгү Азирети Жакыпка ыйман келтиришкен.

Бул маалыматтар Курандын ар башка сүрөлөрүндө мындайча баяндалат:

**«Биз ага** (Ибрахимге) **Исхак менен Жакыпты ыроолодук жана аларды пайгамбар кылдык».**

**«Биз алардын баарына өз мээримдүүлүгүбүздү жана бийик чынчыл тилди[9] тартууладык»** *(Марям сүрөсү, 49-50-аяттар).*

**«**(Эй, Мухаммед)**, Сен Биздин күч-кубат жана баампарасат ээлери болгон пенделерибиз Ибрахим, Исхак жана Жакыптарды эстегин»** *(Сад сүрөсү, 45-аят).*

**«Анткени Биз аларды келечек жай жөнүндө ыклас кылуучулардан кылдык»** *(Сад сүрөсү, 46-аят).*

**«Алардын бардыгы Биздин даргөйүбүздө тандалган жакшы кишилерден** (болушкан)**»** *(Сад сүрөсү, 47-аят).*

Башка бир туугандарына караганда Азирети Жусуп тубаса асыл сапаттары менен бир топ эле айырмаланып турар эле. Жусуптун мүнөзү, жүрүм-туруму атасына куюп койгондой окшош болгондуктан, Азирети Жакыптын ага болгон мээрими, сүйүүсү өзгөчө болгон. Жадагалса жанынан алыс чыгарган эмес.

9. Чын сүйлөөнү.

## Кыссалардын эң кызыктуусу – Жусуптун (алейхис салам) баяны

Азирети Жусуптун баяны Курани Каримде «ахсанул-касас» (баяндардын эң көркөмү) деп аталып, атайын ага арналып Жусуп сүрөсү түшүрүлгөн.

Убай бин Каабдын риваятында Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү маалыматты айткан: *«Жусуп сүрөсүн каралыңарга үйрөткүлө! Анткени, кайсы мусулман болбосун, аны жазып, жакындарына жана өз каралына үйрөтсө, анын өлүм учурундагы кыйналуусун Аллах жеңилдетет. Ошондой эле муну аткарган соң мусулманга көралбастык кылбай калат!..»* *(Замахшари, Кашшаф,III,89)*

Азирети Жусуп бир тууган агаларынын ачуу кызганычынын курмандыгы болуп, кудукка ташталып, андан соң зынданга салынып, бир топ оор кыйынчылыктарга дуушар болгон. Жаштайынан кыйын күндөрдү баштан кечирип, бөтөн эл, бөтөн жерде сагынычтын кусалыгына куурулуп, мусапырчылыкты аябай тартса да, такыбалыктан тайбаган Жусупту Алланын амири менен Жабраил *(алейхис салам)* жубатып, жан дүйнөсүн рухий кенчке сугарган. Андан соң тагдырына жазылган Алланын жардамдарды келе баштаган. Башын балээлерден арылтып, бир учурларда ага күч-кубатты, сый-ардакты жана султандыкты ыйгарган.

Жаштыгында көргөн кыйын күндөрдү жадынан чыгарбаган Жусуп *(алейхис салам)* такка олтургандан тарта кембагалдарга жана карыптарга көп кайрымдуулук кылган.

Кимде-ким, Жусуп сүрөсүнүн терең маанилерин жана анда катылып жаткан хикматтарды окуп түшүнө алса, Жусуп пайгамбардын кубанычындай кубанычка батаары шексиз.

Жусуп сүрөсү хикмат жана ибараттарга толуп турат. Бул сүрөдө пайгамбарлык, кулчулук, зындан, абак, түш жоруу, са-

быр, айрылуу, өзүнө тартуу, ашыктык, кыйын кезендерде камкор мамиле кылуу, душмандын ырайымсыздыгы, чыдамкайлык, жазалоого дарамети жетип турса да айкөлдүк кылып кечирип жиберүү, аялдардын жаман ниеттери жана чектен ашышы сыяктуу жагдайлар кенен чечмеленип түшүндүрүлгөн.

Бул сүрө ушунчалык сыйымдуу болгондуктан, пайгамбар мураскери, Аллага халифа болуунун сырлары, рух жана жүрөк сыяктуу руханий күчтөрдүн маңызы тууралуу терең ойлор айтылган. Зулайканын Жусупка каршы «напсии аммараны»- жаман жолго жылоологон напсини колдонушу, кийинчерээк Кудай Тааланын кудуреттүү амири менен анын ыйманга келиши, напсинин тарбия көрүшү, акырында Алланын ыраазылыгына татып, Жусуп менен баш кошуусу сүрөдө хикматтуу түрдө баян кылынган. Улуу Кудуретке кайтканга чейин башынан өткөргөн кыйын сабактар аны рухий жактан бышырып жетилткен.

Бул сүрөнүн түшүшүнө төмөнкү нерсе себеп болгон:

Жөөт аалымдары мушриктердин башчылары менен жолугуп, Азирети Жакыптын Шамдан (Сириядан) Мисирге эмне үчүн көчүп барганы жана Жусуптун бүтүндөй баяны тууралуу Мухаммед Пайгамбардын оюн билүүнү каалашкандыгын айтышат.

Мушриктердин башчысы Азирети Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* келип, жөөттөр үйрөтүп койгон суроону сурайт. Бул окуяга улай Жусуп сүрөсү түшүрүлгөн.

Ага чейин Алланын Элчисинин жана момун мусулмандардын башына катуу кыйынчылыктар жана сыноолор удаама-удаа келип жаткан. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* жубайы Азирети Хадижа энеден, Абу Талип абасынан айрылган эле. Кыйноолор жана зомбулуктар чегинен ашып, момундар үчүн эң оор болгон «хузун-мундуу» жылда ушул сүрө түшүрүлүп, ичиндеги терең мани-маңызы менен Пайгамбарды

да, сахабаларды да чыйралткан жана жубаткан. Дин жолунда жүрүп нечен албан сыноолорго, кыйынчылыктарга сабыр кылган момун мусулмандарга жеништин аз калганын Жусуп сүрөсү сүйүнчүлөгөн.

* * *

«**Алиф, Лаам, Рааа. Булар ачык-айкын Китеп аяттары. Чындыгында, биз аны** (бул аяттарды) **акыл жүгүртүүңөр үчүн араб тилиндеги Куран таризде түшүрдүк. Биз Куранды сага вахий кылуу менен бирге, кыссалардын эң көркөмүн баяндап жатабыз. Бул нерселерди чындыгында сен буга чейин билбейт элең**» *(Жусуп сүрөсү, 1-3-аяттар).*

Азирети Жакыптын *(алейхис салам)* уулдарынын ичинен эң сулуусу жана эң келишимдүүсү Азирети Жусуп *(алейхис салам)* болгон. Ата-теги жагынан да ары нарктуу, ары таза уруудан эле. Ал үч пайгамбардын (набинин) тукумунан, зобололуулукка арзыган. Пайгамбарлык, сулуулук, өкүмдарлык, кыйын кезеңдерде сабыр кылуу жана асыл адамгерчилик сыяктуу өзгөчө артыкчылыктар берилген. Бул нерселер – Алла Тааланын кандай гана улуу сыйлыктары! Ошондой эле, анын дубасы да дубалардын эң изгиси эле.

Жусуп сүрөсү, 101-аят: «**Эй Раббим!... Мени мусулман кылып жанымды алгын жана мени салих пенделердин арасына кошкун**» деп дуба кылып, Алла Таалага момун мусулман абалда жолугууну самаган.

Учкул сөз сыңары куюлушкан көркөм, терең маанилүү бул сүрө Азирети Пайгамбарыбызга баян таризинде түшүрүлгөн эң алгачкы сүрө болуп саналат.

Бул сүрөдө Жусуп жүрөктү, Жакып рухту, Рахил өлүк денени, Жусуптун он бир бир тууганы болсо напсилик сезимдерди

туюнтат. Куранда мына ушу өңдүү сан жеткис даанышман маани-мазмундар камтылган. Буларды аңдап, өзөгүндөгү акыйкаттарды таамай көрүү үчүн акыйкатка сугарылган көзгө, чебердикти баамдай ала турган көрөңгөгө муктаждык бар.

## Азирети Жусуптун түшү

**«Бир күнү Жусуп атасына айтат: «-Атаке, мен түшүмдө он бир жылдызды, дагы күн жана айды көрүптүрмүн. Бардыгы мага сажда кылып жатышкан экен»** *(Жусуп сүрөсү, 4-аят).*

Азирети Жусуп *(алейхис салам)* бул түштү жети жашында көрөт. Түш жорулганда 11 жылдыз бир тууган агалары; күн Жакып *(алейхис салам)*; ай маркум энесинин ордун баскан Лая тайежеси деп чечмеленген.

Түшүндөгү жылдыздардын хикматы – бир туугандардын бири-биринин турмуш агымына таасир эте турганчалык маанилүүлүгүнө ишарат кылат. Ал эми, күн менен айдын жылдыздардан кийин айтылышы – Жусуп пайгамбардын оболу агалары менен андан кийин атасы менен жолугаарынын аяны.

Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* жөөттөрдүн бири сурап калат:

– Эй, Мухаммед. Жусуп түшүндө кайсы жылдыздарды көрдү эле? Мага ошол тууралуу айтып берчи.

Пайгамбардын оюна бирдеме келгенсип аз убакытка тунжурап калат. Дал ушул кезде Жабраил *(алейхис салам)* жете келип жылдыздардын ысымдарын маалымдайт. Мухаммед Пайгамбар *(алейхис салам)* башын ишенимдүү ийкеп туруп:

– Эгер сенин суроонo толук жооп берсем, мусулман болосуңбу? – дейт.

– Ооба! – дейт, жөөт ойлонбой туруп:

Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*– Жылдыздар: Жараян, Тарык, Зайял, Кабис, Амудан, Фелик, Мисбах, Дарух, Фара, Васаб, Залкафитайн. Мына ошол он бир жылдыз, күн жана ай көктөн түшүп келип мага сажда кылышканын түшүмдө көргөм,* – деп, Жусуп пайгамбардын түшүн толуктап айтып берет.

Кунт коюп тыңдып турган жөөт:

– Кудай атына касам ичем! Сен ысымдарды туптуура айтып жатасың!»

## Түш үчкө бөлүнөт

Биринчиси, адамдын күнүмдүк турмушта шугулданган иштери, кыялдары, ойлору, же болбосо сүйгөнү. Булардын баары күн сайын ар кандай болуп түшкө кире берет. Бул кадыресе түш болуп саналат.

Экинчиси, шайтандын азгырыгы менен адамдын жанын кыйнап, сар-санаа кылган уйгу-туйгу түштөр. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул тууралуу мындайча кеп салат: *«Түш Алладан болот. Хулм* (жанды кыйнаган түштөр) *болсо шайтандан болот. Эгерде кимдир бирөө уктап жатып көңүлгө бүлүк салган жаман түш көрө турган болсо, дароо ойгонуп сол тарабына түкүрүп, ошол кыйнаган нерседен оолактатууну Алладан сурасын. Ушуну аткарса, шайтан ага зыян тийгизе албайт» (Бухари,Тыбб:39).*

Үчүнчүсү акыйкат жана туура түштөр. Буга Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадистери далил: *«Момун мусулмандын түшү пайгамбарлыктын кырк алтыдан бири» (Бухари, Табир:4);*

*«Салих* (ыймандуу жана такыбаа) *инсан салих* (жагымдуу) *түш көрөт же болбосо көргөн түшү ага өңүндө көрсөтүлөт» (Бухари, Табир:5).*

«(Жакып)**: "-Уулум, түшүңдү** (бир) **туугандарыңа айта көрбө!** (Алар) **сага айла-амал жасап[10] коюшат. Чындыгында, шайтан адам баласына анык душман", – деди".**

**"Ошентип, Алла сени тандап[11] алып, түштөрдү жоруганды үйрөтөт. Ата-бабалырың Ибрахим, Исхактарга жакшылыктарын толук кылып бергендей, сага жана Жакыптын урпактарына да толук кылып берет. Акыйкатта, Эгең – Билүүчү, Даанышман!" – деди".**

**"Чындыганда Жусуп менен анын туугандарынын баянында суроочулар[12] үчүн жакшы үлгүлөр бар"** *(Жусуп сүрөсү, 5-7-аяттар).*

## Кызгануу – жүрөктү өлтүргөн жалын

Бир туугандар Яхуда, Робил жана Шамун пайгамбар атанын Жусупка көргөзөгөн өзгөчө ысык мээринин түпкү сырын түшүнбөй кызгана башташат:

**«Ошондо алар айтышкан эле: «Жусуп жана анын бир тууганы** (Бунямин) **бизге караганда атабызга көбүрөөк сүймөнчүк. Биз болсо көпчүлүкпүз. Чындыгында атабыз адашып жатат».**

«(Алардан бири)**: Жусупту өлтүргүлө, же аны узак жакка таштап салгыла. Ошондо атаңардын мээрими жалгыз силерге калат. Андан соң** (тооба кылып) **салихтерден болуп аласыңар!»** *(Жусуп сүрөсү, 8-9-аяттар).*

10. Кыянаттык, кыйдылык, жамандык, ичи тардык, көралбастык
11. Адамдардын ичинен сени пайгамбарлыкка
12. Алланын чындыгын издеп, илимге суусап, билимге кызыккан

Уулунун ажайып түшүнө терең ой жүгүртүп, пайгамбалыгыма мураскор болот экен деген тыянакка келет. Жусупка болгон аталык мээрими ансайын артат. Мындай жакындыкты сезген башка уулдарынын кызганычы күчөйт. Кызганыч акырында Жусупка карасантайлык кылууга жеткирет.

Азирети Жакыптын Жусупка болгон чектен ашкан мээрими жана сүйүүсү (фатры мухаббаты) кайра эле өзүнүн чоң сыноого кириптер болушуна жана балээлердин селдей капташына себепкер болгон.

Алла Тааланын «үзгүлтүксүз текшерүүчү жана көзөмөлдөөчү» маанисин туюнткан «ар-Ракиб» деген сыпаты бар. Жараткан Алла пенделерин ар убак текшерип, көзөмөлдөп жана сынап турат. Ошондуктан Жакып пайгамбардын жүрөк ордосун башка нерсе ээлеп алганын көрөт. Макулукка болгон сүйүүнүн ченемин билдирип коюш үчүн ага чоң сыноо берет. Алла Таала ушундай жол менен анын Жусупка болгон сүйүүсүн Өзүнө буруп, ага абдан чоң утукту ыйгарган.

Азирети Жакып дээриндеги пайгамбарлык парасаты менен Жусуптун мандайындагы пайгамбарлык нурду көргөн соң, андан бетер баласаак болуп, уулунун үстүнө үйрүлө түшөт. Анын мындай тең салмаксыз мамилеси калган балдарынын кызганычына жана Жусупту жок кылууга түрткү болот. Бир жагынан напси азгырып, бир жагынан шайтан колтукка суу бүркүп олтуруп, акыры кызганыч жарылууга чейин барат. Алар Жусуптан кутулуу үчүн жашыруун кеңешип, карөзгөй ишке чечим кылышат.

Аяттагы сабак: Башкалардын кызганычын ойготпоо үчүн сүйүүнү сыртка чыгарбай көңүлдө бапестөө абзел.

Баласаак атанын уулуна чарк айланган жана чектен ашкан

сүйүүсү «гайратуллахка[13]» тийет. Ошондуктан Алла ага «ибтила[14]» сыноо берүүнү туура көрөт. Ушул белгилүү жана маанилүү себептерден улам Жусупту атасынан айрып, тагдырдын башкача сыноолоруна кириптер кылат. Карачечекей баланын үстүнөн болгон сыноо ата үчүн олуттуу сыноо болуп эсептелет. Мисален, Нух *(алейхис салам)* каапырлардын кыйрашы үчүн каргыш дуба кылган. Натыйжада, Алланын каары келип, каапырларды топон суу каптайт. Мушриктерге кошулуп чөгүп бараткан уулунун аянычтуу абалына түтө албаган пайгамбар:

**«Оо, Жараткан Алла Таалам, уулум менин бүлөмдөн эле го!»** деп жиберген.

* * *

Он жана терс сезимдердин борбору саналган жүрөк Кудай жолуна имерилбесе же зикир менен тазаланбаса, караргандан карарып, жалаң гана жамандыкты самаган абалга келип калат. Раад сүрөсүнүн 28-аятында:

**«Көңүл бургула, Алланы эстөө менен жан дүйнөлөр ырахат алат!..»** деп айтылып жатпайбы.

Зикир – Алла Тааланы таануу жана сүйүүнүн натыйжасында жүрөктүн чыйралышы. Жүрөк жалгыз гана ушул жол менен жамандыктардан, терс ойлордон, түркөй түшүнүктөн кутула алат. Анткени, жүрөктү Алланын үйү деп элестетебиз. «Мухаббатуллахтын[15]» жашай турган жайы болуп саналат. Баштан бери айтылып келаткандай, эгерде жүрөктө зикир болбосо, карарып карып болот, напси каалоолорунун туткуну болуп кала берет.

Адамдагы кызганыч сезим – ичине ириң толгон жара сыяк-

13. Гайратуллахка тийүү: Жаратkандын өзгөчө кулдары жана пайгамбарлары тарабынан Аллага жагымсыз болгон кемчиликтер же туура эмес сезимдер.

14. Ибтила: Сыноо. Алла Тааланын кулдарын ар кандай балээлер, кыйынчылыктар, оорулар менен сыноосу.

15. Мухаббатуллах: Алла Таалага бапестелген сүйүү, Аллага болгон пенденин сүйүүсү.

туу кооптуу нерсе. Анткени, ал Жаратkандын өкүмүнө каршы чыгуу дегенди билдирет. А башка адамдардагы жакшы мүнөз, жагымдуу өзгөчөлүктөргө суктанууга тыю салынган эмес, тескерисинче, мактоого татыктуу.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* куттуу хадисинде минтип насаат айтат:

*«От жагып, күлүн чыгарган сыңары кызгануу да жакшылыктардын баарын жеп түгөтөт» (Абу Давуд,Адаб 44; Ибн Маса, Зухд 22).*

Кызгануу баарынан да кызганычаак адамга чоң зыян апкелет. Муну бирөөлөргө чуңкур казып, байкоостон ал чуңкурга өзү түшүп калган аңкоого окшотууга болот. Бул сезим адамдын ачуусун келтирип, жүрөгүнө карамүртөздүктү кадап салуудан башка эч нерсеге жарабайт. Натыйжада, адамдын абийирин айрандай төгүп, шермендесин чыгарат. Кызганычка алдырып койгон агаларынын Жусупка жасаган жамандыктары акырында өздөрүн уят кылып койгону баарына маалым.

## Кутумдук

«(Ошондо) **Алардан бирөө айтты: «Жусупту өлтүрбөгүлө, эгер** (андан кутулуу үчүн) **бир иш кыла турган болсоңор, аны бир кудукка салып жибергиле, жолоочу кербендер алып кетсин!» - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 10-аят).*

Яхуданын пикирине баары көнгөндөй болушат. Ой жүгүртө турган болсок Жусуптун бир туугандарынын терс абалы кандай гана ибаратуу. Кызганычты карабайсызбы, Жусупту ээн талаадагы кудукка таштап салалы, деген пикир алардын эң мээримдүүсүнөн чыккан. Калгандарынын ою кандай болгонун боолгоо кыйын…

Бул ибараттуу окуя ар кандай чөйрө болбосун кызганыч-

тын айынан жакын достуктун жалган кейпин кийген нечелеген душмандардын чыгарынан кабар берет.

Туура багыттын туруктуу жакшылары – булар жүрөгүндө зикири бар, акыл-эси тунук, жан дүйнөсү зирек заттар. Мунун карама-каршысында напсинин чынжырына чырмалган, кумардын жана кызганычтын кызуулугуна какшып, таштай катып бүткөн жүрөк турат. Ага ибадат кылуу оор келет. Кандай гана кейиштүү. Эгер ушул жүрөк менен жашап өтө турган болсо, кургак жыгач сынары отто жангандан башкага жарабай кала берет. Кудай сактасын!

Алла Таала Зумар сүрөсүнүн, 22-аятында мындай дейт:

«**Жүрөктөрү Алланы эстөөгө жарабай катып калган пенделерге кыйроо болсун!.. Алар ачык адашууда**».

* * *

Көңүлүндө кири жоктой сыртынан жадырап балдары Жакып пайгамбарга *(алейхис салам)* келишет:

**«Ата, Жусуп туурасында сен бизге ишенбегендей, эмне болду? Акыры биз аны жакшы көрөбүз го. Аны эртең бизге кошуп бер, тамактансын, ойноп көңүл ачып келсин. Албетте биз аны коргоп, сактап жүрөбүз»** *(Жусуп сүрөсү, 11-12-аяттар).*

## Балээнин баары ооздон чыккан сөзгө байланыштуу

**«Аны алып кетсеңер мен кабатыр болом. Силер алаксып калганда карышкыр аны жеп кетет деп коркном!..»** *(Жусуп сүрөсү, 13-аят).*

Риваяттарга караганда Жакып пайгамбар бир күнү түш көрөт. Түштө өзү бир тоонун башында турганда Жусуп чөлдө жүргөн болот. Аңгыча алда кайдан жортуп жете келген он карышкыр Жусупка тап бере баштайт. Бир заматта Жусуп алардын арасында жок болуп кетет. Уулдарына «Аны карышкыр жеп кетишинен коркуп турам!» деп тынчсызданганын ачык билдиргени ошондон эле. Бирок, жарыктык пайгамбар байкоостон уулдарынын Жусупка жасай турган арам ойлоруна жана айтып келе турган шылтоолоруна, кыйыр болсо да ишаарат берип салгандай болот. Болбосо уулдары ошол жашка келип адамды карышкыр жеп койорун билишпейт эле.

Хадисте минтип айтылат:

*«Балээнин баары ооздон чыккан сөзгө байланыштуу!..» (Суйути, Жамиус-сагийр, I,110)*

Тили кесилип өлтүрүлгөн Ибнус-Сыккит чындыкты кашкайта минтип айтып кетиптир:

«Тилден жыгылганга караганда буттан жыгылуу адам баласына алда канча жеңил болот! Анткени мүдүрүлсөң жаракат аласың, жаракатың убакыт менен айыгат. Ал эми тилден кеткен чабалдык адамдын өмүрүн кошо ала кетиши толук ыктымал».

Ошондуктан элибиз: «Буттан жыгылган турат, тилден жыгылган турбайт» деп, турмуштун чындык сабагынан бир нуска айткан экен (котормочудан).

Азирети Жакып пайгамбар көргөн түшүндөгү белгилерге

карабай алсыздык кылып Жусупту кошуп берүүгө аргасыз болот. Анын мындай абалын төмөнкү сөз кандай гана таамай чагылдырат:

«Тагдыр жана жазымыш ишке ашарда баам-парасат өз күчүн жоготот!»

«Ушул ишти эч качан жасабайм!» деп напсиге ишенген пенде шайтанга эшик ачат. Шайтан анын маскарасын чыгарганга чейин артынан сая кууп, каалаган нерсесин ага жасаттырып жүрө берет. Ошондуктан чоң сүйлөбөй, Жараткан Алланын кудуретинен жардам суроо керек».

## Бир туугандардын чыккынчылыгы

**«Анан аны алып кетишип, кудуктун түбүнө таштоого ниет кылган чакта, Биз ага: «Сен, албетте,** (мезгил жетип) **ага-инилерине бул кылмыштары жөнүндө кабар бересиң. Алар** (ошондо сенин Жусуп экениңди) **сезбей да калышат», деп вахий кылдык»** *(Жусуп сүрөсү, 15-аят).*

«Биз Жусупка вахий кылдык!» деген сөзгө таянган тафсир аалымдарынын көпчүлүгү Азирети Жусупка ошол кезде эле пайгамбарлык берилген деген пикирди карманышат.

Жусупту талаага ойнотуп келели деп суранган уулдарынын шагын сындырбайын деп жана ойноп келүүгө Жусуптун да дилгир экендигин эске алып, Жакып *(алейхис салам)* тагдырга каршы чыкпайын деген таризде уруксат берет.

Кутумчу уулдар Жакыптын көңүлүн жайгаруу үчүн үйдөн узаганга чейин Жусупту моюндарына көтөрүп алышат. Бир топ жерге баргандан кийин убададан кайтып Жусупту жерге түшүрүшүп ар кимиси ар тараптан:

-Ии, жалганчы! Сенин түшүң да, өзүң да жалганчысың!

Кана ошол сенин түшүндө сага сажда кылып ийген жылдыздар? Кыйынбы ошолорун, жетип келип биздин чеңгелибизден сени куткарып кетишсин!..- деп чөөдөй кужулдап бала Жусупту кекетип киришет.

Биринен өтүп бири жемелеп, ичтеги былык ойлорунун баарын айтып кыйнашат, акырында токмоктоого өтүшөт. Байкуш Жусуп кайсы агасына жабышпасын, анысы андан бетер кордоп, ит талагандан бетер кылышат. Ыйлай берип көздөрү шишийт. Акырында агаларынын акааратына, ур токмогуна туруштук бере албай:

«-Атаке! Буларың сага берген убадасын жана сенин насааттарыңды унутуп коюшту!.. Таш боорлордун мени кантип кыйнаганын көрө алар бекенсиң!.. Мындай кордук кулдун баласына да жасалбайт!...» деп мунканат.

Робил аны жерге көмөлтө чаап, көкүрөгүнө олтуруп алып өлтүрүүгө аракет кылат. Ээликкен Леви жаш баланын мойнуна асылып, сындыргысы келип тажаалданат. Бир туугандардын арасынан Яхуда гана бир аз боорукер болгондуктан, Жусуп ага жан далбас уруп, жете албай алынын болушунча кыйкырат:

– Яхуда! Кудайдан коркуп мени өлтүргүсү келип жаткан таш боорлорду кой деп койбойсуңбу!

Яхуда эми эсине келгенсип калп эле арачалаганга өтөт:

– Өлтүрбөйбүз дебедик беле! Же эмне мага берген сөзүңөрдү унуттуңарбы? Андан көрө кудукка таштап салгыла!

## Азирети Жусуптун кудукка ташталышы

Баары ичиндеги жиндерин чыгарып, ары бери тытмалагандан кийин Жусупту кудукка таштоого бүтүм чыгарышат.

Аларга эң жакын жерде бир кудук боло турган. Аны шах Шаддад Иорданияны курар алдында каздырган. Кудуктун оозу тар болгону менен арылаган сайын түбү кеңейип кетер эле.

Кызганычтын уусунан көздөрү канталаган карөзгөйлөр кудуктун башына келишет. Жусуп балалык сезим менен кайра-кайра ар биринин тизесине жабышып, ыйлаган сайын баары тажаалдыгын көрсөтүшөт. Жулкулдатып сыртындагы көйнөгүн чечип жылаңачтаган соң, бир жерге жабышып артыбыздан барбасын деген чолок ой менен, колдорун байлап салышат. Бир койду союп, анын канына көйнөктү бойоп алабыз дешип өз ара сүйлөшүп алышат. Көйнөктү чечип алган агасына:

-Эй, агаларым! Көйнөгүмдү кайрып бергиле. Өлө турган болсом, кепин болот, а эгер тирүү калсам, кайра кийим болот! - деп жалынса да көңүл бурбай коюшат. Узун арканга байлап кудукка салышат. Кудуктун жарымына салгандан кийин биротоло тындым кылалы деген ниетте арканды кесип жиберишет. Кудуктун түбүндө суу бар эле. Аркан кесилгенде муздак суугa түшкөн Жусуп дароо эсин жыят. Эптеп бир ташка арты менен жөлөнүп туруп, мээрим кылышар деген балалык байо үмүт менен кудуктун оозун карай агаларына жалбарып ыйлай баштайт. Жусуптун үнүн укканда боор оорумак тургай, дилге синип калган кызганыч кайра мээге тээп, биротоло өлтүрөлү деген максатта айланадан таш издеп калышат. Яхуда койгула, ушул кыйнаганыбыз жетет дегендей аларды тосо баштайт.

Мына ушул учурда Жараткан Алла Таала Жабраил периштеге шашылыш буйрук берет: **"- Кулума тез жетиш!"**

Көз ачып жумганча жетип келген Жабраил *(алейхис салам)* аны кудуктун бир бурчуна отургузуп калкалап калат. Жаш Жусупка чоң атасы Ибрахимдин *(алейхис салам)* көйнөгүн кийгизип, кутулганга чейин бейиштин даамдары менен тойгузуп турат.

Кудука ташталган Жусуп Алла Таалага кайрылат:

«Мени көрүп турган Кудай Таалам! Сен кайып эмессиң! Эй, жандан жакын Жаратканым! Эй, жеңилбес Кудурет! Мени ушул убактылуу кыйынчылыктан жайчылыкка чыгар! Мага кутулуунун эшигин ачып берчи, эй, Улуу Эгем!..»

Баяндамаларда Жусуп үч күн кудукта калат. Дагы башка баяндамада болсо бир чай кайнам кудукта болгон деп айтылат.

Жабраил *(алейхис салам)* кудукта Жусупка мына бул дубаны үйрөтөт:

«Бүт көйгөйдү көтөргөн, бүт дубага жооп кылган, бүт сыныкты бүтөгөн, кыйынчылык атпайды жеңилдеткен, бардык жолоочунун жолдошу, жалгыздарга жар болгон эй, Улуу Аллахым! Сыйынууга сен гана татыктуусуң! Сен тазасың, улуксуң! Ушул кыйын учурдан мени бейпилдикке чыгар. Башка түшкөн балээден кутулуу үчүн эшик ачууңду Сенден суранам! Кудуреттүү Кудай Таалам! Мун-кайгынын баары чыгып кетсин, Сенден башканын зикири жүрөгүмдө калбасын, жүрөгүмө мээримиңди чач! Мени сактап кал, эй, мээримдүүлөрдүн эң Мээримдүүсү болгон Раббим!»

Ушу дубаны айтып Жусуп кудукта жалбара баштайт. Мындай жагымдуу мунаажатты уккан периштелер жанына барып угуп келүүнү Алла Тааладан суранышканда, өздөрүнүн мурунку айткан сөзүн эске салып уруксат берет:

**«Периштелер: «Жерде бузукулук кылып, кан төгө турган затты** (халифа) **кыласыңбы? А биз болсо мактоо айтуу менен Сенин Улуулугуңа табынабыз жана Сенин атыңды дайым аруу-пакиза тутабыз дешти. Алла периштелерге: «Мен силер билбеген нерселерди билемин», -деди»** *(Бакара сүрөсү, 30-аят).*

Кишинин руху менен жүрөгү руханий ааламга багыт алган

кезде, напси жана напсиге караштуу арам пейилдин баары айбандык (акылга эмес, напсиге баш ийген) ааламга ыктай баштайт. Эгерде инсан өз напсисин тизгиндебей бош койо бере турган болсо, рух жеңилет да, дене напсинин куралына айланат. Мындай абал фасыктыктан[16] кабар берет. Пенде Жараткан Алланы эстеп, жан дилден дайыма зикир кылса, диний сукбаттарды укса, мунун натыйжасында мүнөз оңолуп, жүрөктө жагымдуу өзгөчөлүктөр пайда боло баштайт. Ошондо гана рух менен жүрөктөгү руханий күч үстөмдүк кылат. Дене менен напси рухка моюн сунуп берет. Мына ушул абал – накта саиддердин[17] абалы.

Алла Таала Жакып менен Жусупка (алейхимус салам) оор кайгыны, муңдуу тагдырды үлүштөгөн. Алардын башына түшкөн ары оор, ары машакаттуу, ары ачуу сыноонун аялуу сыры сабырдуулукта жана Алла менен болгон байланышты күчөтүүдө жаткандай туюлат. Алар ар дайым Аллага жалбарып, бир саамчалыкка да Аны эстен чыгарбоого каныгып, жүрөктү оопасыз сүйүүлөрдөн тазалап, бийик мартабаларга жетишишкен.

Алла Таала сүйүктүү кулдары үчүн абдан бийик даражаларды жараткан. Андай рухий зоболого талыкпас мээнет кылып, машакаттуу тарбияга чыдай алгандар гана жете алышат.

Маселен, Азирети Жусуптун зындандагы он эки жылы текке кеткен эмес. Алла Таала аны жалгыздык, риязат[18], машакат жана күрөш жолу менен сыноодон өткөрүп кемелине жеткирген. Балким, Жусуп *(алейхис салам)* атасынын жанында жүргөндө мынчалык бийик даражаны багынта албас эле. Пайгамбарлардын нечелеген жылдар бою ата-журттан алыс кетип,, бөтөн

16. Фасык: Алла Тааланын өкүмдөрүнө моюн сунбаган, тыю салган иштерди жасаган күнөөкөр адам.

17. Саид:Алла Таала ыраазы болгон пенде. Бейишке татыктуу адам. Адеп-ахлактык бийиктиктерди багынткан рухий даражалуу, Алланын даргөйүндө мартабалуу момун мусулман.

18. Риязат: Напси каалоолорун аткарбоо. Такыбаалык.

эл, бөтөн жерде карып болуп, оош-кыйыш кезендерди баштан кечиришинин артында мына ушундай хикматтар бар.

* * *

Жусупту кудукка таштаган бир туугандар каш карайганда үйгө жетип калганда калп ыйламыш болушат:

«**Алар күүгүмдө аталарына ыйлап келишти. Атаке, биз жарышып, ойноп, Жусупту буюмдарыбыздын жанына калтырып** (бир аз) **алыска кеткен элек...** (Келгенибизде) **аны карышкыр жеп кетиптир! Биз канчалык чындыкты сүйлөсөк да, сен бизге ишенбейсиң!..**» *(Жусуп сүрөсү, 16-17-аяттар).*

* * *

«**Ошентип алар анын көйнөгүн жалган канга** (бойоп), **алып келишти. Атасы: "Андай эмес. Силерге дилиңер бир** (жаман) **ишти көркөмдөгөн экен. Эми нукура сабыр керек. Айткандарыңарга эми Алладан гана жардам тилеш керек болот", – деди**» *(Жусуп сүрөсү,18-аят).*

Балдары Жакыптын *(алейхис салам)* колуна канга бойолгон көйнөктү беришет. Ошондо Жакып пайгамбар жандан артык көргөн перзентинин көйнөгүн жыттап, айрылууга чыдабай буркурап ыйлайт. Кылгылыкты кылып, жалдырап карап турган таш боор уулдарын какшык менен безге сайып:

«Ушунча жашка келип, мындай ак көңүл карышкырды эч көрбөгөм! Уулумдун өзүн жеп, көйнөгүн тыткылабай бүтүн калтырганын кара!» деп, зар какшап олтуруп калат.

## Сабырдын эң мыктысы

Уулунан тирүүлөй айрылып, кайгырып ыйлаган Азирети Жакыптын боздогонун даназалуу акын Юнус Эмре минтип дастанга айланткан:

Жанга да жамандык санабаган Жакып элем,
Жараткандын ысмын дилден айтып келген,
Кананда айрылдым Жусубумдан
Уулум ай, деп ыйлайт Жакып жүрөк эзген.

Уулумду алып менден канын төктү,
Карышкырга шылтоолоп жалган кепти,
Түшүнбөдүм көйнөктөгү эмне төгүнбү?
Ыйлай берип Жакып мунга көмүлдү.

Зарлап ыйлап, күйүткө баткан Жакыптын *(алейхис салам)* сабыр кылгандан башка чарасы калбайт. Эч кимге даттанбайт, тек гана тутунганын сабыр…

**«Ал айтты: “Мен өзүмдүн кайгымды да, ыйымды да Аллага гана тапшырдым. Анткени** (мен) **Алладан[19] силер билбеген нерсени билемин»** *(Жусуп сүрөсү, 86-аят).*

"Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жабраил периштеден сурады:

– Жакып пайгамбар Жусуп үчүн канчалык кайгы-муң тартты экен?

Жабраил *(алейхис салам)*:

– Уулунан тирүүлөй айрылган жетимиш эненин кайгы-муңундай азап тартты.

19. Келген аян кабарлар аркылуу

Алланын Элчиси:

– Оо, андай болсо, анын сообу канчалык болду экен?

Жабраил *(алейхис салам)*:

– Жүз шейиттин сообуна барабар. Анткени, ал эч убакта Аллага каршы жаман ойдо болгон жок, - деди» *(Суйути, ад-Дуррул мансур, IV, 570).*

Мына ушул сабыр сабырлардын эң мыктысы эле.

Башка түшкөн кандай гана балээ болбосун эч кимге даттанбастан чыдоо - «Сабру жамийл» - эң мыкты сабыр болуп эсептелет.

## Азирети Жусуптун кудуктан чыгарылып сатылышы

Жакып пайгамбар сабырды жөлөк таяк кылып жүргөн кезде, Жусуп Аллага тобокел кылып, жазмышка моюн сунуп жашайт.

**«Бир кербен келип, чалгынчысын суу таап келүүгө жөнөтүштү. Ал чакасын кудукка таштаган эле** (суунун ордуна чакага асылып Жусуп чыкты. Ошондо ал)**: «Сүйүнчү! Бул бала го!» Аны кудуктан чыгарган соң, сатыла турган буюмдардын арасына жашырып коюшту. Алла алардын кылып жаткан бардык иштерин билип турду».**

«(Кербен Мисирге жетип келген соң) **аны болор-болбос баага сатып жиберишти. Себеби алар ага анчейин маани беришкен эмес эле»** *(Жусуп сүрөсү, 19-20-аяттар).*

Жусупту кудуктан таап алган адамдар кокус ээси чыгып калса, тартып албасын деген чочулоо менен кул алып-саткан соодагерге текейден арзанга сатып жиберишет.

Шайхул Акбар (куддиса сирруху) Ахзаб сүрөсүнүн 38- аятындагы **«Алланын амири-каалоосу азалий** (түбөлүк) **тагдыр болду!»** деген өкүмдү, Алла бир нерсени пендесинин турмушунда ишке ашырууну каалаган кезде, кээде ошол кулуна кичинекей «залла-кемчилик» жасатып туруп анан ишке ашырат деп чечмелеген.

Анткени, Жусуп күндөрдүн биринде күзгүгө каранып өзүнүн сулуулугуна абдан таң калат да, манчыркаган таризде:

«Эгер кул болуп сатыла турган болсом, баам бычылбас эле. Өтө көп акчага сатылар элем!» деген экен.

Мына ушул залла-айыбы себептүү убагы келгенде соодагерлер аны арзыбаган баага сатып жиберишет.

"Күндөрдүн биринде Алланын Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мечиттен үйүнө кайтып баратканда жаш балдар аны айланчыктап:

– Хасан менен Хусейнге бергенин сыяктуу бизге да бир нерсе бербесең, сени койо бербейбиз! – деп, балалык кыялга салып тороп алышат.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Азирети Билалга жылмая карап:

*«-Билал, менин үйүмө барып жакшылап кара, эмне тапсаң алып кел, өзүмдү булардан сатып алайын!»* дейт.

Билал болгону сегиз жаңгак таап келет. Ошол сегиз жаңгакты балдарга таратып берип, өзүн сатып алат да:

*«Тууганым Жусупту арзыбаган баага сатышкан эле. Мына эми булар да мени сегиз жаңгакка сатышты!..»* деп жылмайып үйүнө бет алат".

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзүнүн бир хадисинде:

*«Алла Таала силердин сымбатыңарга эмес, жүрөгүңөргө жана амалыңарга карайт!»* деп айткан *(Бухари, Никах 45,Адаб 57,58,Фараиз 2).*

Арийне, фараон да Сара энеге Ажарды күң кылып тартуулаган эле. Ошентип, Ажар эне менен Ибрахим *(алейхис салам)* пайгамбардан Исмаил *(алейхис салам)*, анын укумунан Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* келип ааламды мээримге толтурган.

Адамдын дене турпатынын анчейин деле баркы жок. Дене жөн гана рухтун кийиминдей эле кызмат аткарат. Андыктан, пендезаадан рухунун тазалыгы, арууулугу жана ыйманы менен баага, ызаатка арзыйт…

Тактап айтканда, адамдын жүрөгүндө Кудай Таалага болгон таза сүйүүсү, салмактуу амалдары болсо гана Алла Тааланын алдындагы баркы көтөрүлүп, жүзү да жарык болот. Болбосо анын ай чырайлуу ажары же сымбаттулугу, же болбосо сан жеткис байлыгынын бары-жогу эч кандай мааниге ээ эмес. Инсан сырткы көрүнүшү менен кулчулукка сатылса, өтө арзан сатылаар… Бул жашоодо рухун жана жүрөгүн өз напсисине кул кылып бергендерге кыямат күнү канчалык баа бычыларын Алла Таала гана билет?

Момун мусулман жок эле дегенде өз баасын, өз кадырын билгидей деңгээлде парасаттуу, аң сезимдүү болушу керек, напсиге кул болбошу керек. Анткени Фуркан сүрөсүнүн 43-аятында Алла Таала мындай дейт:

«(Элчим,) **Сен өзүнүн кумарданууларын кудай кылып алганды көрдүнбү? Эми сен ошого өкүл болосуңбу!»**

* * *

**«Аны Мисирден сатып алган** (Мисир акими Кифтий деген) **адам аялына** (Зулайкага)**: «Аны жакшылап жайгаш-**

**тыргын. Балким, бизге бир пайдасы тийип калар же өзүбүзгө бала кылып алабыз», - деди. Ошентип,** (адилетүү өкүм жүргүзсүн) **жана түштөрдүн кантип жорулушун үйрөтүү үчүн аны** (Мисирге) **жайгаштырдык. Алла** (Өз) **өкүмүнө кудуреттүү. Бирок, педелердин көбү муну биле беришпейт»** *(Жусуп сүрөсү, 21-аят).*

Кээ бир тафсирлерде баяндалганга караганда, Азирети Жусупту сатып алган соодагер бир топ убакыттан кийин аны Мисирдин каржы кызматынын башчысына саткан. Сатып алган адам Жусуптун зээндүүлүгүн баамдап, бир чети өзүнүн баласы болбогондуктан аны асырап алууну көздөгөн.

Ободу арзыбаган баага сатылгандан кийин кайрадан каржы кызматынын башчысына сатылышы анын кымбатка сатылганынан кабар берет. Анткени, алгачкы кул соодагери Жусупка бир аз көңүл бурат. Жакшы тамактарды жедирип, ырайына чыгып калганда гана соодагер аны базарга чыгарып үч күн бою ачык соода (аукцион) кылып өтө көп акчага сатат. Акырында Мисир өлкөсүнүн каржы тармагын тейлеген адам ар бири өзүнчө баага арзыган атыр, акак, бермет, алтын, күмүш жана жибекке алмаштырып сатып алган экен.

## Азирети Жусуп жана Зулайка

«(Жусуп) **эрезеге жеткенде ага дааналык жана илим бердик. Биз жакшылык кылгандарды мына ушундайча сыйлайбыз»** *(Жусуп сүрөсү, 22-аят).*

Убакыт улам алга жылган сайын Азирети Жусуп келишкен сымбаттуу жана сулуу жигит болуп чыга келет. Жылдыздуу жигитке Зулайка ашык болуп, алоолонгон махабаттуу сезимдер канында ойной баштайт.

**«Ал** (Жусуп) **үйүндө болгон аял аны жолдон чыгар-**

**макчы болду. Эшиктерди бекем бекитип: «-Кана, кел бери!» - деди. Ал болсо: «-Кудай сактасын! Акыры өз күйөнүз менин кожоюнум болот ко. Ал мага көп жакшылык кылды. Чындыгында, заалимдер[20] кутулушпайт[21]!» - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 23-аят).*

**«Ырасында, аял ал тууралуу ойлоду[22]. Эгер ал** (Жусуп) **Эгесинин далилдерин-бурханын көрбөгөн болсо, Жусуп да аны кааламак. Жусуптан жамандыкты, бузукулукту алыстатуу үчүн[23] Биз ошенттик. Анткени, ал ыкластуу момун пенделерибизден эле»** *(Жусуп сүрөсү, 24-аят).*

**«Бурхан»** деген сөз тафсирлерде мындайча чечмеленет:

«Зулайка ага «кел эми» деп жаткан кезде Азирети Жусуптун кулагына **«Этият бол! Этият бол! Этият бол!»** деген эскертүү кайыптан үч жолу угулат. Ошол эле маалда Азирети Жакыптын карааны ошол тегеректе булактап бир бир көрүнүп кайра кайым болот. Ал ошо замат Зулайкадан жүз үйрүп, тескери басып кетет».

Жакып *пайгамбар* Жусупка руханий жардамга (Истиана) барып "напси аммарага[24]" туткун болгон Зулайкага жибип кетишине тоскоол болгон. Аяттагы бул окуя истиана (руханий жардам) жана рабытага[25] айкын мисал болот.

---

20. Зинакорлор, көнүлдөштөр

21. Алланын азабынан

22. Аны менен чогуу болууну каалады

23. Жусуптун күнөө иштен алыс болуусу үчүн

24. **Напси аммара**: Пендени Раббисинден алыстатып жаман иштерди жасатууга түрткү берген жана эн төмөн абалдагы күнөөкөр напси. «Аммара» абдан көп буйрук берүү деген мааниге келет. Каалоо жана жан кумарларды чегинен ашыкча колдондуруп ырахат берүү ушул сыпаттагы напсинин жалгыз максаты болот. Тактап айтканда, шакыбатынын кулуна, шайтандын досуна айланган; ырахат, жыргалчылык кумар алуу дегенде жата калган напси.

25. **Рабыта**: Түз мааниси «байланыш, алака, ымала» дегенди түшүндүрөт. Тарбиялаган шейхинин адамгерчилигин, асыл сапаттарын ойлонуп, устазымдай болсом деп ага болгон сүйүүсү, рухий байланышы. Кенири маалыматтар үчүн 104-119-беттерди окуп чыгыныз.

Бир риваятта Али ибн Хасан (Алла ага ыраазы болсун) мындай деп айткан:

«Зулайканын бөлмөсүндө ар убак таазим кылып жүргөн буту бар эле[26]. Жусупту ичкери киргизген соң буттун үстүнө бир кездемени жаба салат. Таң калган Жусуп *(алейхис салам)* сурайт:

– Эмнеге андай кылдың?

Зулайка:

– Зына кылып жатканымды көрбөсүн деп чочулаганымдан ушундай кылдым..

Жусуп *(алейхис салам)*:

– Эч нерсени укпаган, же эч нерсени көрбөгөн бир таштан уялсаң, мени эң сулуу кылып жараткан, бүт нерсени даана көрүп турган Раббимден уялууга жана айбыгууга акым жок бекен?! – дейт.

* * *

Жараткан Алланын далилин көрөрү менен Азирети Жусуптун *(алейхис салам)* бүт денеси титиреп, жүрөгүн коркунуч каптайт. Ойлонуп олтурбай сыртка качып жөнөйт. Ашыктыктан көзгө эч нерсени илбес, кулагы укпас болуп, аны менен бир болууну самаган Зулайка артынан кууйт.

**“Экөө[27] эшикке карай чуркады да, аял анын көйнөгүнүн артын айрып салды. Экөөсү тең эшик алдында аялдын күйөөсү менен бетме-бет келишип, аял күйөөсүнө: “Сенин жубайыңа жамандык ойлогон адамдын жазасы сөзсүз абак, же жан чыдагыс азап эмес беле?”**

26. Ошол кездерде кээ бир адамдардын өзүнө гана таандык жасалма кудайчалары болгон.

27. Жусуп Зулайканын чакырыгына келбей, эшикке карай бет алган кезде, Зулайка анын артынан жете берип көйнөгүнөн катуу тартканда, көйнөктүн далы тушу айрылып кетти.

**– деди"** *(Жусуп сүрөсү, 25-аят).*

Азиз:

– Ким ошол менин үй-бүлөмө жамандык санаган?! – деп, иштин чоо-жайын толук түшүнө албай албууттана кыйкырат. Күйөсүнүн көзүнө чөп салууну көздөгөнү аз келгенсип, болгон күнөөнү Жусупка төңкөп, каратып туруп ага жалаа жабат:

– Төшөгүмдө уктап жатсам мунуң келип, киймиме асылып мени зордуктай жаздады!.

Аялынын коркконунан мукактанып жатканын көрүп түз ойлогон кожоюн Жусупка *(алейхис салам)* кайрылып:

– Эй, жигит! Канча жылдан бери жакшылык кылып келатканыма карабай, сенин кыларың ушул беле? Менин эмгегиме арам санабашың керек болчу!.. – деп, башын мыкчып, нес болуп отуруп калат.

Жусуптун *(алейхис салам)* бүт денеси, аруу дили жалган жалаага куйкаланып кеткендей эле болот. Өзүнүн ак экендигин айтат:

«(Жусуп:) **"Ал[28] көңүлүмдү өзүнө тартмакчы болду", – деди. Аял жактан бир күбө[29]: "Эгер Жусуптун көйнөгү алдынан жыртылса, анда аял чын айткан болот, ал эми ал** (Жусуп**) жалганчылардан болот", – деди.**

**«Анын** (Жусуптун) **көйнөгү артынан жыртылган болсо, анда аял жалган айткан болот да, ал чынчылдардан болот» – деп, күбөлүккө өттү»** *(Жусуп сүрөсү, 26-27-аяттар).*

Дагы башка риваятта кожоюп Азиз:

– Эгерде мунунду далилдеп бере албасаң, айткандарына

28. жубайын
29. Аялдын ошол үйдө жүргөн наристе тууганы күбөлүккө өтүп:

түк ишенбейм! – дейт Зулайкага.

Башка бир риваятта болсо Жусуп *(алейхис салам)* өзүнүн таза экендигин далилдөө үчүн Жараткан Аллага жалбарып дуба кылат. Ошондо Алланын амири менен Жусуптун *(алейхис салам)* бул арам иштен таза экендигин далилдеп, Зулайканын тайкесинин үч айлык чүрпөсү сүйлөп жиберет. Бул Алла Тааланын кашкайган мужизасы эле!

“(Кожоюн, Жусуптун) **көйнөгүнүн арт жагынан айрылганын көрүп** (аялына)**: "-Бул анык сенин тузагың. Чынында эле силердин тузагыңар абдан амалдуу деди**” *(Жусуп сүрөсү, 28-аят).*

**“Жусуп, ушул болуп өткөн нерселерди эч кимге айтпагын! А** (сен амалдуу катын) **күнөөңө тообо кыл! Сен анык күнөөкөр болуп калдың!** (деди)” *(Жусуп сүрөсү, 29-аят).*

Кожоюн канчалык тыйганына карабай бул окуя эл арасында дуу-дуу кеп боло баштайт.

**“Шаардагы аялдар айтышты: “Акимдин аялы өз кызматкерин жолдон чыгармакчы болгон экен. Жусупту сүйүп, жүрөгүнө кадап алыптыр! Чынында эле биз аны бузулган деп билебиз”** *(Жусуп сүрөсү, 30-аят).*

## Жусуптун ажарына таңданган аялдар колдорун кесип алышты

Өзү тууралуу ушактарга арданган Зулайка Мисирдеги аттуу баштуу аялдарга жакшылап сабак берүүнү чечет.

“(Зулайка) **алардын ушак-айыңдарын уккан соң, адам жиберди жана** (келишкенден кийин) **жөлөнүп отура турган жай даярдады, ошондой эле** (түрдүү мөмө-жемиш

менен дасторконду толтуруп) **алардын ар бирине бирден бычак берип койду. Кийин** (Жусупка) **алардын алдына чыккын деди. Анан аны көргөн соң** (алар акылдан адашып) **мактап жиберишти жана байкоосуздан өз колдорун кесе башташты. Ошондой эле: "Эй, пакиза Алла, бул адам** (баласы) **эмес, накта периштенин өзү го" - деп жиберишти"** *(Жусуп сүрөсү, 32-аят).*

"(Зулайка) **айтты: «Силер мага кине койгон жан мына ушул. Аны менен кошулуп, ырахат алууну каалагам. Бирок, ал абийирдүүлүгүнөн улам мени карабай койду. Эми ал буйругумду аткарбаса, сөзсүз зынданга салынат жана кордук чегет!"** *(Жусуп сүрөсү, 32-аят).*

Жүзү күн сыяктуу нурданган жана он төртүндөгү айдан да ажардуу Жусуп *(алейхис салам)* аял атпайдын жалаасынан жана ушак айыңынан оолак болуу үчүн Жараткан Аллага жалбарып мунажат кылат.

Жараткан Алла Тааладан коркпогон кайдыгер аялзатынын амалы шайтандын тузагынан дагы кооптуу.

"(Жусуп)**: Раббим! Булар көздөгөн нерседен мага зындан дагы жакшыраак! Сен эгер мени булардын тузагынан сактап калбасаң, аларга алаксып наадандардын бири болуп калам деди"** *(Жусуп сүрөсү, 33-аят).*

Ушуну эстен чыгарбашыбыз керек, напсинин талаптарына көз каранды болгон инсан анын кесепетинен эч качан кутула албайт. Алла Таалага сыйынуу, Андан жардам суроо, Анын кыл дегенин кылып, кылба дегенинен тыйылуу напси кесепетинен кутулуунун жалгыз аргасы болуп саналат.

**"Анан Эгеси** (Жусуптун дубасын) **кабыл кылып, алардын айла-амалдарынан куткарды. Ал шек күмөнсүз Угуучу жана Билүүчү"** *(Жусуп сүрөсү, 34-аят).*

Жараткан Алланын жардамы болмоюн, таза тарбияга каныккан пайгамбарлар да дүнүйөнүн миң түркүн тузактарынын астында алсырап, напсинин наздуу шыбышынан жана шайтандын айла-амалынан кутулуп кете албайт, өзүн коргоого кудурети жетпейт. Жогоруда айтылып кеткен аяттагы **“Жараткандын бурханы”** деген терең маңыздуу сөз мына ушул чындыкты айгинелеп келет.

## Зындан

**“**(Алар) **тастыкталган далилдерге карабастан,** (эл оозундагы айың кепти тынчытуу үчүн) **аны белгилүү бир мезгилге чейин зынданга салып турууну туура көрүштү”** *(Жусуп сүрөсү, 35-аят).*

Ошентип, Жусуптун *(алейхис салам)* үстүндөгү кийим-кечесин чечип, кылдан токулган чепкен кийгизип, бутуна кишен салып зындандын эшигине алып келишет. Жусуп босогодон “бисмилла” деп Алла Тааланын ысымын айтып ичкери кирет. Зындандагылардын бардыгы жаңы келген адамды айланчыктап, анын жүзүнө таңдануу менен тигиле карап курчап алышат. Бир топ убакыт өткөндөн кийин Жусуп ыйлайт. Пайгамбардын көңүлү чөккөнүнө түтпөгөн Жабраил periште эмне себептен ыйлаганын сураганда, намаз окууга жарамдуу токумдай да таза жер жок экендигине капа болгонун айтат. Жабраил ага Алланын өзгөчө жардамын айтат:

“Сен[30] каалаган жериңе намаз окуй берсең болот! Сен үчүн Алла Таала зындан ичинен жана бүтүн жер жүзүнөн сен турган

30. Мурунку пайгамбарлар жана алардын шарияттары өз үммөттөрүнүн ар кайсы жерде ибадат кылышына уруксат беришкен эмес. Алар ибадаттарын атайын белгиленген жайларда орундатышкан. Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* башка пайгамбарлардан артыкчылыгы – анын үммөтүнө бүтүндөй жер жүзүндө ибадат кылууга жана мечиттерди салууга уруксат берилген. “... Бүтүндөй жер жүзү мен үчүн мечит жана таза кылынды...” (куттуу хадис: Бухари, Таяммум, 1).

жерден баштап кырк кез жерди таза кылып койду!"

Зындандын сасык жыты каңылжаарды жарат, сыз боордон өтөт. Ошентип, далай жылдар суудай агып кетет.

**"Аны менен бирге зынданга дагы эки жигит түшкөн эле. Алардан бири: «-Мен түшүмдө жүзүм сыгып** (шарап жасап) **жатыптырмын!» - деди. Беркиси болсо: «-Мен төбөмө нан көтөрүп турган экенмин, куштар аны жеп жаткан экен. Сен бизге ушуну жоруп берчи. Чындыгында биз сенин жакшылык кылуучулардан деп билебиз», - дешти"** *(Жусуп сүрөсү, 36-аят).*

**"**(Жусуп айтты)**: Силерге мен көргөн түшүнөрдүн чечилишин тамак келгенге чейин айтып беремин. Бул – мага Эгемдин үйрөткөндөрүнүн бир бөлүгү. Чындыгында, Аллага ишенбеген жана акырет күнүнө каршы чыккан бир элдин динин четке каккanмын", – деди"** *(Жусуп сүрөсү, 37-аят).*

Азирети Жусуп жигиттер менен түзүлө баштаган тыгыз жагдайдан пайдаланып аларды тавхид динине чакырууну туура көрөт. Алардын түшүн жоругандан оболу өзүнүн чыныгы динде болгондугун, мындай улуу илим Жараткан тарабынан берилгендигин жана ишеним жагынан Мисирдин элинин адашкан жолдо бараткандыгын айтат. Андан соң аларга чыныгы тавхиддин маңызы тууралуу кеңири түшүндүрүп берет.

Оор шартта болгон чакта да, ар бир момун мусулман Азирети Жусуп сыяктуу "амру бил маруф жана нахий анил мункар[31]" деген улуу вазийпасын таштабашы керек.

Мындан кийинки үч аятта катары менен ушул тууралуу айтылат.

31. Жакшылыкка чакыруу, жамандыктан кайтаруу, тыю. Маруф – шарият өкүм кылган иштер; Мункар – шарият тыю салган иштер. Башкача айтканда, Куран жана сүннөткө туура келген иштер – маруф; Алла Тааланын ыраазылыгына төп келбеген арам жана күнөө иштер – мункар.

**“Бабаларым Ибрахим, Исхак жана Жакыптын динине кирдим. Алла Таалага кандайдыр бир нерсени шерик** (кылып) **кошуу бизге жарашпаган** (жаман) **иш. Бул** (тавхид дини) **Алланын бизге, инсандарга болгон ырайымы жана жакшылыгы. Бирок адамдардын көпчүлүгү буга шүгүрчүлүк кылышпайт!..”** *(Жусуп сүрөсү, 38-аят)*.

**“Эй, зындандагы досторум! Ар түркүн кудайчалар жакшыбы же кудуретине каршы турулгус болгон Жалгыз Алланын болгону артыкпы?”** *(Жусуп сүрөсү, 39-аят).*

**“Алланы чанып силер табынган нерселер, өзүңөр жана ата-бабаларыңар ойлоп чыгарган эле нерселер болуп саналат. Аларды тастыктаган эч кандай далилди Алла Таала түшүргөн эмес. Өкүм жалгыз гана Аллага таандык. Ал Өзүнөн башка нерсеге табынууга тыю салган. Чыныгы дин деген мына ушул болот. Адамдардын көбү муну билишпейт...”** *(Жусуп сүрөсү, 40-аят).*

## Азирети Жусуптун түш жорушу

Зындандагы эки жолдошуна тавхидди жакшылап түшүндүргөн соң алардын түшүн жоруйт:

**“Эй абакташ досторум!** (Эми түшүңөргө келе турган болсок)**, бирөөңөр мудагыдай эле кожоюнуна шарап ташый бересиң; экинчиңер болсо дарга асылып, башыңды карга-кузгун чукуйт. Силер жорумун сураган бул иштердин акыркы бүтүмү ушундай...”** *(Жусуп сүрөсү, 41-аят).*

“(Жусуп) **бул экөөсүнүн кутулуп чыга турганына:"- Кожоюнуңдун жанына барганда мени эстеп кой** (кожоюнуңа мен тууралуу маалымат берип кой)"- **деди. Бирок, шайтан ал адамга** (Жусуптун абалын) **унуттуруп койгон-**

**дуктан, Жусуп дагы көптөгөн жылдар бою зынданда жатып калды"** *(Жусуп сүрөсү, 42-аят).*

Кээ бир тафсир аалымдарынын айтымында, Жусуп пайгамбардын *(алейхис салам)* макулуктан жардам сурашы гайратуллаха оор тийген. Мындай кадамдар пайгамбарлар үчүн залла деп эсептелген. Беш жыл зынданда жаткан Жусуп пайгамбар мына ушундай пендечилигинен улам дагы жети жыл, жалпы он эки жыл зынданда жатып калат.

* * *

Малик бин Динардын айтымында; «Жусуп *(алейхис салам)* шарапчыга:

– Мен тууралуу кожоюнуна маалымат бер! – деп айтаары менен Алла Таала мындайча буйруду:

– Эй, Жусуп! Сен Менден башканы өкүл туттуң. Мен болсо сенин зындандагы мөөнөтүңдү узартамын!

Муну уккан Жусуп ыйлай баштайт:

– Эй, Раббим! Кайгы-капалардын, башка келген балээлердин оордугу жана убакыттын узактыгынан жүрөгүм сар-санаага баткан болуу керек, буюрса, мындан ары оозумдан эч качан андай сөз чыкпайт! –дейт».

Атактуу аалым Хасан Басри ушул аятты окуган сайын ыйлап мындай дечү экен:

«Башыбызга болор-болбос иш түшсө дароо адамдарга чуркайбыз. Ким билет, абалыбыз эмне болор экен…».

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* айтып кеткен:

*"Алла Таала агайыным Жусупка мээримин төксүн! Эгерде ал шарапчыга: Кожоюнуңдун жанына барганда мени эскерт дебегенде зынданда беш жылдан соң дагы жети жыл калбас эле"*

*(Бурсавий, Рухул-Баян, IV,264).*

Арийне ушуну эстен чыгарбоо керек, Алла Таала пайгамбарларга жана олуяларга берген балээ жана кыйынчылыктардын баарын жаза катарында эмес, үзүрлүү сый катарында жиберип турган.

*"Алла Таала кулун сүйүп, өзүнө жакындаткысы келсе, анын үстүнө балээлерди удаама-удаа жаадырат!.." (куттуу хадис, Али ал-Муттакий, Канзул-уммал, III, 334).*

## Мисир падышасынын түшү

«(Күндөрдүн биринде) **Мисир падышасы: «Мен** (түшүмдө) **жети семиз уйду жети арык уйдун жегенин жана жети жашыл машак менен** (ошончолук) **башка куураган машактарды көрдүм. Эй, аттуу баштуулар** (түш жоорუган палчы, бакшылар)**. Эгер түш жоруунү билсеңер, менин түшүмдүн кантип жорулушун айтып бергиле», - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 43-аят).*

**«Алар айтты: «-Булар тутумдашкан татаал түш. Биз мындай түштөрдүн** (кандай болуп) **жорулушун билбейбиз"** *(Жусуп сүрөсү, 44-аят).*

**"Мына ошондо** (зындандагы) **эки адамдын кутулуп кеткени далай мезгилден кийин** (Жусупту) **эстеп, айтып калды: «Силер мени зынданга тез жөнөткүлө. Мен силерге анын кабарын берейин»** *(Жусуп сүрөсү, 45-аят).*

"(Ага уруксат берилген соң) **зынданга Жусуптун алдына кирип: «Эй, чынчыл Жусуп, бизге жети арык уй жети семиз уйду жегенин жана жети жашыл машак менен бирге турган кууураган** (жети) **машак жөнүндөгү түштү жоруп бергин! Мен** (муну адамдарга айтып барам) **алар да муну билип алышсын"** *(Жусуп сүрөсү, 46-аят).*

“(Жусуп айтты)**: Жети жыл адаттагыдай эгин эккиле. Кийин оруп алган түшүмүңөрдү** (кырманга) **бастырып салбай, машагында калтырып, жей турганыңарды гана актап алгыла”** *(Жусуп сүрөсү, 47-аят).*

**“Андан соң ошол** (мол түшүмдүү жети жылдан кийин) **жети жыл каатчылык болот. Ошондо мурун сактаганыардан аз-аздан жейсиңер”** *(Жусуп сүрөсү, 48-аят).*

**“Андан соң кыйынчылыктардан арылып, көнөктөп жааган жамгырлуу,** (түшүмдүү) **мөмө-жемиштерден мол шарап даярдап ала турган жыл келет”** *(Жусуп сүрөсү, 49-аят).*

**«Муну уккан падыша: «-Аны менин алдыма алып келгиле!» - деди. Чабарман ага келгенде** (Жусуп) **ал: «-Кожоюнуңдун жанына кайтып бар. Өз колдорун кесип алган аялдардын абалы эмне болгонун сурасын! Албетте, Раббим алардын куулугун жакшы билет», - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 50-аят).*

Азирети Жусуп бул жерде эми гана муздап бараткан Зулайканын өчүгүүсүн кайрадан тутандырып албайын деген таризде пайгамбарлык адеп менен анын ысымын купуя кылып койот.

“(Ошондо, падыша ал аялдырды топтоп) **айтты: «-Жусупту жолдон чыгармакчы болгон чагыңарда эмне болгон эле?» - деди.** (Алар) **айтышты: - «Кудай сактасын! Биз андан бир жамандыкты сезген эмеспиз!.» Кожоюндун аялы: «-Чындык эми өз ордун тапты. Мен аны жолдон чыгармакчы болгон элем. Шексиз ал чынчыл зат болгон»** *(Жусуп сүрөсү, 51-аят).*

«(Жусуп чабарманга айтты)**: Муну ырасында ага тымызын кыянат кылбаганымды падыша билсин үчүн** (жасатып жатам)**. Албетте, Алла кыянатчылардын куулугун жакшылыкка багыттабайт»** *(Жусуп сүрөсү, 52-аят).*

## Азирети Жусуптун парасаты

Азирети Жусуп *(алейхис салам)* болуп өткөн окуянын чындыгын кожоюн өзү билгенге чейин жана Мисирдин падышасы бул жалаалардын жалган экендигине күбө болмоюн зындандан чыгууну туура көрбөйт. Жок жерден караланып зынданда он эки жыл адилетсиз отурганымды мүлдө эл билиши керек деген көксөө бар эле Жусуптун *(алейхис салам)* дилинде. Канчалык кыйын кырдаал болбосун кыраакы акылы менен сабырдуулуктун жана парасаттуулуктун үлгүсүн көрсөтө алган. Кекчилдердин бул ишти дагы да ырбатып жиберишин токтоткон. Ошол себептен өзүнө жалган жалаа жабылганын далилдөө, кур дооматтан биротоло кутулуу максатында падышанын алгачкы чакырыгын дароо кабыл кылган эмес.

Азирети Жусуптун куру дооматтан кутулуудагы көрсөткөн кыраакылыгын Азирети Пайгамбарыбыздын турмушунан да кездештирүүгө болот. Момундардын энеси Сафийа бинти Хуйай (Алла ага ыраазы болсун) минтип баяндап кеткен:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* этикифка[32] кирген эле. Караңгы кирип калганда кабар алганы барып, сүйлөшүп бир топко олтуруп калдым. Үйгө кайтуу үчүн камынып калганымда ал мени жеткирип койоюн деп жолдо чогуу бараттык. Жолдо ансар мусулмандарынан эки адамга бет келдик. Алар Пайгамбарды көрөрү менен шашкалактап, дароо алыстагылары келгени байкалды. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларды дароо токтотуп мыдай деди:

*"– Жигиттер, бираз токтой тургула. Жанымдагы бул айым өзүмдүн байбичем Сафийа бинти Хуйай".* Силер шектене турган эч нерсе жок дегендей маани берди.

32. Жүрөктү тазартуу, напсини тарбиялоо жана теске салуу үчүн мечит же үй сыяктуу жерден эч кайда чыкпай белгилүү мезгил ичинде Алла Таалага ибадат кылуу.

Алар дагы пайгамбардын абалын түшүнгөндөй:

"– Алланын Элчисин жагымсыз жорук кылат деген ойдон алыспыз. Камтама болбоңуз!" – деп өздөрү ыңгайсыз абалда калышты.

*"–Шайтан адамдын денесиндеги каны сыяктуу чарк айланат. Жүрөгүңөргө шайтан кандайдыр бир күмөн таштап коюшунан корктум,"* – деди Пайгамбар *(Бухари, Итикаф, 11; Муслим, Салам,23-25).*

Бул маселе адамдын жашоосунда абдан маанилүү болгондуктан, Алла Таала Өзүнүн Китебинде мындайча эскертүү берет:

**"**(Эй, инсан!) **Так маалыматың болбогон нерсенин артынан түшпө** (чуркай бербе)**! Анткени кулак, көз жана көңүл; мунун баары жасаган нерселеринен сурак беришет..."** *(Исра сүрөсү, 36-аят).*

* * *

Азирети Жусуп *(алейхис салам)* күнөөсүз экендигин биротоло далилдөөгө жетишип, куру дооматтан кутулат. Ошентсе да напсинин же башкалардын тузагынан сактоону сураныл, Аллага Таалага жалбарат:

**«Албетте мен өз напсимди актабаймын. Чындыгында Раббим Өзү ырайым кылбаса, напси жамандыкка баштайт. Раббим ар дайым Кечиримдүү, Мээримдүү!» - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 53-аят).*

Напси аммаранын зыянынан Алла Тааланын колдоосу жана коргоосу менен гана кутулууга болоору Нур сүрөсүнүн 21-аятында мындай деп айтылат:

**"Алла** (берешен –жоомарттыгы менен) **Өзү каалаган кишини тазалайт** (аруулайт)**. Алла баарын угуп, Билип турат»**.

Момун пенде напсинин ар түрдүү азгырууларына каршы жүрөктү таза тутуп, Аллага жалбарып дуба кылууну адатка айлантуусу керек.

## Кудурети Улук Алла Өзү кааласа кулду султан кылат

Болуп өткөн окуялардын акыр аягында Жусуптун кылдат саясатын, акыл-эске жетик көрөңгөсүн жана таза ниетин байкаган Мисир падышасы мындай сунушту билдирет:

**"Аны алдыма алып келгиле, өзүмө жакын кеңешчи кылып алайын. Анан качан** (Жусуп) **менен сүйлөшкөн соң,**

**"-Сен бүгүндөн тартып биздин алдыбызда мартабалуу жана ишеничтүү адамдардансың», - деди"** *(Жусуп сүрөсү, 54-аят).*

Зындандан чыга турган саат келип жеткенде Азирети Жусуп *(алейхис салам)* гусул алып, тазаланып жуунат. Сарайдан жиберилген жаңы кийимдерди кийет. Зынданда калгандар үчүн кайыр дуба кылат.

Чыгып баратып зындандын эшигине мына буларды жазып кетет:

"Бул жай балээлердин турагы, тирүүлөрдүн көрүстөнү, душмандардын чуулгандуу ийини жана достордун сынак үйү".

Падышага баратып Алла Таалага мунажат кылат:

«Оо, Улук Алла Таалам! Сарайдагы салтанаттуу жакшылыктардан оболу кайыр-жакшылыкты Өзүңдөн тилейм. Анын катылып жаткан азабынан кайра эле Өзүңдүн чалкыган кудуретиңе жана кадыр-ызаатына башпаана сураймын!».

Падыша көп тил билет эле. Бирок, сүйлөшө келгенде Жусуптун *(алейхис салам)* андан да көп тил билери айкын болот. Бүт тарабы жупуну адамдын бейнесине таңданган падыша түшүнүн жорумун кайталап сурайт. Азирети Жусуп чабарманга кандай айткан болсо дал ошондой кылып баяндап берет.

Түшүнүн укмуштай мыкты жорулушуна жана так айтылган сөздөргө Мисир падышасы таң калганын жана кубанганын жашырбайт. Кеп оролу ошол каатчылык заман үчүн кандай чара көрүү керектигине бурулат. Падышанын суроосуна чара катары Жусуп *(алейхис салам)* буларды айтат:

–Молчулук өкүм сүргөн жылдарда үрөөн көп себилиши зарыл. Орум-жыйым кезинде муктаждыктан ашыгын машагынан чыгарбай кырманга сактоо керек. Каатчылык мезгил келгенде өз муктаждыгыңарды өзүңөр камсыздайсыңар. Ал эле эмес коңшулаш элдерге сатып, казынага киреше апкелген болосуңар.

Падыша Жусуптун айткандарын эп көрүп: – Оо ал жагы зарыл жана кыйын иш экен. Мун ким аткара алар экен? – деп, ага үмүттүү кайрылат.

Ал:

**«Мени өлкөнүн казына башчылыгына дайында! Себеби мен аларды толугу менен сактай билемин», - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 55-аят).*

Аяттан баамдалгандай, адилеттүүлүктү жана шарияттын өкүмдөрүн жетик аткара алган адамдын ошондой мамлекеттик башкарууну же аманаттарды сактоо милдетин талап кылышы туура кадам болуп эсептелинет. Жөн гана напсиге азгырылуу же жеке кызыкчылыктын камчысын чабуу үчүн мындай жогорку кызматтарга жулунуу мусулман үчүн жагымсыз көрүнүш.

Жана ошондой эле бул аят жер жүзүнө Алланын өкүмдөрүн жана адилеттүүлүктү орнотуу үчүн, адилетсиз башкаруучулар-

дын колунан башкарууну алуу важип[33] экендигине ишарат кылат. Мындай милдеттер өтө жоопкерчиликтүү болгондуктан, иш билги татыктуу инсандарга берилгени дурус болот.

Ошентип, ишти алып кете турган кишилик сапаттар өзүндө болгону үчүн жана учурдагы шарттар талап кылгандыктан, Жусуп пайгамбар калктын камы үчүн бул жоопкерчиликти аркалап кетүүнү максат кылат.

«**Ошентип, Жусупту** (Мисир) **жеринен өзү каалаган жайды мекен тутуп жашай турган даражага жеткирдик. Биз берешен жоомарттыгыбызды Өзүбүз каалаган адамдарга жеткиребиз жана жакшылык кылгандардын мээнетин текке кетирбейбиз**» *(Жусуп сүрөсү, 56-аят).*

«**Чындыгында, ыйман келтирип, такыбаа болгондордун акыреттеги үзүрү мындан да жакшы**» *(Жусуп сүрөсү, 57-аят).*

Аз күн ичиндеги анын нары жигердүү, нары жемиштүү ишинин натыйжасын байкаган падыша өзүнүн айрым укуктарын ыйгарып, Мисирдин бардык бийлик бутактарын башкаруусун талап кылат.

Азирети Жусуп эң башкысы Алла Тааланын кулу жана элчиси катары элди тавхид ишенимине үгүттөй баштайт. Көп өтпөй Алла Тааланын каалоосу менен бул өлкөнүн падышасы Жусуп пайгамбардын алдында ыйман келтирип мусулман болот. Анын кол астындагы бир топ мамлекеттик жогорку кызматкерлер жана алардын туугандары тавхид динин чын дилден кабыл кылышат.

* * *

Мисир өлкөсүн башкарууну, өнүктүрүүнү жана каржы

33. Парз сыяктуу милдеттүү түрдө аткарылуусу зарыл жоопкерчиликтер, ибадаттар.

жоопкерчилигин бүт бойдон колго алган Жусуп пайгамбар өлкөгө караштуу бардык жерлерге үрөн себүүгө жана өнүмдүүлүгүн арттырууга катуу киришет. Ак төөнүн карды жарылган маал келгенде кампалар толо мол түшүм алышат. Жылдык керектелүүчү азык менен аштык дандан башкасы кампаларга, оролорго сактала баштайт. Арадан бир нече жылдардан кийин падыша түш көргөн кургакчылык, ачарчылык чар тарапта өкүм сүрө баштайт. Кампаларга жана оролорго сакталган дан азыктары ошондо Мисир калкынын муктаждыгына жумшалат. Арткан буудайларды коңшулаш мамлекеттерге сатып казынаны ашыгы менен толтуруп салат. Ачарчылыкка кабылган алыскы, жакынкы өлкөлөрдөн азык сатып алуу үчүн байма-бай кардарлар келе баштайт.

## Жусуп менен Зулайканын үйлөнүшү

Тээ өткөн бир мезгилдерде Жусупка ашыктыгын билдирген Зулайка бул мезгил аралыгында чын махабаттын дартын чегип, ыйлай берип көзү соолуп, кемшеңдеген кемпирден айырмасы калбай Жусуп өтчү жолдогу ээн кепени эш тутуп жашап калган кези эле. Мурунку дөөлөтүн элге чачып, колундагы бар дүнүйө-мүлкүн кембагалдарга таратып жиберет. Буга чейин башынан өткөргөн кубанычы көп, кайгысы аз күндөрүн акыл элегинен кылдат өткөрүп, кеч да болсо чындыкты түшүнүп, өзү табынып жүргөн бутка кыжыры келип мындай дейт:

«-Сага жана сага табынып жүргөндөргө кыргыш болсун! Ушунчалык картайып баратсам да, көзүм соолуп, дармансыз, чарасыз калсам да, мага мээриминди төкпөдүн. Колуңдан эч нерсе келген жок! Бүгүндөн баштап сени кудай деп тааныбайм! Мен Жусуптун Кудайына ыйман келтирдим…» деп, ааламдарды жараткан теңдеши жок, эч бир жанга түк окшобос Алла Таалаиы күн-түн зикир кыла баштайт.

Күндөрдүн биринде Жусуп пайгамбар бир топ адамдар менен жепирейген кепенин жанынан атчан өтүп калат. Бир кыйла узап кеткенине карабай Улуу Күчтүн амири менен чыйылдаган алсыз үн шамал аркылуу Жусуптун кулагы жетет:

«Күнөөгө баткан султандарды кулга айланткан, кулдарды козголгус ыйманы себептүү султан кылып такка отургузган Кудуреттүү Аллага данк!»

Тизгин тартып артка кылчайган Жусуп *(алейхис салам)* бул сөздү ким айтып жатканын билүүгө тапшырма берет. Чейрек кылым мурда напси торун жайган, ашыктыгын билдирип, анысы аз келгенсип жалган жалаа менен зынданга салдырган Зулайка болуп чыгат. Анын жыргал турмуштан безип, тирүүлөй карып болуп калганын угат. Көкүрөктү күйүткө салган махабат дартына Жусуп гана даба боло алат деген кабарды вазирлер Зулайканын өз оозунан угуп келишет. Зулайканын суранычы боюнча Жусуп жер кепеге жакын бастырып барат.

«Сен улуу инсансың. Кудай Таалага сүйкүмдүү инсансың. Мен үчүн Алла Таалага кайрылып көздөрүмдү, мурунку сулуулугумду жана, саламаттыгымды кайрып берүүсүн тилеп дуба кылчы».

Муну менен эле калбай, мурунку калыбына келген соң баш кошууну талап кылышы Жусуп пайгамбарды санаага салат.

Азирети Жусуп *(алейхис салам)* Жаратканга алакан жайып дуба кылганда анын алгачкы эки талабы орундалып көздөрү көрүп, жаш кезиндеги сулуулугу кайра ыйгарылат. Бирок үчүнчү талап тууралуу эч нерсе айта албай башын жерге салып, терең ойго сүңгүйт. Дал ошол маалда Жабраил периште жете келип Зулайка тууралуу:

«Эй, Жусуп! Раббиндин дубай саламы бар! Байкуш аялдын талабынан баш тартпоону буйруду! Аны менен баш кошуп ал.

Анткени ал эки дүйнөдө тең сага жар болот!» деп сөзүн бүтүрөт.

Жусуп пайгамбар жаралып буйрукту эки кылган жан эмес. Убакытты создуктурбай Зулайканы никелеп алат да, колдорун көккө жайып Алла Таалага жалбарат:

«Мага ушунчалык улуу нематтарды ыроологон мээримдүүлөрдүн мээримдүүсү болгон оо, Улуу Аллахым!.. Сага сан жеткис мактоо жана алкыш айтамын!

Оо, Жараткан Алла Таалам! Мойнумдагы улуу милдетти аягына чыгарууну, атам жана бир туугандарым менен жолугууну насип кыл! Атамды кубандырып, бир туугандарымды мага багытта. Дуба тилектеримди жалгыз гана Сенден суранам! Оо, Раббим! Сен бардык тилекти кабыл кылган Улуу Күчсүң! Сенин күчүң бүт нерседен бийик турат!»

## Бир туугандардын дан алуу үчүн келиши жана Азирети Жусуптун кыраакы мерчеми

Алаамат ачарчылык Жакып пайгамбардын элине да жетет. Мисир падышалыгынын дан-азык сатып жатканын уккан Жакып *(алейхис салам)* уулдарын аттандырат. Эң кенже уулу Бунямин-ди жанына алып калат. Бунямин Жусуп менен энелеш бир тууган болот.

**«Ага-инилери** (Мисирге) **келип, алдына киришкенде Жусуп аларды тааныды. Алар** (Жусупту) **тааный алышкан жок»** *(Жусуп сүрөсү, 58-аят).*

**«Алардын шаймандарын даярдап болгон соң** (Жусуп) **айтты: Ошол аталаш иниңерди ага алып келгиле. Чынында** (азыктарды) **толо кылып өлчөп берип жатканымды, силерге эң жакшы меймандос экенимди көрүп турасыңар?»** *(Жусуп сүрөсү, 59-аят).*

**«Эгер аны алдыма алып келбесеңер** (мени алдасаңар) **силерге өлчөп берээрим жок, менден узак болгула!»** *(Жусуп сүрөсү, 60-аят).*

**«Алар айтышты: «Биз аны атасынан сураганга аракет кылалы. Албетте, биз муну** (Сенин талабыңды) **аткарабыз дешти»** *(Жусуп сүрөсү, 61-аят).*

**«Жусуп таразачы жигиттерине буйруду: «Алардын азык үчүн алып келген нерселерин жүктөрүнө кайтарып салып койгула. Балким, үйлөрүнө кайтып барышкан кезде, аны билишип, кайтып келишсе ажеп эмес»** *(Жусуп сүрөсү, 62-аят).*

**«Анан качан алар аталарынын алдына кайтып келишкенде: «Эй, ата!** (мындан кийин) **бизге азык-оокат берилбей турган болду. Биз менен бирге инибизди жибергениңде гана азыкты ала алабыз. Биз, албетте, аны коргойбуз», -деп айтышты»** *(Жусуп сүрөсү, 63-аят).*

«(Жакып)**:Мындан мурда бир тууган агасын ишенип кошуп бергеним сыяктуу муну да ишенип кошуп берейинби? Канткен менен Алла Таала – толук Коргоочу , Ал ырайымдуулардын эң ырайымдуусу!» - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 64-аят).*

Азирети Жакыптын *(алейхис салам)*:

«Алла Таала эң кайырлуу (ишенимдүү) коргоочу. Ал мээримдүүлөрдүн мээримдүүсү» деген сөзү үчүн Алла Таала мындай сүйүнүч кабарды билдирет:

«Сен мага ушунчалык бекем ыклас менен тобокел кылып жаткан соң Мен дагы Өз ызаатым жана улуулугум менен эки балаңа бирдей жолуктурайын!»

Бул аяттар бизге «Момун мусулмандар Аллага гана тобокел кылышы керек, башкалардын коргоосуна ашыкча ишеним

артпаганы дурус. Анткени, Алла Тааладан башка бүт нерсе коргоого муктаж. А Алла Таала эч нерсеге муктаж эмес» деген насаатты айтып турат.

Бир туугандар Буняминди Мисирге кошо ала барууга даалаалат кылып пайгамбар атаны көндүрүү үчүн бал тилге салып, ыраазылыгын ала алышпай айласы кетет.

**«Качан алар жүктөрүн ачып көрүшкөндө нерселеринин** (баалуу буюмдарын) **өздөрүнө кайртарылганын көрүштү.**

**-Атаке! Мына, буюмдарыбыз өзүбүзгө кайтарылыптыр. Дагы эмнени каалайбыз?** (Эми сен бизге Буняминди кошуп берсен) **инибизди коргоп, үй-бүлөбүзгө дагы көп азык-оокат алып келебиз. Бир төө жүктү ашыкча алабыз. Бул** (мисирлик март акимдин алдында) **аз гана нерсе», - дешти»** *(Жусуп сүрөсү, 65-аят).*

Акырында Жакып пайгамбар *(алейхис салам)* Буняминди жөнүтүүгө макул болот.

**«Албетте, аны милдеттүү түрдө кайра алдыма алып келүүгө Алланын аты менен ант бермейин, аны силерге кошуп жибере албаймын! Бир гана алды артыңар курчалып, чарасыз өлүмгө учураш** (башка кеп)**-деди. Ошентип, алар аталарына убада беришкен соң** (Жакып)**: «-Ушул келишимге Алла** (Өзү) **күбө», -деди»** *(Жусуп сүрөсү, 66-аят).*

«(Кийин аларды узатып жатып) **айтты: «-Уулдарым,** (Мисирге) **бир дарбазадан кирбей, ар бириң ар башка дарбазаларынан киргиле. Мен силерден Алланын бир дагы өкүмүн кайтара албаймын. Өкүм Жалгыз Аллага гана таандык. Мен Анын Өзүнө гана тобокел кылганмын. Тобокел кылуучулардын бардыгы Ага тобокел кылышсын»** *(Жусуп сүрөсү, 67-аят).*

Мисирге барган соң шаардын ар башка эшиктеринен киргиле деп айтышынын себеби, бир туугандар мурунку жолу барышканда бардыгы дабырап бир дарбазадан киргендиктен аларга элдин көңүлү бурулган. Кананга кайтаарда Мисир падышасы кооз жана жасалгалуу кийимдерди тартуу кылып аларга ашыгы менен ызаат көрсөткөн. Кайтканда да шаар эли эси кеткенче карап кала берген. Алар мурункудай эле бир дарбазадан киргенде балким бир балээге кабылышы мүмкүн эле.

**«Аталары буйругандай, алар ар башка дарбазалардан кирсе деле Алланын тагдырынан эч кайда качып кутула алмак эмес.** (Бул) **бар болгону, Жакыптын дилиндеги** (перзенттерине карата мээримден пайда болгон) **гана бир муктаждык эле, ал өзүнүн ушул муктаж – тилегин гана орундаткан болчу. Анткени, ал Биз үйрөткөн илимдин ээси эле. Бирок аны, адамдардын көбү билишпейт»** *(Жусуп сүрөсү, 68-аят).*

## Мен сенин бир тууганың Жусупмун

**«Качан Жусуптун жанына киришкен кезде, инисин өзүнө тартып: «-Мен сенин бир тууганыңмын. Эми алардын** (агаларыбыздын) **өтүмүштө бизге жасаган нерселерине кейибегин!» - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 69-аят).*

Риваяттарга караганда Жусуп бир туугандарын сарайга сый тамакка чакырат. Эки адамга бирден табак тамак киргиздирет. Бардык агалары эки экиден болуп, табакташы жок Бунямин жалгыз калганына буулугуп:

– Эх, арман күн! Боорум Жусуп аман болгондо жалгызсырабай жанында олтурбас белем! -дейт.

Ошондо кеменгер Жусуп *(алейхис салам)* жалгызын жаны-

на чакырып өз дасторконуна насиптеш кылат. Сый тамактан соң бир туугандарын эки экиден кылып, конок үйлөргө бөлгөн кезде, кейиштүү эски адат кайра кайталанат.

– Бул бурадарым жалгыз калат экен, аны өзүм конок үйгө алып кетейин! – деп, падышанын сарайындагы өтө сыйлуу орунга жайгаштырат.

Жусуптун көңүлү эмнегедир алып учуп, ушу азыр барып Бунямминди бооруна кысып, араң турган көз жашын көл кылып койо бергиси келет, бирок кайрат кылат.

– Бунямин мырза, ошо өлгөн агаңдын ордуна мени бир туугандыкка кабыл аласыңбы? – дейт, жалдыраган таризде.

– Сен сыяктуу кең пейил, меймандос инсанды бир тууган катары кабыл кылбоо чекилик болор. Бирок, Жакып сенин атаң эмес, Рахил энең эмес да... деп аргасыздан дилгирлигин билдирет. Жусупка эми эч нерсе тоскоол боло албай калды көрүнөт, шолоктоп ыйлап, жанында отурган Буняминдин мойнуна асылат. Бир топтон кийин чындыктын көзүн ача баштайт:

– Сен менин бир тууганымсың! Сен алардын толгон-токой жамандыгы үчүн кызуу кандуулукка алдырып койбо!...

Азирети Жусуптун *(алейхис салам)* Бунyаминге: «-Сен алардын тээ өтүмүштө бизге кылган жамандыгына карата кызуу кандуулукка алдырып койбо!» деген насаатында, ашкере кызгангандарды жана кекчилдерди Жараткан Алла арам ойлоруна эч качан жеткирбейт деген ишаарат турагандыгы даана байкалат. Анткени, алар Жусупка не деген гана карөзгөйлүктү жасашпады, не деген гана оор мүшкүлгө кириптер кылышпады. Ошентсе да, максат-муратына жетпей калышпадыбы. Алла Таала оболу кусага баткан эки биртууганды, андан соң зарлап ичтен ыйлап, сабырды тутунган Жакып менен Жусупту бири бирине жолуктурган.

## Азирети Жусуптун Буняминди алып калышы

Жусуп пайгамбар инисине өзүн тааныткан соң ага кайрылат:

«Кайрат берген карааным! Мен сени бул жакта алып калгым келип турат. Менден айрылган атакемдин кайгы-мунунун канчалык оор экенин жакшы билесиң. Сени бул жакта алып калсам, атакебиздин кайгысы дагы да артаарын билип турам. Ага тез арада жолугуу үчүн ушундай кадамга барууга муктажбыз. Мен буга жол табышым керек....»

**«Алардын жүгү камдалган соң, инисинин жүгүнүн арасына** (билдирбей) **суу ичүүчү идишин салдырып койду. Жолго аттанаарда** (жарчылар жете келип)**: «-Эй, кербендер! Силер анык ууру экенсиңер!», -деп жар салды»** *(Жусуп сүрөсү, 70-аят).*

**«**(Жусуптун бир туугандары) **аларга кайрылды: «-Эмне жоготтуңар?»** *(Жусуп сүрөсү, 71-аят).*

**«**(Жарчылардын бирөө) **айтты: «-Падышанын идишин жоготтук. Аны таап алып келген адамга бир төө жүк** (сыйлык берилет)**. Мен ошого жоопкермин»** *(Жусуп сүрөсү, 72-аят).*

**«Алланын аты менен ант, беребиз! Биз бул жака бузукулук кылуу үчүн келген эмеспиз. Аны жакшы билесиңер! Биз ууру эмеспиз!»** *(Жусуп сүрөсү, 73-аят).*

**«**(Жусуптун адамдары сурады)**: -Мейли, эгер силер жалганчы болсоңор, анын жазасы эмне болсун?»** *(Жусуп сүрөсү,74-аят).*

**«Жоголгон идиш кимдин жүгүнөн чыкса, ошол адамды алып калуу. Мунун жазасы ушундай. Биз заалимдерди** (ууруларды) **ушундайча жазалайбыз!»** *(Жусуп сүрөсү, 75-аят).*

Жакып пайгамбардын шариятында кармалган ууру жаза катары мүлктүн ээсине бир жыл кул катары бекер кызмат кылар эле. Мисир падышалыгынын мыйзамында болсо, ууруга балак урулуп, уурдалган мүлктүн баасын эки эселенип төлөнүүгө тийиш эле.

Жусуп *(алейхис салам)* Буняминди жанында алып калуу үчүн атасынын шариятына ылайык өкүм чыгарууну туура көрөт.

«(Жусуптун кызматкери) **инисинин жүгүн карабай агаларынын** (артынган) **жүгүн тинте баштады. Акырында изделген идишти** (анын) **инисинин жүгүнөн чыгарды. Биз Жусупка ушундай чараны үйрөттүк, болбосо** (Мисир) **падышасынын дининде ал бир тууганын** (уурулук кылганы үчүн кул кылып) **алып кала албайт эле. Бир гана Алланын каалоосу мындай адаттан сырт»** *(Жусуп сүрөсү, 76-аят).*

«(Бир туугандар) **минтип айтышты: «-Ал** (чындап эле) **уурдаган болсо, андан улуу бир тууганы да мурда уурулук кылган эле». Жусуп бул сөздү ичине сактап калды.** (Чындыкты аларга) **айкындагысы келбеди.** (Ал өз ичинен)**: «Силердин абалыңар абдан оор. Алла Таала силердин оозуңардан чыккан нерсенин аныкын дагы да жакшы билет»** *(Жусуп сүрөсү, 77-аят).*

Бир Риваятта минтип айтылат: Азирети Жусупту тай эжеси абдан жакшы көрөр эле. Маал маалы менен аны үйүнө алып кетчү. Жусуп ал жакта көпкө жүрүп кайтар эле. Жакып *(алейхис салам)* уулун тез эле сагынгандыктан, аны алып кетүүгө барат. А тай эжеси болсо аны такыр бергиси келбегендиктен бир амал ойлоп табат. Ибрахимден *(алейхис салам)* мурас калган кемерди Жусуптун кийиминин ичинен байлап койот. Андан соң кемер жоголду деп айгай салып, бүт жакты сапырып издете баштайт. Акырында атайылап байланган кемер Жусуптун белинен чыгат. Мыйзамга ылайык тай эжеси Жусупту алып калат. Бир туугандар азыр ошол окуяны кылтыйтып жаткан болушту.

«(Бир туугандар) **айтышты: «-Эй, улук зат! Чынында анын улгайып калган атасы бар. Анын ордуна бизден бирөөбүздү алып кал. Анткени, биз сени жакшылык кылган зат экендигиңди көрүп турабыз»** *(Жусуп сүрөсү, 78-аят).*

«(Жусуп айтты)**: Жүгүнөн буюмубуз чыккан адамдан башканы алып калуудан Кудай сактасын. Андай кылсак залимдерден болуп калабыз»** *(Жусуп сүрөсү, 79-аят).*

**«Анан үмүттөрү үзүлгөн соң,** (ага-инилер) **бир чекеге чыгып өздөрүнчө кеңешишти. Улуусу айтты: «-Алланын аты менен бизден атабыз убада алганын унуттуңарбы?! Мурда Жусуп туурасында да ушундай кенебестик кылдыңар эле. Демек, атам мага уруксат бермейин же Алла менин пайдама өкүм кылмайын** (инибиз азат болмоюнча) **мына бул жерден карыш жылбаймын. Ал** (Алла) **өкүм кылуучулардын эң кайырлуусу»** *(Жусуп сүрөсү, 80-аят).*

**«Атаңарга кайткыла да, айтып койгула: «-Атакебиз! Уулуң чындап уурулук кылып койду. Биз болгону көргөн нерсебизге күбөлүк берип жатабыз. Биз белгисиз нерселерди биле албайбыз»** *(Жусуп сүрөсү, 82-аят).*

«(Ишенбесеңиз) **биз барган шаар элинен жана кошо келген кербендерден сурап көрүңүз. Биз чындыкты айтып жатабыз»** *(Жусуп сүрөсү, 82-аят).*

Алар өз мекенине кайтышкан соң падышанын айтканын айткандай Жакыпка *(алейхис салам)* жеткизишти.

## Сабырдын түбү сары алтын

«(Жакып пайгамбар айтты)**: «Андай эмес. Силердин напсиңер бир нерсени[34] кооздоп көрсөткөн экен. Эми мага көркөм[35] сабыр керек. Балким Алла алардын баарын[36] мага кайра алып келээр. Анткени, Ал – Билүүчү, Даанышман!»** *(Жусуп сүрөсү, 83-аят).*

Бир туугандар алгачкы ирет Жусупту кудукка таштаганда жалган сүйлөгөндүктөн, бул жолу алар апкелген кабар туура болсо да улгайган пайгамбар ишенбей койот.

«Аай, балдарым ай! Ушунчалык жаман кылмышты кылууга напсиңер кантип жол берди, болбосо биздин шариятыбызда уурунун кул катары алып калууну ал падыша кайдан билсин?» деп, какшайт.

«(Жакып) **алардан жүз үйрүп кетти. Жусубум ай! деп сыздап, кайгы-мунун ичинде гана сактап жүрө бергендиктен, көздөрүнө ак түштү»** *(Жусуп сүрөсү, 84-аят).*

Жусупту жоготкондон тарта Жакып пайгамбардын көзүнө уйку кирбей калган. Жалооруй турган карып абалы менен жана ибадаты менен Аллага ушунчалык жакындагандыктан, ошол кезде жер жүзүндө Анын даргөйүндө Жакыптан шарапаттуу эч бир жан жок эле.

Башка түшкөн миң түркүн балээ жана апааттарга сабыр кылууну, анын сообун Алла Тааладан үмүт кылууну ааламдардын акыркы Пайгамбары Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* өз үммөттөрүнө осуят кылган. Кимде-ким бардык сыноолорго сабыр кылса, анын сыйлыгы – бейиш экендигин кабарлаган *(караңыз: Бухари, Марда,7).*

---

34. Дагы бир жаман ишке
35. Чыныгы, нукура, таза...
36. Жакшы көргөн эки уулумду тен

Жакып пайгамбардын *(алейхис салам)* кырк жыл бою жашып ыйлагандыгы риваят кылынган. Анын көзүнүн көрбөй калышы тууралуу кээ бир улук заттар мына буларды билдиришкен: Алла Таала Жакыпка Өзүнүн ааламга чагылышып турган илахий жамал (сулуулук) сыпатын такай көрүп туруу үчүн азиздикти берген.

Алла Таала Жусупка Өзүндөгү сулуулук нурун абдан көп берген. Пайгамбар атанын уулун ашкере сүйгөнү да ошондон болгон. Бирок «хусну мутлак» болгон Аллага карата жасалган ушул зала-кемчилиги себептүү уулун атасынан айрып, анын сырткы сулуулугуна суктанган көздөрүн алып койгон.

## Алла Тааланын мээриминен үмүт үзүлбөс

«(Уулдары Азирети Жакыпты)**: - Кудайга ант болсун, сен ушуга чейин Жусуп деп муңканып келесиң.** (Минте берсен) **акырында же ооруп каласың, же биротоло жок болуп кетесиң! - деп кекетишти»** *(Жусуп сүрөсү, 85-аят).*

**«Ал айтты: «-Мен күйүт-кайгымды Аллага гана арыздanып ыйлап жатам. Мен Алланын** (мээримдүү, ырайымдуу экендиги жөнүндө) **силер билбей турган нерселерди билемин»** *(Жусуп сүрөсү, 86-аят).*

**«Баргыла уулдарым, Жусуп менен** (анын) **инисин жакшылап издегиле! Алланын мээриминен үмүтүңөрдү үзбөгүлө! Анткени, каапырлар коомунан башка бардык коомдор Алланын мээриминен үмүт үзбөйт!»** *(Жусуп сүрөсү, 87-аят).*

Жаратkandын мээриминен үмүт үзүү – Анын «Рахман жана Рахим» деген Улуу сыпаттарын капарга албоо, Анын мээримсиз деп түшүнүү. Фараон *деле* өлүм алдында Алланын атын оозанган эмеспи!

Алла Таала инсандарга:

**«Алланын мээриминен үмүтүнөрдү үзбөгүлө!»** деп буюрган *(Зумар сүрөсү, 53-аят).*

Аяттын мааниси айтып тургандай, каапырлар гана Анын мээримдүүлүгүнө ишенишпейт, үмүтсүз жашашат. Эч нерсеге ишенбесе, кимден үмүт кылышмак эле деген жыйынтыкка келесиң.

Мына ушул эрежени бек тутунган Жакып *(алейхис салам)* күдөр үзбөй Мисир падышасына кат жөнөтөт. Каттын маани - маңызы төмөнкүдөй эле:

**«Мээримдүү жана Ырайымдуу Алла Тааланын ысмы менен баштаймын.**

**Ибрахим тегин Исхактын уулу Жакыптан Мисирдин падышасына.**

*Биздин тукумдун башын ар кандай балээлер басып турат. Чоң атам Ибрахим Намруттун отуна дуушар болду, бирок сабыр кылды. Алла Таала аны сак-саламат куткарды. Ошондой эле алаамат балээлер атамдын да башына келген. Натыйжада, сабырдуулугу себептүү атама Алла Таалам зор акыбетти кайтарган. Мен болсо Жусуп аттуу уулумдан тирүүлөй ажырап калдым. Жоготуунун кайгы-муңу абдан оор болду. Зарлап ыйлай берип эки көздөн ажырадым, белим бүгүлүп улгайдым. Сиз алып калган уулум менен өзүмдү сооротуп жүрчү элем. Ага уурулук кылган деген айып коюлуптур. Биздин тукумдан эч качан ууру чыккан эмес. Биз ууруларды жаратпайбыз. Аны мага кайтарып бергиң келсе кайтараарсың, кайтаргың келбесе, таасири сенин жети муунуна чейин тийе тургандай катуу каргаймын!»*

Азирети Жусуп бул катты окуп алып көздөн жашы чертилип эчкирип-эчкирип ыйлап алат. Акыл токтотуп оюндагы мер-

чемге ылайыктап минтип жооп жазат:

**«Мээримдүү жана Ырайымдуу Алланын аты менен баштаймын.**

**Мисирдин падышасынан Исраил Жакыпка.**

*Эй, азиз карыя! Жазган катыңызды алдым. Окуп, мазмунун түшүндүм. Анда салих аталар тууралуу жана кандай гана балээге кириптер болбосун алардын чыдагандыгы тууралуу жазыптырсыз. Башка түшкөн балээлерге алар кандай сабыр кылган болсо, сиз да ошолордой сабыр кылышыңыз керек! Саламатта болуңуз!...»*

Чабарман уулдар падышанын жообун Жакып пайгамбарга алып келишет. Катты окуган пайгамбар аң-таң болуп, ойго батат. Анан минтип сөз баштайт:

«Жараткан Алланын атына ант болсун! Бул катардагы падышадан эмес, пайгамбардан келген кат. Муну жазса Жусубум гана жазышы мүмкүн» деп, маселени тереңден изилдеп келүү үчүн келген жагына уулдарын кайра жөнөтөт.

**«Анан качан** (Мисирге жетип келишип Жусуптун) **алдына киришкен соң: «Эй, улук зат, бизди жана үй-бүлөбүздү ачарчылык басты. Биз** (бул ирет башка нерсебиз жок болгондуктан) **өтпөгөн буюмдарыбызды алып келдик. Ошого карабай, сен бизге берээриңди толук кылып бере бер! Берешен пенделерди Алла шексиз түрдө сыйлайт!» –деп өтүнүштү»** *(Жусуп сүрөсү, 88-аят).*

**«Силер наадандык кылып Жусупка жана** (анын) **бир тууганына эмне** (деген кордуктарды) **көрсөткөнүңөр эсиңердеби?» - деди Жусуп»** *(Жусуп сүрөсү, 89-аят).*

Жусупту *(алейхис салам)* кудукка таштаган агалары эң кичүү иниси Бунияминге да ар дайым кордук көрсөтүшөр эле деп айтылат тафсир китептеринде.

## Үлгүлүү айкөлдүк

«(Бир туугандар)**: же болбосо сен Жусупсуңбу?» - деп** (чочулагансып) **айтышты. «- Ооба мен Жусупмун, бул менин бир тууган иним! Чындыгында Алла бизге ырайым кылды**. **Анткени, кимде-ким Алладан корксо, сабыр кылса, албетте, Алла жакшы амалдарды жасагандардын эмгегин текке кетирбейт», - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 90-аят).*

**«Аллага ант болсун, Ал сени бизден да мартабалуу кылды. Анткени, биз туура эмес ишти кылган элек», -дешти»** *(Жусуп сүрөсү, 91-аят).*

«(Жусуп айтты)**: Бүгүн силерди айыптамай жок. Алла Өзү кечирээр. Ал мээримдүүлөрдүн эң Мээримдүүсү»** *(Жусуп сүрөсү, 92-аят).*

Жамандыкка жакшылык кылуу - таалим-тарбия усулдарынын эң жемиштүүсү жана эң мыктысы. Мына ушинтип душманды доско айлантууга болот. Ортодо жакшы ниет менен достук бүчүр байлай баштайт. Эгер достун жамандыгы жараян эткен болсо, жогорудагы жагымдуу аракеттин натыйжасы менен аралык дагы да бекемделип, тайыздабас тыгыздык пайда болот. Аятта бул чындык мындайча насаат кылынат:

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ اِدْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ

**«Жакшылык менен жамандык бир болбойт. Сен** (жамандыкты) **эң мыкты жакшылык жол менен токтот. Сага душмандык каалап жүргөн адам чыныгы доско айланат..»** *(Фуссилат сүрөсү, 34-аят).*

Алланын сүйүктүү Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи ва-*

*саллам)* пайгамбарыбыздан ибараттуу бир мисал:

Абу Суфян Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* жакын досу болгон. Кырктын кырына келип Пайгамбар болгондон кийин Абу Суфян ага эң башкы душман болуп чыга келет. Талыкпай азаптап, какшык ыргытып, шылдың кылат. Пайгамбарыбыздын ырчысы Хасан бин Сабит (Алла ага ыраазы болсун) анын ачуу шылдыңына жооп жазып берер эле. Убакты сааты келип Абу Суфян нукура чындыкты билгенден кийин Азирети Пайгамбарыбызга жасаган орой мамилелерине абдан бушайман болот. Абийир азабынан кутулуу үчүн Алланын Элчисин издеп Мединага карай жол тартат. Абва деген жерге келгенде аны менен бетме-бет келет. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* анын бетине тик карабай өтө берет. Ошондо Абу Суфяндын дүйнөсү алай-дүлөй аңтарылып кетет. Анын мындай осол мамилесинен катуу таасирленген Абу Суфян аттын башын бура тартып, жакынкы өткөн күндөрдө Азирети Али (Алла ага ыраазы болсун) үйрөткөн: «**Аллага ант болсун,** (анткени) **Ал сени бизден да мартабалуу кылды. Анткени биз туура эмес ишти кылган элек», -дешти»** *(Жусуп сүрөсү, 91-аят)* аят менен кутман Пайгамбардан кечирим сурайт. Деңиздей чалкыган айкөл Пайгамбар Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* :

«(Жусуп)**: Бүгүн силерди айыптамай жок. Алла силерди Өзү кечипээр. Ал мээримдүүлөрдүн эң Мээримдүүсү»** *(Жусуп, 92)* деген аятты окуп, Абу Суфянды жана душмандардын баарын кечирип жиберет. Мына ушул абал Алла Тааланын "Саттарул Уюб" (кулдарынын күнөөлөрүн жашыруучу) сыпатынын пендеге чагылган эң айкын көрүнүшү *(Вакиди, Магози, II, 810-811; Ибн Хишам, Сирет, IV, 20-24; Ибн Абдилбар, аль-Истиаб, IV, 1674).*

## Көйнөгүмдү атамдын көзүнө тийгизип койгула

Бир туугандарын пайгамбарга жараша турган айкөлдүк менен кечирип жиберген Жусуп пайгамбар көйнөгүн агаларына берип жатып мындай дейт:

**«Менин бул көйнөгүмдү алып барып, атамдын көздөрүнө тийгизип** (сүртүп) **койгула!** (Ошондо анын көздөрү) **кадимкидей көрүп калат. Андан соң үй-бүлөңөрдү мага алып келгиле!...»** *(Жусуп сүрөсү, 93-аят).*

Азирети Жусуп *(алейхис салам)* бир топ күндөн бери агаларына сый көрсөтүп жөнөткүсү келбейт. Агалары болсо өздөрүнүн кейиштүү мамилелерин эстеген сайын уялып, кирээрге жер таппай тынчсызданып жүрүшөт. Айла кеткенде өздөрүнүн арасынан бирөөнү элчи кылып жөнөтүп:

“-Сен күн-түн дебей бизди сыйлап, конок кылып жатасың! А биз болсо оор кылмышыбызды эстеп, айлабыз кетип, жерге кирип кеткидей болуп турабыз...” - дешет.

Жусуп пайгамбар агаларынын ыңгайсыздыгын кичи пейилдик менен кабылдап, минтип жооп берет:

«-Ушул кезге чейин Мисир эли мага зындандан чыккан кул катары карашчу. Алла Таала бийик жана улук! Ага чексиз мактоо болсун! Жыйырма дирхамга сатылган кулдун азыркы мартабасын кара дешет. Мына азыр силердин келишиңер менен менин мартабам дагы да артты. Анткени, алар менин силер сыяктуу бир туугандарымдын бар экендигин жана Ибрахимдин *(алейхис салам)* небереси экендигимди жакшы билип калышты”.

**“Кербен жолго чыккан кезде алардын атасы, эгер алжып калыптыр дебесеңер чындыгында Жусуптун жытын сезип жатам”, - деди”** *(Жусуп сүрөсү, 94-аят).*

**“Алланын аты менен ант ичебиз! Сен дале баягыдай жаңылып жатасың!» – дешти** (калган уулдары)” *(Жусуп сүрөсү, 95-аят).*

## Азирети Жакыптын көздөрүнүн ачылышы

**«Сүйүнчүлөп келишип, көйнөктү Жакыпты көзүнө тийгизер замат анын көзү көрө баштады.** (Жакып) **айтты: «Мен Алланын** (мээримдүү жана ырайымдуу экендиги) **жөнүндө силер билбей турган нерселерди билемин дебедим беле»** *(Жусуп сүрөсү, 96-аят).*

Сүйүнчүлөп келген чабарман Яхуда эле. Ал “Жусуптун кандуу көйнөгүн эң алгач мен көтөрүп барып аны кайгы-мунга салган элем. Азыр ушул көйнөктү алып барып, атамды кубанычка өзүм бөлөйүн,” деген ой менен Мисирден Канан аймагына чейин жылаң баш, жылаң аяк жөө жол тарткан деп айтылат баяндамаларда.

Бул аятка байланыштуу **ладууний илимдин**[37] Алланын өзгөчө сыйы экендигин жана ал салих момундарга гана ыроолоно тургандыгын Азирети Мавляна мындайча жоромолдойт:

«Жусуптун жүзүндөгү ажайып өзгөчөлүктөр Жакыпта деле бар эле. Пайгамбар ата акыл парасаты менен Жусуптан көрө алган нурду анын балдары андай алган эмес. Анткени, бир туугандардын көңүл ааламы Жусуптагы ажайып өзгөчөлүктөрдү андоодон, көрүүдөн алдаканча оолак эле. Ошентип, өзүндөгү

37. *Ладууний илим* – бул Алла Тааланын ырайымы менен гана берилген, эмгектен көз карандысыз өзгөчө илим. «Ладунний» сөзү «Алланын билгилигине жана купуя сырларына таандык» деген мааниде колдонулат. Чыныгы муршиддер элге үлгү болуу менен пайгамбарлардын руханий милдеттерин уланткан ыраскөй пенделер болуп эсептелет. Ошондой эле булар ар качан Жараткандын алдында тургандыгын андап, «ихсан» даражасына жеткен ыйманы бекем, Алланын сүйүктүү пенделери болгондуктан аларга «ладунний илим» делген руханий илим, «марифат», даанышмандуулук сыяктуу баа жеткис белектер тартууланган. Бул сөз негизи Курани Каримден алынган. Кахф сүрөсү 65-аяттын тафсирин караңыз.

ажайып өзгөчөлүктөрдү уулунда көргөн соң Жакыптын көңүлү ага биротоло бурулуп калган».

Жакыпта Жусупка деген кандайдыр бир өзгөчө тартылуу бар эле. Жусуптун көйнөгүнүн жыты мага тээ узактан эле келип жатат дегени ошондон эле. Көйнөктү көтөрүп жүргөн агалары кызганычка уулангандыктан, андагы рухий жытты сезе билүү деген касиеттен куру калышкан. Көйнөк алардын колунда жөнөкөй аманат сыяктуу нерсе болгон. Башкача айтканда, бир туугандар болгону ал көйнөктү аталарына жеткирүүгө гана милдеткер болчу. Жадагалса, көйнөк бир туугандардын колунда кул алып саткан соодагердин колундагы маанилүү күң сыңары бир нерсе эле. А бул күң болсо соодагердин өзү үчүн эмес, анын чыныгы наркын таасын билип сатып ала турган адамга таандык эле.

Азирети Жусуптун *(алейхис салам)* көйнөгү менен Азирети Жакыптын *(алейхис салам)* көздөрүнүн ачылышы ажайып керемет окуя. Бул көрүнүш, кандайдыр бир руханий баасы бийик буюм менен адамдын ортосундагы рабытага жана истианага анык (Алланын жардамына) далил.

* * *

**“Атаке!** (Алладан) **Биздин күнөөлөрүбүздүн кечирилишин тилеп дуба кыл! Биз чынында күнөөкөрбүз”, -деп өтүнүштү”** *(Жусуп сүрөсү, 97-аят).*

**“Силердин кечирилишиңерди Раббимден сурармын. Шексиз, жалгыз Ал гана Кечиримдүү жана Мээримдүү...”** *(Жусуп сүрөсү, 98-аят).*

Азирети Жакып оболу күнөөлүүнүн жабыркоочу тарабынан кечирилишине көңүл буруу үчүн “Силердин кечирилишиңерди Раббимден сурармын” деп, кечиримди кийинки бир убакытка жылдырган. Башкача айтканда, Азирети Жусуптун агалары ме-

нен жолукканын көрүп, анын көңүлүндө кир жоктугун билгенден кийин гана  алар үчүн кечирим тилеп дуба кылган.

## Саргарган сагынычтуу жолугушуу, түштүн турмушка ашышы жана бейпилдик

Бардык калк зарыгып күткөн күн. Айрымдары эчен жыл бою көрүшпөгөн ата-баланын кантип учурашарын, кантип кол кармашарын көрүү үчүн жөнөсө, айрымдар тамаша кылуу үчүн, дагы бир топ адамдар чубалжып шаар дарбазасын карай агылган элге эч нерседен кабары жок кошулуп алышкан. Хансарайдын кызматкерлери элди мандай-тескей сапка тизип жатат. Алыстан келе турган кадырлуу конокторду тосуп ала турган мөөнөт улам жакындап жатат. Саптын баш тарабында улгайып калганына карабастан, асемделген жабдык жабылган ак боз аргымактын тизгинин жыя кармай жанындагыларга бир нерселерди жаңсап түшүндүрүп жаткан Мисир падышасынын али да тыңдыгы сыртынан байкалып турат. Анын оң тарабында ак боз ат минген нур жүздүү инсан бир нерсени чыдамсыздык менен күтүп жаткандай, улам алды жакты бир-бир карап койот. Бир кезде боз чамгыл адырдын белинен кээси аттуу, кээси төө минген калың топ адам көрүндү. Элдин көбү ушул кубанычтуу көз ирмемди гана күтүп жаткансып кобурап, жанагы тынчтык заматта бузулду. Алыстан ат арытып келген коноктордун урматына падыша баш болгон бардык адамдар аттан түшүп, колдорун көкүрөккө алып, урмат-сыйды билдиргендей асте баш ийишти. Вазирлердин бирөө Азирети Жусуптун атын дароо жылоосунан алды. Ошентип, эки пайгамбар бири бирине жакын келип, кучак жая көрүшүштү. Бири аталык мээрим менен, бири жаштайынан ата мээриминен алыстап кеткенин билдиргендей, эки улуу инсан Аллага чексиз шүгүр айтып, ыйлап жатты. Ата-баланын  бактылуу жолугушуусу жардап тургандардын көбүн ыйлатты.

“(Баары топ болуп Мисирге киришти)**. Акырында Жусуптун жанына барышкан кезде** (Жусуп) **атасын жана энесин кучактады. Аларды жанына алды. Алланын каалоосу менен баарыңыздар Мисирге эсен-аман кириңиздер, -деди”** *(Жусуп сүрөсү, 99-аят).*

Чоң сыйлыктардын, үзүрлүү жемиштердин баары оор кыйынчылыктар же чоң балээлер башка түшкөн чактагы туруктуу сабырдуулуктун артынан келген.

Бул бактылуу жолугуудан кийин алакан жайып Жакып пайгамбар минтип дуба кылат:

“Кудуреттүү Кудай Таалам! Жусуп деп жанган дарт-муңумду, айрылгандан кийинки сабырымдын аздыгын жана уулдарымдын ага жасаган кылмышын Өзүң кечир!”

**“Ал ата-энесин өзүнүн тактысына чыгарып отургузду жана бардыгы** (жолугушууга ыраазылык билдирип) **ага ийилип таазим кылышты. Алла үчүн саждага жыгылышты. Жусуп айтты: "-Атаке, мына бул** (кырк жыл) **мурдагы көргөн түшүмдүн жорулушу. Раббим аны чындыкка чыгарды. Чындыгында, аны Эгем акыйкатка чыгарды. Шайтан мени менен бир туугандарымдын арасын бузуп, араздаштыргандан кийин, мени абактан чыгарып, чөлдөн силерди алып келип, мага жакшылык кылды. Чынында, Эгем Өзү каалаган адамына абдан Мээримдүү! Ал-Билүүчү, Даанышман!”** *(Жусуп сүрөсү, 100-аят).*

**“Оо, Улуу Эгем! Мага мүлктөн өз насибимди бердиң жана мага** (түштө көрүлгөн) **окуялардын жорулушун да үйрөттүң. Эй, көктөрдү жана жерди Жараткан Алла Таалам! Бул дүйнөдө да, акыретте да Сен менин Эгемсиң! Менин жанымды мусулман катары ал жана мени салихтердин катарына кошо көр!”** *(Жусуп сүрөсү, 101-аят).*

Риваяттарга караганда, Азирети Жакып уулунун жанында жыйырма төрт жыл жашап одүйнө салган. Осуяты боюнча сөөгү Дамаскка, атасы Исхактын *(алейхис салам)* жанына коюлган. Мисир эли Азирети Жусупту жакшы көргөндүктөн, анын Мисирде калышын каалашкан. Атасынан кийин дагы жыйырма үч жыл Мисирде жашаган Жусуп пайгамбар ааламдан көчкөндө эл анын денесин мармар сандыкка салып, Нилдин жээгине көмүшкөн. Андан далай жылдардан кийин Азирети Муса *(алейхис салам)* анын мүрзөсүн таап, сөөгүн Азирети Жакыптын жанына алып барып койгон.

Аларга дубай салам болсун!..

## Рабыта, истиана жана истигаса

Муршид-у камилдин[38] жетекчилиги, тарбиясы астында жүрөгүн аруулап, сейру сулукту[39] аяктаган мусулман пенде **саликтик** деңгээлге жетет. Салик бул – жүрөктү тарбиялоодо тарбиячысынын койгон жана үйрөткөн талаптарын бузбастан жолун уланткан адам. Ал жүрөктү кайдыгерликтен жана анын киргилт кесепетинен куткарып калууга тынымсыз далаалат кылат. Алла Тааланын буйруктарына моюн сунгандыгын далилдеп, тарбиячысы көрсөткөн нуктан тайбай алга жыла берет келет.

**Муршид**-жүрөктү жана напсини тарбиялоодо момун мусулмандарга жол башчылык кылган ыйманы бек инсан.

**Рабыта:** Түз мааниси «байланыш, алака, ымала, ортомчу-

38. Муршид-у каамил: руханий жактан Ыйык Курандын жана сүннөттүн негизинде баралына келип, шакирттерге шык-жөндөмдөрүнө жараша таалим-тарбия берүүчү адам, устат.

39. Сейри сулук: Азирети Пайгамбарыбыздын чыныгы мураскорлорунун колунда напсини теске салып, жан дүйнөнү тазалоочу өзүнчө руханий мектеп - тасаввуф. Бул мектептин босогосун аттап, руханий жактан бышып жетилүү үчүн тарбия көрүү«сайру сулуук» деп аталат.

лук» дегенди түшүндүрөт. Бул жагынан негизи ааламда «байланышсыз-рабытасыз» эч бир жандуу жок. Баары бири-бири менен тыгыз байланышта. Ийгиликтүү орундатылган рабытанын натыйжасында пендеге Алланын истиана жана истигаса каалгалары ар дайым ачык турат.

Башка сөз менен айтсак, рабыта – бул жандуу-жансыздын өзөгүн түзгөн сүйүүнүн талабы, сүйүү күчүнүн жандуу сакталышы. Мына ушул сүйүүнүн күчү жана тазалыгы ортодогу байланышты дагы да чыңап дагы да тыгыздап турат.

Рабыта сүйүүнүн күчү менен адам баласынын сезим-туюмунда жогорку деңгээлде руханий байланыш толкунун жаратат. Бул байланыштын эки учундагы адамдын ортосунда **«айкалышуу, жуурулушуу»** эрежесине ылайык өз ара руханий тажрыйба алмашуу процесси башталат.

Рабытанын үч түрү бар:

**1. Табигый рабыта:**

Адам баласынын жакын туугандарына болгон сүйүүсү. Бул табигый сүйүү. Эненин өз уул-кызына бапестеген сүйүүсү сыяктуу.

**2. Бузуку рабыта:**

Ислам дининде тыйуу салынган азгырыктарга болгон алака. Кумарпоздун ойунун баары дайыма кумарда болуп, бала-бакырасын дагы унутуп койушу сыяктуу.

**3. Асыл рабыта:**

Асыл Рабыта – Улуу сүйүүгө, б.а., аруу сезимдер менен адам баласын Жараткан Аллага алып барат. Негизинен руханий жактан күчтүү адамдардын рухий таасирлери айлана-чөйрөсүндөгүлөргө руханий абалдарына жараша аз же көп өлчөмдө өтөт. Бул абал таасирдин оң же терс болушуна көз каранды эмес. Кандай болгон күндө да, таасир тигил же бул таризде өтөөрү

бышык. Ал үчүн ортодо байланыш болушу керек. "Жакшынын шарапаты, жамандын кесепети тиет " деген накыл сөз ошондон калса керек.

Тооба сүрөсүнүн 119-аятында Алла Таала мындай дейт:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Алла Тааладан корккула! Саадык** (ыраскөй, такыбаа) **пенделер менен бирге болгула!»**

Эгерде астейдил ойлоно турган болсок, аяттын мазмунунда **"садык болгула"** деп айтылган эмес, такыбалыкты коргоп калуу үчүн **"садыктар менен чогуу болгула!"** деп буюруп жатат.

Рабыта жасап байланыш курган адамдын өз жөндөмүнө жана эрк-кубатына жараша тарбиячынын-муршиддин адеп-ахлагы жана нарктуу мүнөздөрү, асыл сапаттары акырындык менен жугуш болуп, анын адамгерчилигинде көрүнө баштайт. Көсөм инсандардын жемиштүү иштерин жана сылык жүрүм-турумун чөйрөсүндөгүлөр турмушта үлгү катарында пайдаланышат. Өзүн ар тараптан өнүктүргөн мына ушундай улуу инсандардын таасири чөйрөгө жугумдуу болорун психолохия илими да тастыктаган. Кубаттуу мүнөздөр алсыз мүнөздөрдүн ар убак орошон булагы болуп келген. Маселен, мээримдүү, камкор, мекенчил жана өз акысын ыраазылык менен кечип жиберген айкөл пенделердин ушул жана башка сапаттары зирек жана талапкөй инсандарга оң таасирин бере алат.

Сүйүүнүн өзүнчө бир көрнөгү болгон «рабыта» мына ушундай кулк-мүнөздүк өзгөчөлүктөргө карата рухий катнаштын деңгээлин көтөрүү, ылдамдатуу жана ага оң өнүттө багыт берүү үчүн керек. Ошондуктан ар бир момун-мусулман такыба пенделер менен жакын мамиледе болууга, алардын руханиятынан колунан келишинче пайдаланып калууга аракет кылуусу абзел.

Рабыта – жүрөктүн сезгичтигин арттырып, рухий туюмдун өркүндөшүнө өбөлгө түзөт. Ошентип, жүрөктөгү айбандык (ээнбаш) сезимдердин ордун үлгү тутунган инсандын руханий деңгээли жана такыбалыгы ээлей баштайт. Деңгээли өскөн сайын анын жүрөгү дүнүйө, байлык, мансап деген нерселерге орун бербей калат. Дүнүйө же мансап тек гана ийги иштерге көпүрө боло алат деген түшүнүк кыттай уюп кала берет. Тарбиячынын (муршиддин) жүрөгүн линзага окшотууга болот. Маселен линза күндүн нурун бир жерге топтойт. Топтолгон нур астындагы нерсени күйгүзүп жиберет. Алла Тааланын сыпаттары менен шарапаттанган тарбиячынын жүрөгүндөгү бардык терс сезгилер кудум линзанын астындагы нерседей күлгө айланат.

Шакирт рабыта менен бул береке-куттан пайдаланууга аракет кылат. Жүрөктөн напсинин өзүмчүлдүк сезимдерин жоготуп, анын ордуна асыл сапаттарды алып келет. Жалган дүйнөгө болгон куштарлануу, кумарлануу деген сезимдер анын жүрөгүнөн өчүп кетет. Жогоруда биз сөз кылган асыл сапаттардын бардыгы өзгөчө тарбия алып жаткан шакирттин жүрөгүнө рабыта жолу менен акырындык менен агылып кирип, уялайт. Жүрөгүндөгү уялаган улуу сезим, уңгулуу тарбия бышып жетилген кезде рабыта аны тарбиячы менен бирдей деңгээлге жеткирет. Шакирт менен муршиддин ортосундагы мындай айкалышуу шакирт үчүн руханий жактан илгерилөөгө даңгыр жол ачылгандыгынан кабар берет.

Эки залкар инсандын ортосундагы орошон сүйүү, рухий байланыш ар убак өзүнүн тунуктугун, жандуулугун жана арууулугун сактап калат.

Кутман Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* куттуу хадисинде мындай деген:

“Адам сүйгөнү менен бирге болот...” *(Бухари, Адаб 96; Муслим, Бирр 165);*

“Кимде-ким башка бир коомго окшошууга аракет кылса, ал ошол коомдон деп саналат” деп айтылган. Бул хадис жанатан бери биз айтып жаткан чындыктарга далил.

Ислам тасаввуфунда өлүм рабытасы – өлүмдү, кабырдагы жашоону ойлоо, элестетүү деген жакшы адат бар. Тасаввуф илиминде ал “тафаккури мавт” (өлүмдү ойлоо) деп айтылат.

Фудайл бин Ыяз “Өлүм – адамдардын толук кандуу насаатчысы!” деп осуят кылып кеткен. Чынында өлүм жөнүндө ой-толгоо напсинин дүнүйөгө болгон ашкере сүйүүсүн басандатуучу өзгөчө таасирге ээ. Себеби утурумдук мал-мүлк, байлык-бийлик сыяктуу напсинин «оюнчук»тарын ашкере сүйүү, аларга ашкере берилүү «кайдыгерлик» деген руханий илдеттин баштапкы баскычы. Жүрөктү ушул сыяктуу зыяны күч нерселерден сактоо үчүн кабырдагы жашоону ойлоо кажет. Ибадаттарыбыз, зикирлерибиз, рабыталарыбыз акыретте түбөлүк бакытка жетишибизге себеп болот. Ушулардын бардыгы ыймандын эки дүйнө саламаттыгына жана Жараткандын алдында дилибиз таза, жүзүбүз ак болуп баруубузга өбөлгө болот.

## Истиана жана истигаса

Жашоодо Алла мээримин төккөн олуя пенделер болот. Алар сопулукта кыйла жолду арбыткандыктан, Алланын каалоосу менен узактагы же жакындагы бир пендеге керемети менен жардамга бара алат. Алардын жардамга жетип келиши Алланын кудуретинин улуулугун, чексиздигин далилдейт. Истиана жана истигаса – колдоо денгээлине жетишип калган Алланын досторунан (олуялардан) каалаcàa бет мандай турганда, кааласа алыс жакта турганда дагы жардам суранууну туюнтат. Колдоону талап кылуу дегенде, анын бийик рухий даражадагы салих зат экендигине толук ишенген сон, максатка жетүү үчүн ортомчу

болушун өтүнүү деп түшүнүү абзел. А колдоо болсо, алардын батасы (дубасы), жакындан алектенүүсү жана кысталыш кезде жетип келиши менен турмушка ашат.

Жалпысынан «жардам суроо» деген маанини туюндурган бул сөздөр олуялардан Аллага дуба кылышын сурануу, алар жок жерде алардын урматы үчүн жалгыз Жаратканга алакан жайып тилек тилөө дегенди билдирет.

Негизи жардам бере турган зат жалгыз Алла Таала. Мында эч кандай талаш жок. Ага кылынган дубаларда себептерге тавассул кылууну Алла Тааладан башка бирөөдөн жардам суроо деп түшүнбөө кажет. Тавассул учурунда алакан жалгыз Алла Таалага гана жайылат.

**«...Жардам жалгыз Жараткан Алладан гана болот!..»** *(Анфал сүрөсү, 10-аят).* – деп айтылат Куранда.

Кээ бир момун мусулмандар Аллага жакындоону арзуу кылып аруу тилек менен дуба кылышат. Дубада салих пенделердин, олуялардын урматы үчүн тилегимди кабыл кыла көр деген маани айтылат. Алла Тааланын даргөйүндө алардын урматы бийик экендиги талашсыз. Ошол себептен ал заттарды көңүлдөн оолактатпайт. Натыйжада, ага Алла Тааланын мээрими дагы да арбын, дагы да кенен берилет.

Истиана жана истигаса кылган момун пенде Алла Тааланын жакшылыгын үмүт кылышы керек. Дубалар Алла Тааланын каалоосу менен гана болот. Ырас, дубада такыбаа пенденин себепчи кылынышы анын Алла Таалага сүйкүмдүү, дагы да жакын жана жогору даражага ээ болгондугуна гана такалат. Анын урматы үчүн Алла Таалага алакан жая дуба кылууга Ислам docининде эч кандай тоскоолдук жок.

Анткени, бардык нерсе Жаратκандын гана каалоосу менен ишке ашат. Ансыз деле жардам талап кылынган зат негизги күч

эмес, чыныгы жардам Алла Тааладан гана болот.

Айрым бир адамдардын мындай такыбаа пенделердин көрүстөнүнө барганда: «Эй, Баланча зат! Мага шыпаа бере көр! Менин ушул тилегимди бере көр!» же болбосо «Баланчанын арбагы колдосун, арбак колдойт» деп тилегин түздөн-түз пендеден сураган сөздөрү өтө кооптуу болуп, адамды ширкке жетелейт. Ошондуктан тавхид ишениминин өзөгүнө доо кетире турган мындай сөздөрдү айтуудан этият болуу зарыл.

## Асыл сапаттын жугуму (хал иникасынын (чагылышуусу, өтүүсү)

### 1.Назар (рухий караш)

Тасаввуфтук руханий тарбияда дал ушул «назар» маселесинин өзгөчө орду бар. Муршиддер – руханий тарбиянын натыйжасында назарларынын таасир күчү жогорку даражага жеткен адамдар болуп эсептелет. Мындай дем-күч, кубат аларга Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* мураска калган.

Пайгамбарлардын жана Алланын сүйүктүү олуя пенделеринин карашы тасаввуфта назар деген термин менен берилет.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай хадисин осуят кылган:

*“Момун мусулмандын парасатынан сактангыла! Анткени, ал Аллланын нуру менен карайт”* *(Тирмизи, Тафсир, 15)*.

Жүрөгү рухий илдеттерден арылган жана ыйманы бекем момундардын назары чөйрөдөгүлөргө жылуу жүрүм-турумду тартуулай алат. Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* көзүн көрүп, жанында жүргөн диндеш бир

туугандары анын руханияты ташкындаган сухбаттарына такай катышып, назарына илингендиктен кыяматка чейин келип кете турган бүткүл мусулмандардын ичинде “Сахаба” деген эң улуу мартабага татыктуу болушкан.

Алла Элчиси жашаган бактылуулуктун доорунан кийин төрөлгөн момун мусулмандар анын *(саллаллаху алейхи васаллам)* назарына илинбей калгандыктан, “сахаба” деген мартабага жетишпей калышкан.

**2.Сөз**

Напсисин тарбиялап, жүрөгүн дайым пакиза туткан муршиди камилдин (устаттын) тажрыйба менен курчутулган даанышман сөздөрү, угармандын жүрөгүнө тикелей таасир этет.

**3.Дил маек – сукбат**

Дил маекте тарбиячы менен таалим алууну самаган талапкерлер (муршид менен муриддер) чогуу болушу шарт. Анда тандалып алынган керектүү темада насаат айтылат. Дил маектин берекеси артып, кудум бир шам чырак менен башка шам чырактарды жандырган сымал жүрөктөгү руханий дөөлөттөр топтогулардын биринен бирине өтө берет. Ыйман жана ахлак жагынан кубаттуу инсандар абалы начарлардын онлолушуна түрткү, дем берет. Ошентип, алсыз рухтар алардан рухий энергия топтоп алууга мүмкүнчүлүк алышат.

**4.Кешик калтыруу жана таберик**

Олуя пенделер тамактанган соң тамак-аштардын, мөмө-жемиштердин, суусундуктардын артканын жеп-ичүү адамга Алла Тааланын уруксаты менен белгилүү өлчөмдө пайдасы тийет. Кээ бир адамдар ойлогондой, бул нерсе бидат эмес. Буга Азирети Пайгамбарыбыз өзү мисал болуп берген. Бул багытта көптөгөн хадистер бар.

Кутман сахабалар учуру келгенде Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* тамак-ашынын калдыгы менен анча-мынча оор кырдаалдардан чыгып кетишкен.

Табукка жүрүш жасаган кезде аскерлердин суусу түгөнөт. Чөлдүн мээ кайнаткан ысык аптабы жанды соолутат. Суусуздуктан тил кургап, таңдайлар катыйт. Кысталыш абалдан чыгуу үчүн Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыз колуна аз гана суу куйдурат. Сууланган манжаларынын учунан булактан оргуган сыңары кашкайган тунук суу ага баштайт. Алланын Кудуретин ушу жерден даана көргөн айрым сахабалардын ыйманы күчөйт. Кошуундун баары идиштерине суу толтуруп алышат. Ошентип, суу менен камсыздалган кошуун бир кыйла жандана түшөт. Анын касиеттүү манжаларынан агылып чыккан бул суу, зам замдан дагы шыпаалуу жана шарапаттуу эле. Анткени, ал анын куттуу денесинен, берекенин эн белгиси саналган касиеттүү колунан агылып жатпайбы!

Кээ бир хадистерде маалымдалгандай, Азирети Пайгамбарыбыз сүт ичкен кезде артып калган сүттү сахабаларына берээр эле. Ошентип кеседеги сүт биринчиден ичкен адамга руханий өңүттөн пайдалуу болсо, экинчи жагынан береке-кутка тунуп, такыр азайбайт эле.

Азирети Пайгамбарыбыздын өрнөктүү өмүрүндөгү табарикке мисал боло турган көптөгөн окуяларды хадистер жана тарых китептери даршан кылып келет.

Сахл бин Саад (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

«Күндөрдүн биринде бир адам Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* суусундук алып келген эле. Азирети Пайгамбарыбыздын оң жагында бир жаш бала, ал эми сол жагында бир нече улуу сахабалар отурушкан. Пайгамбарыбыз суусундуктан алгач өзү бираз жутуп, оң тарабында олтурган балага бурулуп, сылык гана:

*-Уруксат берсениз, бул суусундукту алгач мынабул абаларыңызга сунайын?* – деп суроолуу карады. Анда жаш бала отургандын баарын таң калтырып, Ислам тарыхына алтын ариптер менен жазылып калган төмөнкү жообун берди:

- Эй, Алланын Элчиси! Сенден мага сунулган насибимди эч кимге бере албайм!

Ошентип, кадырман Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* колундагы кесени жанындагы тайманбас балага сунду» *(Бухари, Ашриба, 19).*

## 5. Кандайдыр бир нерсени тартуулап жугум кылуу

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мечитте курма дүмүрүнүн үстүнө чыгып кутпа айтат эле. Сахабалардын каалоосу боюнча, мечитке жаңы минбар жасалып коюлгандан баштап дүмүрдү таштап, кутпаны ага чыгып айта баштайт. Азирети Пайгамбарыбыз купта окуп жаткан кезде капыстан бурчта калган курма дөңгөчүнөн армандуу инсандын муңундай кыңылдаган дабыш чыгат. Алланын Элчисине болгон кусалыкты туюндурган мындай үн баарынын оозун ачырат. Азирети Пайгамбар жай басып келип дөңгөчтү сылап койор замат үнү өчүп кайра мурункусундай тымтырс болуп калат *(караңыз: Бухари, Манакыб, 25)*. Бул хадис көптөгөн баяндамачылар тарабынан айтылгандыктан, мутаватир[40] болуп эсептелет.

Вайсал Карани Азирети Пайгамбарыбызды бир көрүп, колунан кыса кармоону ниет кылып жолго чыгат. Бирок, улуу Пайгамбардын көзүнө жетпей калат. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* анын келээрин билгендиктен, залкар акын Вайсал Караниге өзүнүн куттуу чепкенин берип коюну осуят кылып:

40. Мутаватир: Бир топ сахабанын Азирети Пайгамбарыбыздан хадисти угуусу. Айтылган хадисти бул сахабалардан көптөгөн адамдар угуп, ооздон оозго өтүп, жазуу түрүнө дароо катталып бизге өзгөрүүсүз жетип келген, эч ким жалганга чыгара албаган хадис. Илимий жактан мутаватир хадистердин булагы абдан кубаттуу болуп саналат.

*"Ушул чепкенди кийип, үммөтүмө дуба кылсын!"* деген экен.

Чабарман Азирети Жусуптун көйнөгүн Мисирден алып чыккан кезде Азирети Жакып анын жытын Канан аймагында туруп сезе баштаган. Ушунчалык башкача толкундоолор менен жетип келген чабарман көйнөктү Жакып пайгамбардын көзүнө сүртүп койор замат анын көзү тирүүлүк дүйнөсүн кадимкидей көрө баштаган.

Азирети Пайгамбарыбызга таандык буюмдарды сахабалар таберик кылып алганын төмөнкү мисал дагы да бекемдеп кетет:

Фирас аттуу сахаба бар эле. Ал Пайгамбарга *(саллаллаху алейхи васаллам)* таандык кандайдыр бир буюмга эгедер болууну самап жүргөн. Күндөрдүн биринде Пайгамбардын бир табактан тамак жеп жатканын көрөт. Жанына келип оюндагысын ачык билдирген соң Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* табакты Фираска тартуу кылат. Азирети Пайгамбарыбыз эч кимдин суранычын куру кайтарбаган ак көңүл инсан болгон.

Кээ кээде Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) Фирастын үйүнө барып:

"Фирас, ошол касиеттүү табакты берчи, суусунумду бир кандырып алайын" дечү экен. Алланын сүйүктүү Пайгамбарынын колдору тийген табака зам-замдан толтуруп кангыча ичип, арткан сууга жүзүн, көзүн чайып алар эле *(Ибн Хажар, ал-Исаба, III, 202).*

* * *

Куранда баяндалган Асхабу Кахф окуясы абдан маанилүү. Анда Кытмир деген иттин кабары айтылат. Салих жана садык инсандарга кароол болуп, ар убак алардын жанында болгондуктан, Кытмирге чынчылдыктан жугуш болгон. Убагы келгенде ал дагы садыктардын тобуна кошулуп бейишке кирет. Ээсине бе-

рилгендик менен кароолчулук кылган Кытмир аттуу ит ушундай улуу даражага чыккан болсо, Алланын досторунан таалим алган чыныгы момун мусулмандын андан да жогорку даражаларга чыгаары талашсыз.

* * *

Ислам динине чейин элдер ыймансыз, ырайымсыз жосундарга баш ийип, ар кандай жаман жолдордо, тамтыгы чыккан ахлаксыз турмушта жашап келишкени баарына маалым. Чыныгы бакытты Ислам дининен тапкандан кийин Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* касиеттүү абалынан, изги жүрүм-турумунан үлгү алышкан. Алланын алдында салих деген эң шарапаттуу даражага жетишкен. Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи васаллам)* агылып турган рухий байланыш менен баралына келген муршиддер шакирттерин сукбат жана рабыта жолу менен тарбиялайт. Алланын Элчисинен бери келаткан үлгүлүү жана жугумдуу тарбия жөндөмүнө жараша муриддин көңүлүнө жана адамгерчилигине ширелет.

Маида сүрөсүнүн 35-аятында: **“Эй, момундар! Алладан корккула жана Ага** (дагы да) **жакын болуу жолун издегиле, Анын жолунда жихад кылгыла, ошондо мүмкүн** (тозоктон) **кутула аласыңар!”** деп буйрулат.

Кээ бир тафсир аалымдары, аяттагы «жол, ортомчу» деген маанини – муршиди камил деп түшүндүрүшөт. Тактап айтканда, анын таалим-тарбиясын алып, Азирети Пайгамбарыбыздын адеп-ахлагын бүт кулк мүнөзгө сиңирип алуу болуп саналат.

Бул тема боюнча кээ бир аалымдар мындайча көз караштарын билдиришет.

Имам Малик (Алла ага мээримин төксүн): “Дуба кылганда Алланын Элчисинин урматын ортого салып сурангыла!...” деп айткан.

Имам Шафи (Алла ага мээримин төксүн):

“Кандайдыр бир маселеде такалып калган учурда эки рекет хажат намазын кылат элем. Андан соң Абу Ханифанын мүрзөсүн зыярат кылар элем. Ошентип, тоскоолдуктардан арылчумун” деп баяндаган.

Имам Жазари: «Дубаңардын кабыл болушу үчүн Жараткан Аллага пайгамбарлардын жана такыба пенделердин урматына алакан жайгыла!»

Кургакчылык болуп турган кезде Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) Азирети Аббасты чакырып, бирге дуба кылышкан. Башкача айтканда, жамгырдын жаашы үчүн анын берекелүү дубасынын пайдаланган.

Ибн Жала, Мансур бин Абдуллага башынан өткөргөн окуяны мындайча баяндаган:

“Мединага келген элем. Жокчулук жондон басып, ачарчылыктын азабын тартып жаткан кез болчу. Түз эле Азирети Пайгамбарыбыздын мүрзөсүн зыярат кылууга бардым. Ага тирүү кезиндегидей эле салам бердим да: “Эй, Алланын Элчиси! Жокчулук кыйнап койду! Бүгүн сага конокко келдим...” дедим. Уйкум келгенин баамдап отуруп уктап кетиптирмин. Түшүмдө Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мага өз колу менен күлчөтай сунду. Күлчөтайдын жарымын жеген соң ойгонуп кетсем, калган жарымы колумда туруптур!”

Жалалиддин ас-Суюти Ибн Аббастан төмөнкү баяндаманы бизге айткан:

“Түшүмдө Алланын Элчисин көрүптүрмүн. Ал мага боору ооруп, мээримин төктү. Ушул окуядан кийин дароо эле момундардын энелеринин бирөөсүн зыярат кылганы барып калдым. Ал мага Алланын Элчисинин күзгүсүн көргөздү. Мен күзгүгө караган кезде өзүмдү эмес Пайгамбарымдын нурун көрдүм...”

Ушул окуядагы абалдар Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен курулган рабытанын таасын натыйжасы болуп эсептелет.

Хажы Убайдуллах Ахрар мындайча түшүндүрмө берет:

«Ыйык Курандагы: **«Эй, ыйман келтиргендер! Алла Тааладан корккула! Саадык** (ыраскөй, такыбаа) **пенделер менен бирге болгула!»** деген аяттын **«бирге болгула!»** деген буйругу туруктуу биримдикке ишарат жасайт. «Бирге болуу» буйругу ачык айтылгандыктан, бул маселе физиологиялык жана руханий болуп саналат. Физиологиялык жактан бирге болуу алардын дил маектерине чын көңүлдөн катышуу болсо, руханий жактан бирге болуу – бул алардын жүрүм-турумунан үлгү алуу дегенди түшүндүрөт» - дейт.

Андыктан Алланын сүйүктүү пенделери менен физиологиялык жактан да, руханий жактан да бирге болууга аракет кылуу зарыл. Күнүмдүк турмушта такыба пенделер менен дайыма бирге жүрүү мүмкүн болбой калышы толук мүмкүн. Бул учурда алар менен руханий өңүттөн бирге болуу үчүн «рабыта кылуу» абзел.

Чынында эле жогоруда айтылгандай, тарбиячыга болгон сүйүү жана урмат-сый ал жок жерде да өз калыбынан бузулбай турушу керек. Муршиди камилдин адеп-ахлагына болгон суктануу жана мен да ошондой болсом деген ынтызарлык дайыма көкүрөктө оттой жанып турушу керек. Мына ушул абал тасаввуф илиминде “фанаафиш-шайх[41]” деп аталат.

Муршиди камилдин Алла Таала менен пенденин ортосундагы далдалчы эмес экендигин эске түйө жүрүү зарыл. Анткени, Ислам дининде рухбандык[42] деген нерсе жок жана кабыл

41. Тасаввуфта шакирттин (мурид) руханий устатына (муршидге) сүйүү бапестеп, ага ынтызар болуусу **«фанаа фиш-шайх»** деп айтылат. Муршидке көрсөтүлгөн урмат-сыйды, адеп, сүйүүнү ал жок кезде дагы көрсөтүп, анын кулк-мүнөзү менен айкалыша алуу даражасына жетүү.

42. Үйлөнбөстөн бойдок жашоону тандап, дүйнөдөн жүз үйрүп, адамдардан алыс жашаган

кылынбайт. Исламда Христиан дининдеги күнөөдөн арылтуучу сыяктуу кишиге муктаждык жок жана андай ширкке жол берилбейт. Болгону муршид, напсинин жана жүрөктүн тарбиясын алууну самаган акыл эске жетик, дили тирүү инсандарга өзүнүн жүрүм-туруму, изги сезимдери менен үлгү боло турган гана зат. Маселен, бир жака сапарга чыгып калган кезде астыбыздагы унаа биз үчүн негизги максат эмес, жөн гана жеткирүүчү унаа катарында кабылданат, муршиди камил деле унаа сынары тарбия алууну каалаган муриддин жүрөгүнө рухий таалим-тарбия берген жана анын ички дүйнөсүн Алланын Элчисинин үлгүлүү ахлагы менен гүлдөгөн Алланын досу. Ал жерде тарбиячынын эч кандай ыйыктыгы жок. Ыйыктык Аллага гана таандык.

"Фанаафи-шайх" даражасынан дагы бир тепкич жогоруда "фанаафир-расул[43]" деген даража бар. Мында жашоонун ар бир мөөнөтүндө сүйүктүү Пайгамбарыбыздын алдында тургандай адепти сактап, ошондой ахлактуу болууга ынтызарлык деген ары татаал, ары олуттуу биримдик турат.

Абу Бакир Сыддык (Алла ага ыраазы болсун) ар дайым Алланын Элсичисин ойлоп, аны сүйүп, анын тарбиясына жана рухий демине муктаж болгондуктан, фанаа фир-расуул (Пайгамбарга өзүн арноо) деген асыл сезимди эң мыкты түрдө жашай алган.

Алланын Элчисинин руханияты көз алдынан эч кетпей койгонун, жадагалса даарат алып же жуунуп жаткан кезде да анын нурдуу элеси көзүнүн алдында туруп алганын Абу Бакир (Алла ага ыраазы болсун) өзү баяндап берген.

---

кечил монахтарга таандык жашоо мүнөзү. Христиан диниинде, ибадат менен гана алектенген мындай динаятчылардын жогорку руханий өзгөчөлүктөрүнөн улам, адамдар Кудай Таала менен адамдардын ортосунда далдалчы деп ишенишет.

43. Фанаафир-расул - Азирети Мухаммеддин (саллаллаху алейхи васаллам) куттуу сүннөтү менен жуурулуша жашоо. Ислам ааламынын жылдыздары катары эсептелген кутман сахабалар Ислам динине киргенге чейин башаламан, тунгуюк жашоодо өмүр сүрүп келишкен. Ошентсе да, алар адал жолго түшкөн сон Алланын акыркы Элчисинин (саллаллаху алейхи васаллам) аруу сезимдери менен жуурулушуу аркылуу дүйнөнүн эн жаркын адамдарына айланышкан.

Азирети Пайгамбар өмүрүнүн акыркы сааттарында анын ушунчалык абалга жетип калганын баса белгилөө үчүн:

“Бардык эшиктер жабылып, Абу Бакирдин эшиги гана ачык турсун!” деп буюрган *(Бухари, Асхабун-Наби, 3).*

Анын бул хадиси жүрөктөн жүрөккө болгон агымды таамай чагылдырып турат!

Мындай өтмө катар рухий агымдын сонунда момун пенде:

وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ

**“Кай жерде болбогула, Алла силер менен бирге[44]”**

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ

**“Биз адам баласына күрөө тамырынан да жакынбыз![45]”** деген аяттардын сырын чечүү даражасына жетип, “Фанаа филлах[46]” деген улуу таалайдын кучагына кирип кетет.

Фанаа филлах сыяктуу абстаркт абалды жашоо үчүн оболу фанаа фиш-шайх жана фанаа фир-расул сыяктуу көзгө көрүнгөн, таасын абалдарды басып өтүү зарыл. Ошондо абстракт түшүнүктөр таасын абалдардын жардамы менен толук түшүнүлөт. Маселен, илимди аалымдан, ашыктыкты ашык болгон заттан, чыгарманы уз устадан көрүүгө болот.

Алла Таала жүрөгүбүздү зикир жана сүйүү менен аруулап, ак жолуна бекем кылсын!

Оомийин!

44. Хадид сүрөсү, 4-аят.

45. Каф сүрөсү,16-аят.

46. Рухий өнүттөн Алла Таалага багыт алуу. Алланын буйрук-жарлыктарына толук жана жандил менен моюн сунуу. Алла Тааланы жан дилден сүйүп, Анын илахий сырларына сүнгүп кетүү.

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

**1.Жусуп сүрөсү кайсы себептен улам түшкөн?**

**2.Азирети Жусуптун көзүн тазалоого түрткөн жана ошончолук душмандыкка чейин жеткирген агаларынын кандай жаман сапаттары бар эле?**

**3.Кудукка ташталган соң Азирети Жусуп Аллага кантип мунажат кылган?**

**4.Зындандагы нары оор, нары тар мүмкүнчүлүктөргө карабай Азирети Жусуптун ал жердегилерге сөзү менен да, жүрүм туруму менен да чыныгы динди үгүттөөсүнөн биз кандай ибарат алышыбыз керек?**

**5.Азирети Жусуптун зындандан кутулушуна эмне себеп болду?**

**6.«Инсандын денеси кул болсо, кандай гана арзан баага сатылат...! Ал эми өз рухун жана жүрөгүн напсиге кул кылып бергендерге ким билет, сот күнүндө кандай баа бычылат?!» деген нуска кептен эмнени түшүнсөк болот?**

**7.Күнөөгө ниет кылган Зулайка Жусупту өзүнүн бөлмөсүнө киргизген соң жансыз буттан уялып, анын үстүнө кездемени жаба салган. Ушул нерседен кандай сабак алууга болот?**

**8. Азирети Жусуп агаларынын жамандыгына карабай аларга жакшылык менен мамиле кылган кезде бир туугандар абдан осол абалда калган. Жусуп пайгамбардын ак көңүл жана кичи пейил экендигин анын кайсы сөздөрү далилдеп турат?**

**9. Иникас деп эмнени айтабыз?**

**10. «Эй, ыйман келтиргендер! Алладан корккула жана Ага жакын болуу жолун издегиле, жана анын жолунда жихад кылгыла, ошондо, мүмкүн,** (тозоктон) **кутуласыңар!»** (Маида сүрөсү, 35-аят). **Аяттагы «жакын болуу жолун издегиле!»-деген буйрук кандай маанилерди туюнтат?**

**11. Христиан дининдеги «рухбандык» деген түшүнүк менен Ислам тасаввуфундагы «рабыта» деген түшүнүктүн ортосунда кандайдыр бир окшоштук барбы? Салыштырып көргүлө.**

**12. Азирети Жакып башка уулдарына караганда Азирети Жусупту ашкере катуу сүйгөн. Мунун себебин кенен түшүндүрүп бергиле?**

**13. Кызганычка себеп болбосун үчүн сүйүүдө кандай чараларды көрүү зарыл?**

**14. Эмне үчүн Кудай Таала пайгамбарларды, олуяларды жана салих досторун оор сыноолор менен сынайт?**

**15. Жусуп сүрөсүн үйрөнүүнүн жана үйрөтүүнүн пайдаларын түшүндүрүп бергиле?**

**16. Адамдын түшү канчага бөлүнөт? Алардын түрлөрүн айтып бергиле?**

**17. Азирети Жусуптун «Мени казыналардын башчылыгына кой!» деп айтышы Ислам түшүнүгүндөгү сылыктыкка жана ток пейилдикке кайчылаш келбейби? Түшүндүрүп бергиле.**

**18. Азирети Жусуптун өз бир туугандарын кечирип жибериши жана аларга ийкемдүү мамиле жасашы эм-**

**нени эске салат?**

**19. Рабытанын канча түрү бар? Кеңири маалымат бергиле.**

**20. Өлүмдү  көп эстөөнүн кандай пайдасы бар?**

### Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла

1. ....-жүрөктү жана напсини тарбиялоодо момун мусулмандарга жол башчылык кылган ыйманы бек  инсан.

2. Азирети Жусуптун баяны Курани Каримде «**...... ......» (кыссалардын эң көркөмү)** деп аталып, атайын ага арналып Жусуп сүрөсү түшүрүлгөн.

3. Учкул сөз сынары куюлушкан көркөм, мааниси нары терең, нары көсөм бул сүрө ....... ............. баян таризинде түшүрүлгөн эң алгачкы сүрө болуп саналат.

4. Ийгиликтүү орундатылган рабытанын натыйжасында пендеге Алланын ...... жана ..... каалгалары ар дайым ачык турат.

5. Ислам тасаввуфунда өлүм рабытасы – өлүмдү, кабырдагы жашоону ойлоо, элестетүү деген жакшы адат бар. Тасаввуф илиминде ал “.... ....” (өлүмдү ойлоо) деп айтылат.

### В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле

**1.** Агаларынын ашынган карөзгөйлүгүнө жана жамандыктарына карабастан Азирети  Жусуп аларды кечирип жиберет. Жусуп сүрөсүнүн 92-аятында мындай деп айтылган: «(Жусуп айтты)**: Бүгүн силерди айыптамай жок. Алла Өзү кечээр. Ал мээримдүүлөрдүн эң Мээримдүүсү»** (Жусуп сүрөсү,  92-аят).

Азирети Жусуптун бул сөзү биз үчүн айкөлдүктүн жана кечиримдүүлүктүн эң мыкты үлгүсү. **Төмөнкү версиялардын кайсынысы жамандыкка жакшы мамиле кылуунун натыйжасы болуп саналбайт?**

А. Адамдардын ортосундагы кек сактоо жана душмандык ээрип жок болот.

Б Мурдатан дос болуп жүргөн адамдардын ортосунда жамандыкка жакшылык кылуу деген эреже жараян эткен болсо ортодогу жакындык дагы да тыгыздап, сүйүү дагы да бекемделет.

В. Жамандык кылган адамга жакшылык кылуу аны андан бетер жамандыкка түртөт.

Г. Бул жерде Алла Тааланын буйругу аткарылгандыктан, биринчиден Анын ыраазылыгына жеткирет жанан кишинин көнүлүн жылытат.

**2. «........ » – бирөөгө ыргыткан ташы өзүнө тийип, өзүнүн көзүн өзү сокур кылган адамдын абалына абдан окшош» деген сүйлөмдүн башындагы бош орунга кайсы сөз туура келет?**

А. Текеберлик          Б. Ач көздүк

В. Душмандык          Г. Жалкоолук

**3.** Азирети Жусуптун кудукка ташталышы жана башка башынан өткөргөн окуялар бир эле учурда башка адамдар үчүн да оор сыноо жана сабак болгон. **Ушул нерсени эске алганда кайсы вариант жаңылыш болуп саналат?**

А. Жусуп пайгамбар душманы Зулайка менен үйлөнүүгө

мажбур болгон.

Б. Азирети Жакып көзүнүн кареги менен тең айланган жана ашкере катуу сүйгөн уулунан тирүүлөй ажырап калган.

В. Өзүнүн сулуулугу эч нерсеге арзыбаганын көргөн Жусуп *(алейхис салам)* Алла Тааладан гана жардам, пана суроо абзел экенин андаган.

Г. Жусуптун жагымдуу сый-урматы кылмышкер агалары үчүн накта ибарат болгон.

**4. Кайсы вариант рабытанын түрү эмес?**

А. Асыл рабыта

Б. Дүнүйөлүк рабыта

В. Табигый рабыта

Г. Бузуку рабыта

**5.** Кишинин руху менен жүрөгү руханий ааламга багыт алган кезде, напси жана напсиге караштуу арам пейилдин баары айбандык (акылга эмес, напсиге баш ийген) ааламга ыктай баштайт. Эгерде инсан өз напсисин тизгиндебей бош койо бере турган болсо, рух жеңилет да, дене напсинин куралына айланат. **Мына ушул жагдайдагы адамдын рухий абалы кайсы вариантта катылган?**

А. Жаман туюм-сезимдер жана арам ойлор ал адамдын ич ааламын ээлей баштайт.

Б. Жаратканды зикир кылуудан жана сукбаттан оолак болгондуктан, анын жан дүйнөсү бейпилдиктин кучагында.

В. Напсиге караганда руху алда канча кубаттуу болгондук-

тан ибадаттарынан ырахат алат.

Г. Мурдагы жаман мүнөздөрүнөн жана күнөөлөрүнөн арылат.

**6. Кайсы вариант (сабру-жамийл) сабыры бекем адамдын өзгөчөлүктөрүнө дал келбейт?**

А. Башына кандай гана балээ, кандай гана мүшкүл түшпөсүн, баарын Жараткан Алла Тааладан деп билет жана кандай гана иш болбосун жакшы акыбети кайтат деп ишенет.

Б. Башына түшкөн нерсенин баары Алладан болгондуктан, кутулууга такыр чара көрбөйт.

В. Кудай Тааланын сыноосунун оорлугун кайдыгерлик кылып жан адамга даттанбайт.

Г. Башка түшкөнгө, оор абалга кайыл болуп, Жаратканга ар дайым ыраазы жана шүгүрчүл абалда жашайт.

**7.** “(Жусуп)**: Раббим! Булар көздөгөн нерседен мага зындан дагы жакшыраак! Сен эгер мени булардын тузагынан сактап калбасаң, аларга алаксып наадандардын бири болуп калам, - деди”** *(Жусуп сүрөсү, 33-аят).*

**Пайгамбардын мына ушул дубасынан кандай натыйжа чыгарууга болот?**

А. Жараткандын кудуретине корголонуп, Анын буйруктарын эч кынтыксыз аткаруу напсинин азгырыгынан сактануунун жападан жалгыз жолу болуп саналат.

Б. Пайгамбар болсо деле Азирети Жусуп күнөө жасап коюшу мүмкүн.

В. Рухун күчтөндүргөн пенде ээн баш напсинин тизгиндеп,

жагымсыз жана күнөө иштерди жасабай калат.

Г. Напсинин азгырыгына алданып калам деп корккон бардык адамдар зынданды тандашы керек.

**8. Бунyаминди алып калуунун негизги себеби эмне эле?**

А. Бир туугандарынын ичинен Бунyаминди абдан жакшы көрөр эле.

Б. Атасы Азирети Жакыпка тезирээк жолугууну каалаган.

В.Бунyамин падышанын идишин атайылап куржунуна салып алган.

Г. Бир тууган агалары жолдо Бунyаминге жамандык кылып койт деген ойдо болгон.

**9. «Качан Жусуптун жанына киришкен кезде, инисин өзүнө тартып: -Мен сенин бир тууганыңмын. Эми алардын** (агаларыбыздын) **өтүмүштө бизге жасаган нерселерине кейибегин! - деди»** *(Жусуп сүрөсү, 69-аят).*

**Төмөнкү натыйжалардын кайсынысы ушул аяттын маанисине дал келбейт?**

А. Азирети Жусуп Бунyаминдин көңүлүн жубаткан.

Б. Агаларынын бузук ниеттери жана жаман максаттарынын эч кандай зыяны тийбей турганын түшүндүргөн.

В. Агаларынан өч алгысы келип жүргөн Бунyаминди Жусуп пайгамбар тосуп койгон.

Г. Жусуп пайгамбар бир тууган агаларынын кызганычына жана басынткан жаман жоруктарына сабыр кылууну Бунyаминге эскерткен.

**10.** Икая түрүндө эң алгач түшүрүлгөн Жусуп сүрөсү баампарасаттуу заттардын карашында ары терең, ары чебер жана ары акылман мани-маңыздарды камтыйт. Андагы Азирети Жакып, Жусуп, Рахил, бир туугандар жана Зулайка өңдүү чыныгы каармандардын ар бири инсандагы руханий өзгөчөлүктөрүн чагылдырган. **Демек, төмөнкү кайсы вариантта жаңылыштык бар?**

А. Азирети Жусуп жүрөктү чагылдырат.

Б. Азирети Жакып рухту, Рахил дене турпатты чагылдырат.

В. Жусуптун бир туугандары напсинин сезимдерин чагылдырат.

Г. Зулайка тунук акылды чагылдырат.

**11.** Жусуп сүрөсү түшүрүлгөн жылы Алланын Элчиси жана момун мусулмандар ар кандай оор сыноолорго жана мүшкүлдөргө дуушар болушкан. **Төмөндөгү сыноолордун кайсынысы бул жылда болгон эмес?**

А. Ухудда жеңилүүгө учураган мусулмандар 70 шейит беришкен.

Б. Азирети Мухаммед өмүрлүк жары Азирети Хатижадан айрылган.

В. Пайгамбарыбыздын агасы Абу Талиб көз жумган.

Г. Мушриктердин момун мусулмандарга болгон ырайымсыздыгы артып, мурункудан да катаал мамилеге өтүшкөн.

**12. Төмөнкү кайсы вариант тасаввуфчулукта муршид менен мурид ортосундагы абал иникасынын (агымынын) жолу болуп саналбайт?**

А. Муршид-тарбиячы ар дайым муриддин-тарбиялануучу-

нун жанында болот, такыр андан алыстабайт.

Б. Тарбиячы муридге назары менен карайт.

В. Тарбиячы менен таалим алуучу дил маек (сукбат) курат.

Г. Муридге тарбиячы акыл насаат жана багыт берет.

**13. Кайсы вариантта тасаввуфтук рабытанын пайдалары туура эмес берилген?**

А. Тарбиячысын-муршидин ар дайым ойлогон, жана көз алдына элестетип рабыта кылган инсан анын рухий бийик деңгээлине суктанат жана үлгү тутат.

Б. Рабыта жасаган адамдын жүрөгү рухий сезим-туюмдар менен акактай тазарып, кыраакылыгы артат.

В. Ким өзүнүн тарбиячысын - муршиди камилди рабыта кыла турган болсо, анын жакшы сапаттары жана асыл адамгерчилиги ага жугуш болот.

Г. Рабыта кылган пенде күнөө иштерден жана ширк коркунучунан биротоло кутулат.

**14.** Азирети Жусуп жиберген көйнөктү көздөрүнө сүртөр замат Жакып пайгамбардын көздөрү көрүп калган. **Мына ушул мужизага төмөнкү кайсы натыйжа дал келбейт?**

А. Азирети Жусуптун көйнөгүнүн жыты Жакып пайгамбардын көзүнө дабаа болгон.

Б. Азирети Жакып Жусупту өтө жакшы көргөндүктөн, уулунун көйнөгү ата үчүн руханий баалуулук эле.

В. Уулунун көйнөгү менен Жакып пайгамбардын көздөрүнүн көрүп калышы нерсе менен болгон рабыта (байланыш) жана

истиана түрүнө кирет.

Г. Азирети Жусуптун көйнөгүн канча күн көтөрүп жүрсө да, агалары үчүн анын эч кандай касиети жок эле.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Муршид
2. ахсанул-касас
3.Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)*
4.Истиана, Истигаса
5.тафаккури-мавт (өлүмдү эскерүү)

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 1. В | 2. В | 3.А | 4.Б | 5.А |
| 6.Б | 7.А | 8.Б | 9.В | 10.Г |
| 11.Г | 12.А | 13.Г | 14.А | |







Азирети Жусуп (алейхиссалам)

**Чечендиги менен көңүлдөрдү эргиткен Хатибул-Анбия**

# АЗИРЕТИ ШУАЙБ
## (алейхис салам)

Риваяттарда Азирети Шуайбдын Ибрахим пайгамбардын же Салих пайгамбардын укумунан чыккандыгы айтылып келет.

Шуайб *(алейхис салам)* эне жагынан Лут пайгамбардын кызына барып такалат. Ошондой эле Айуб пайгамбардын бөлөсү, Муса пайгамбардын кайнатасы болгон.

Азирети Шуайб бийик тоолуу, чер токойлуу, даркан талааларды камтыган Мадян жана Айка деген эки кошуна өлкөгө пайгамбар болуп жөнөтүлгөн. Ал Мадян элинин нарктуу бүлөсүндө туулуп, ошол элдин арасында эр жетет. Эл жолдон тайып, бузулуп бараткандыктан, алардын кесепетинен сактануу үчүн башка аймакка көчүп тынч жана пакиза турмуш кечирет. Ал кез-кезде эл аралап ахлактуулугу жана калыстыгы менен калкка үлгү болуп, акылга бай насааттарды айтып элди жакшылыкка чакырган.

Азирети Шуайб *(алейхис салам)* такай намаз окуп, пенденин акы-укугуна кылдат мамиле кылар эле. Айрыкча, тараза же өлчөөчү каражат менен бир нерсени тарткан учурда, бирөөнүн акысы бирөөгө өтүп кетпесин үчүн так болгонго жан үрөгөн. Бул изги сапатты жалгыз өзү жашабастан чөйрөсүн дагы адилет-

түүлүккө чакырып, талаштуу маселелерде ортого түшүп, калыстыгы менен жабыр тарткандарга көмөк көрсөтүп өткөн.

Бул эки коом Алланын каргышына дуушар болуп талкалангандан кийин, өзүнө ыйман келтирген инсандарды ээрчитип Меккеге жайгашат да, өмүрүнүн сонуна чейин ыйык аймакта жашаган. Көзү өткөндөн соң сөөгү ыйык Каабадагы "Алтын Булактын" түбүнө “Хатимге” коюлган.

## Мадян эли

Мадян – Акаба булунунан  Хумус талааларына чейин созулган аймак. “Мадян” деген аталыш ошол жерде жашап өткөн бир уруу элге таандык ысым болгон.

Мадян эли Кудай алдындагы кулчулугун унутуп, бузуку жолго түшүп, буттарга жана айкелдерге табына баштайт. Шаар тогуз жолдун тоомунда болгондуктан, калк соода-сатык менен алектенер эле. Эл арасында алдамчылык, куулук шумдук тамырлап, жадагалса өнөргө айланган. Маселен, алар бир нерсе саткан учурда айла-амал колдонуп аз салмакты көп көрсөтсө, аларман көз бойомочулук кылып акчаны кемитип төлөп койчу экен. Соода кылууга маш болуп калгандыктан, буюм алуу үчүн башка, сатуу үчүн башка таразаны колдонушар эле. Жолдон өткөн кербендердерге жөнсүз салык салып же каракчылык менен дүнүйө топтошкон. Айтор, коркутуу-үркүтүү жана талап тоноо демейдеги иш катары сиңип калган. Айрыкча, жат элден келген колдоор кожосу жок бей бечаралардын мүлкүн зордук менен тартып алуу өнөкөткө айланган. Адилетсиздиктин айынан эл ичинде да чыр-чатактар тынымсыз болуп турган. Маселени кан төкпөстөн жайгаруу мүмкүн эмес болуп калган. Алланын сансыз нематтарына шүгүр кылуу деген жоголуп, мурунку коомдор сыяктуу баары тегиз кесир сүйлөп, Кудай Тааланын каарын келтиргидей жагымсыз иштер оожалган. Жалпылап айтканда,

Мадян элинин ишеними бутпарастык, иши сода-сатык, алдамчылык, айлакерлик, эң жакшы өздөштүргөн кесиби болсо кызыл кулактык жана талоончулук эле.

Мадян эли диний, саясий, экономикалык жана моралдык жактан оор кризиске кептелген.

Алар ушундай жаман жолду жолдоп, алсыздарды кордоп жашап турган учурда Алла Таала аларга Азирети Шуайбды пайгамбар кылып жөнөтөт. Шуайб *(алейхис салам)* аларга ыйманды насаат кылып, Жаратkандын буйруктары жана арам иштерге тыю салынгандыгы тууралуу кенен маалымат берет. Кайсы жерге барбасын, кимге жолукпасын ишенимде Ага шерик кошпоону жана жалгыз гана Аллага ибадат кылууну, соода-сатыкта таразаны так тартууну, алдамчылык кылбоону, акырет күнүнө толук ишенүүнү жана жер жүзүндө бузукулук кылбай, ынтымакта жашоону эскертет. Кудурети чексиз Алланын азабынын катуулугун, нематтарынын сансыздыгын эске салат.

**“Мадян коомуна өз туугандары Шуайбды** (пайгамбар кылдык) **. Ал айтты: “Эй, коомум, Аллага гана сыйынгыла! Силердин Андан өзгө бир да Кудайыңар жок. Өлчөмдү жана салмакты таразадан кемитпегиле! Мен силерди жакшылыкта** (молчулукта-токчулукта) **көрүп турамын. Бирок, мен силер үчүн кыямат күнүнүн ороп алуучу оор азабынан коркомун”** *(Худ сүрөсү, 84-аят)*.

**«Мадян элине алардын тууганы Шуайбды** (пайгамбар кылып) **жибердик. Ал: “Эй, элим! Аллага** (гана) **ибадат кылгыла! Силердин Андан башка кудайыңар жок! Силерге Эгеңерден ачык белги түштү” – деди. Таразаны жана өлчөмдү толук сактагыла[47], адамдардын[48] нерсе-**

47. Таразадан жана өлчөп саткан кезиңерде кардарларыңарды алдабагыла. Арам жол менен байлык топтобогула

48. Акысын, мүлкүн акчасын…

**лерине зыян кылбагыла, жерде, ал түзөлгөн соң, бузукулук жасабагыла. Эгер ыймандуу болсоңор, бул – силер үчүн жакшы".**

**"Аллага ыйман келтиргендерди коркутуп, Алла жолун тосуп, аны** (динди) **бурмалоо үчүн бардык жолдордо олтурбагыла[49]! Эстегиле: Силердин аз кезиңерде** (Алла) **көбөйттү жана бузукулардын акыбети кандай болгонун карагыла"** *(Араф сүрөсү, 85-86-аяттар).*

**"Эй, коомум! Аллага кулчулук кылгыла жана акырет күнүнөн үмүт кылгыла!** (да ал жерде өзүңөргө пайда бере турган амалдарды аткаргыла!)" *(Анкабут сүрөсү, 36-аят).*

Башта айтылып кеткендей, Азирети Шуайбдын коому соода-сатыкта өз кызыкчылыгы үчүн алдамчылык кылып, айла-амал колдонушкан. Шуайб *(алейхис салам)* алардын бул кылыгын тыю үчүн болгон күчүн жумшап, Кудай Тааланын буйруктарын түшүндүргөн. Эгерде бул жолдон кайтпай, тообо кылбай турган болушса, берилген нематтардын бардыгы кайра алынарын дагы эскерткен. Алла Таала бул коомго эсеп жеткис нематтарды ыроологон эле. Таразадан алдоого, айлакерлик кылууга, кемитүүгө жана талап-тоноочулукка эч кандай себеп жок эле.

Бир бурулуш болор деген ниет менен Шуайб пайгамбар соода-сатыктын негиздерин, өлчөмдүн тактыгын сактоону жана тийиштүү кирешеге ыраазы болууну белгилейт. Анткени, адилет соода-сатыкта жана адал кирешеде иштин туруктуулугу бар, ал эми, Жараткандын даргөйүндө адамдардын акы-укугун сактады деген чоң мартаба жатат.

**"Эгер ыйманыңар бар болсо, Алланын үлүш эткени** (мыйзам ченемдүү киреше) **силер үчүн дагы да пайдалуу.**

49. 1) эл өтчү жолдо олтуруп алып, мечиттерге өткөн мусулмандардын үстүнөн күлбөгүлө;
2) Алланын туура жолунда бараткан мусулман адамдарды азгырып, адаштырып, күнөө кылуучу жолдорго салууга далалат кылбагыла

**Мен силердин үстүңөрдө** (ар бир катанарды ондоочу) **кароолчу эмесмин”** *(Худ сүрөсү, 86-аят).*

Башкача айтканда, күнөөңөр үчүн силерди жазалабаймын жана кесирлигиңер себептүү нематтардын колдон кетишине жолто боло албаймын. Менин милдетим – мага буйрулганды дал өзүндөй кылып жеткирүү.

Коомду төмөнкү беш негизги маселеге үгүттөгөндүгүн жогорудагы аяттан баамдоого болот:

1. Тавхид ишенимин кабылдоого жана Аллага гана ибадат кылууга.

2. Өзүнүн пайгамбарлыгын таанууга.

3. Тараза тартууда тактыкка, туура өлчөөгө, адилеттүү болууга жана куулук кылбоого.

4. Адам укуктарын коргоого. Зомбулук менен талап тоноо, уурулук, пара алуу жана каракчылык сыяктуу коомдун бейпилдигин бүлгүнгө учураткан көрүнөө жана көмүскө кылмыштарды токтотууга.

5. Диний жана дүнүйөлүк иштерде бузукулук кылбоого, тополоң чыгарбоого.

Бул негиздерди эске алып Шуайб пайгамбар: “Алла Тааланын буйруктарына таазим кылууга, жаратылган макулуктарга мээрбандыкка жана сүйүүгө” даават кылган деп тыянак чыгарууга болот.

Азирети Шуайбдын чакырыгы көптөгөн адамдарга оң таасирин тийгизет. Топ-топ болуп келишип, анын акыл-насааттарын угушуп, пайгамбарга ыйман келтирип жана анын айткандарын аткарып жатышты. Эл ичинде ага ыйман келтирбегендер да көп эле. Пайгамбардын мындай иш-аракеттери жана жаңы эрежелер дили бузук адамдардын тынчын алып, түйшөлтүп койот. Анткени, алар мыйзамдуу кирешеге канааттанышчу эмес.

"Мындай киреше менен эч ким байый албайт!" деп, бири-бирин адилетсиздикке тукурушар эле. Чындык үчүн чыркырап чуркаган пайгамбарга:

**"..... Эй, Шуайб! Ата-бабаларыбыз сыйынып келе жаткан буттарды таштоо керектигин, өз мал-мүлкүбүздү кантип иштетүүнү сага окуп жаткан намазың буйрудубу? Чындыгында сен абдан ак көңүл, боорукер, рашид кишисиң! " дешти** *(Худ сүрөсү, 87-аят).*

Алар бул жерде намаз деген сөз менен динди максат кылышкан. Кайсыл гана дин болбосун, анын эң камтылуу жана эң чоң ибадаты намаз болуп саналат. Намаз акыйкат диндердин эн белгиси болгон.

«(Шуайб:) **"Эй, калкым! Айткылачы, эгер мен Эгем тарабынан ачык далилдер үстүндө болсом[50], анан** (Алла) **Өз алдынан жакшы ырыскыларды жиберип жатса, мен силерге каршы чыгып, силерди тыйып жаткан нерсени өзүм жасоону каалабаймын. Мен алымдын жетишинче түзөтүүнү гана каалаймын. Менин ийгилигим – Аллага гана таандык. Ага тобокел кылдым жана Ага гана моюн сунамын»"** *(Худ сүрөсү, 88-аят).*

Шуайб пайгамбар оор түйшүктөргө, коркутууларга карабай элди туура жолго үгүттөй берет. Анын акактай тунук акыл-насааттары алардын напсисине оор келгендиктен, өчөштүк менен күн сайын жамандык ишти арттыра башташат. Шуайб пайгамбар нарктуу уруудан болгондуктан, ага жамандык кылуудан айбыгышкан менен ыйманга келип туура жолду тандаган бейбечараларды четке тартып динден чыгарышат. Мындай жорукту токтотууга эскертүү берилет:

**«Аллага ыйман келтиргендерди коркутуп, Алла**

50. Четке кагууга мүмкүн болбогон, Алла тарабынан түшүрүлгөн далилдерим боло туруп.

**жолун тосуп, аны** (динди) **бурмалоо үчүн баардык жолдордо олтурбагыла! Эстегиле: Силердин аз кезиңерде** (Алла) **көбөйттү жана бузукулардын акыбети кандай болгонун карагыла»** *(Араф сүрөсү, 86-аят).*

Азирети Шуайб кайратынан жазбай өз милдетин так аткара берет. Ибрахимге *(алейхис салам)* түшүрүлгөн Ханиф дининин өкүмдөрү мене иш кылат. Анын пайгамбарлыгы күн өткөн сайын чар тарапка жайылып алыскы Дамаскка чейин угулат. “Алла” деп дили самаган, Алла үчүн бүт нерсеге кайыл заттар пайгамбарды көрүү үчүн Мадян тарапка агылып келе башташат. Ак дин үчүн жол карытып келе жаткандар менен Азирети Шуайбдын жолугушуусуна күбө болуп, аны менен сыймыктануу үчүн жергиликтүү момун мусулмандар шаардын кире беришине чыгышат. Каапыр калк жолугушууну болтурбоо, жергиликтүү момундарды тосуу үчүн кыянатты жасоого далалаттанып көрүшөт. Алардын бул жоругу шайтанга азгырылгандыктын белгиси эле. Анткени, шайтан Алла Тааланын даргөйүнөн куулганда мындай деген:

**«... Мени кууп жибергениң[51] үчүн мен да аларга[52] каршы Сенин туура жолуңда олтуруп аламын. Анан аларга алды-артынан, оң жана сол тарабынан келемин да** (адаштырамын)**, мына ошондо алардын көбүн** (Сага) **шүгүр кылуучулардын арасынан таппайсың! ....»** *(Худ сүрөсү, 16-17-аят).*

Шуайб *(алейхис салам)* буга да карабай төмөнкү жагдайларда аларды тосот:

1. Жолдорду тосуп, алсыз момундарды коркутуп-үркүтүүнү жана кыйноолорду токтоткула!

51. Бейиштен

52. Адамдарга

2. Алла Таалага ыйман келтирүүнү каалаган инсандарга тоскоол болбогула!

3. Момундарды жана ыйманга жаңыдан кадам таштагандарды шектенүүгө, түртпөгүлө жана шайтандай болуп азгырбагыла!

## Акыркы эскертүүлөр

Жараткан берген пайгамбарлык кайраттан тайбастан элди туура жолго чакыра берет. Ошентсе да пенде эмеспи, алардын чектен чыккан жоруктарына кээде капа болот. Сабырдуулукту камчы кылып, наадандарды кайдыгерликтен ойготуу үчүн күндүр-түндүр Алла жолунда кызмат кылат.

**"Эй, коомум! Эсиңерде болсун, мага карата жасаган душмандыгыңар себептүү Нух коомунун же Худ коомунун, же болбосо Салих коомунун башына келген сыңары, башыңарды балээге салбасын! Канткен менен** (талкаланган) **Лут коому силерден көп узакта эмес"** *(Худ сүрөсү, 89-аят).*

Башкача айтканда, Лут коому жакынкы эле өткөн убакта жок кылынган. Тарыхтагы кыйроого дуушар болгон элдердин эң жакыны ошолор. Каапырлыкта да, адашууда да, чектен чыгууда да алар менен силердин ортоңордо айырма деле калган жок. Бузулуп жок болгон элдерден сабак алышыңар керек!

**«Эгеңерден кечирим сурагыла. Ага тообо кылгыла. Чындыгында, менин Эгем абдан Мээримдүү, өзгөчө Сүйүүчү!" – деп айтты»** *(Худ сүрөсү, 90-аят).*

Элди жетелеген аттуу-баштуу бутпарастар Азирети Шуайбдын мындай сунушуна ыраазы болушкан жок. Алар:

**"Эй Шуайб! Айткан сөздөрүңдүн көбүнө түшүнбөдүк. Чынында биз сени арабызда** (келжиреген) **алсыз деп**

**билебиз! Уруун эле болбогондо, сени** (эчак) **ташбаранга алып өлтүрмөкпүз» -дешти"** *(Худ сүрөсү, 91-аят).*

**"Эй, элим! Силерге Алладан да туугандарым кадырлуубу? Алланы артынарга таштап жатасынар. Албетте, Эгем эмне кылып жатканынарды билип, ороп алуучу!»** *(Худ сүрөсү, 92-аят).*

Акырында аларга насааттан да, эскертүүдөн да майнап чыкпачудай абалга жетет. Алардын онолушуна көзү жетпей, калган ишти Жараткан Аллага тапшырат. Эч болбосо коркуу сезими пайда болуп калар деп, Алланын азабын дагы бир ирет эскертип өтөт:

**«Эгерде силерден бир тайпа Мен жиберген нерсеге[53] ишенсе жана дагы бир тайпа ишенбесе, Алла биздин ортобузда өкүм кылганга чейин ага сабыр кылгыла. Ал[54] – өкүм чыгаруучулардын эн Мыктысы!»** *(Араф сүрөсү, 87-аят).*

Пайгамбардын эскертүүсүнө чычалаган каапырлар аны жалганчы дей башташат. Акырында арданып кетиштиби, айтор, пайгамбарды баш кылып ага ыйман келтирген адамдардын баарын Мадян аймагынан кууп чыгабыз таризинде эскертүү беришет. Бутпарас эл чекесин чымын чакпай пайгамбар баш болгон мусулмандар менен чогуу жашоодон кооптонуп алышат:

**"Коомдун аттуу-баштуу текеберлери айтышты: «-Эй, Шуайб! Сени** (баш кылып) **жана сага ыйман келтиргендерди элден чыгарабыз, же** (биздин) **динге кайтасын!»** (Шуайб)**: -Биз каалабасак дагыбы?" - деди"** *(Араф, 88)* жана буларды кошумчалады:

**"Эгер Алла бизди ошол дининерден куткаргандан кийин ага кайра кайтсак, жалганчы болуп Аллага чык-**

53. Куранга
54. Алла Таала

**кынчылык кылган болобуз. Эгебиз Алланын каалоосун айтпаганда силердин диниңерге кайтуу биз үчүн жакшы жышаан эмес. Эгебиз бүт нерсени илими менен курчаган. Биз жалгыз гана Аллага таянабыз. Оо, Рабби! Биз менен коомчулуктун ортосуна адилеттүү өкүмүңдү чыгар! Өкүм чыгаргандардын эң мыктысы Сенсиң!”** *(Араф сүрөсү, 89-аят).*

Бул аятта Шуайб *(алейхис салам)* мушрик коомчулуктун динге кайтуу сунушун четке какканы менен Жаратқандын каалоосуна моюн сунуларын кыйытып кеткен. Анын мындай көз карашы Алланын эркине чын дилден берилгендигин айгинелеп турат. Анткени, пайгамбарлар жана алардын мураскерлери саналган олуялар Алла Тааланын азабынан жана Анын даргөйүндөгү кырдаалдардын  кокус өзгөрүп кетишинен такай коркушат.

Шуайб пайгамбар мына ушул себептен «Алланын динин таанып, силердин диниңерге кайтуу акылга сыйбаган нерсе. Алла Таала бизди жок кылууну каалаган болсо, колубуздан эч нерсе келбейт. Анткени бардык нерсе, бардык иштер Анын эркинде, Анын каалоосу менен ишке ашат. Ал  кааласа моюн сунгандыгы үчүн бирөөлөрдү бактылуулукка жеткирет, кааласа күнөөсү үчүн бирөөлөрдү жазага тумчуктурат» деген маанини туюнткан.

Алдамчылык жана бутпарастык үчүн акыйкат динди даршан кылган пайгамбарга акырына чейин каршы турушкан. Өздөрү каапыр болгону аз келгенсип, ак динди жаңыдан гана кабылдап жаткан момундарды жолдон азгырууга болгон күчтү жумшашкан. Наадан коом оозго келгенди оттоп Шуайб  *(алейхис салам)* пайгамбарды жамандап, аларды ынандырууга, бутпарас бойдон калууга жан далбас урушкан.

**“Коомдун аттуу-баштуу каапырлары минтип айтышты: «Эгерде Шуайбга эле баш ийсеңер,  силер сөзсүз түрдө зыянга учурайсыңар”** *(Араф сүрөсү, 90-аят).*

## Жогортон келген ач айкырык

Акырында Шуайб пайгамбар алардын туңгуюкка кептелип калганына жана андан чыгара албасына көзү жеткен соң мындай деди:

**“Эй, коомум!** (Андай болсо) **колуңардан келгенин жасагыла! Мен да көрсөтөм! Шерменде чыгара турган азаптын кимге келгенин жана кимдин жалганчы экенин жакында көрөсүңөр! Күткүлө, мен да** (аны) **силер менен бирге күтөмүн”** *(Худ сүрөсү, 93-аят).*

“(Анан) **Биздин буйрук келген соң Шуайбды жана ага ыйман келтиргендерди** (Өз) **ырайымыбыз менен куткардык. Заалимдарди коркунучтуу кыйкырык каптаганда, турган жеринде тизелеген бойдон отуруп калышты”** *(Худ сүрөсү, 94-аят).*

**“Анан аларды коркунучтуу зилзала алып, турган жерде сулап калышты”** *(Араф сүрөсү, 91-аят).*

**“Шуайбды жалганчыга чыгарган кишилер куду ал жерде жашабагандай болуп калышты.** (Ооба!) **Шуайбды жалганчыга чыгаргандардын дал өздөрү зыянга учурады”** *(Араф сүрөсү, 92-аят).*

Ошентип, Мадян калкы бузукулук, айла-амал колдонуу, адилетсиздик, Аллага жана Анын пайгамбарына ыйман келтирбөө сыяктуу оор күнөөлөрүнүн жазасын алышты. Ансыз деле мындай жаза заалимдер үчүн турган сөз эмеспи. Андайларга боор ооруунун кереги да жок:

**«Алардан жүз буруп: “Эй, элим! Чындыгында, Эгемдин баянын силерге жеткиздим, силерге насаат кылдым. Каапыр журт үчүн эмнеге кайгырмак элем?” – деди»** *(Араф сүрөсү, 93-аят).*

**«Алар жерде эч качан алар жашабагандай** (тыптыйпыл кылдык)**. Эсиңерде болсун: Самуд эли ырайымдан**[55] **оолак калгандай эле, Мадян эли да ырайымдан четте калды»** *(Худ сүрөсү, 95-аят)*.

Самуд коому сыңары Азирети Шуайбдын коому да насаат уккулары келбей, тоң моюндук кылгандыгы үчүн коркунучтуу ач айкырык жана күркүрөгөн азаптуу дабыш менен кыйратылган эле. Аталган эки коомго берилген жазалардын окшоштугу ахлаксыздык жагынан да окшош экендигин кабарлап турат. Ал эле эмес, Жаратkandын каарына калгандыгы жагын эске алганда Мадян коомуна да, Самуд коомуна да окшош маанидеги каргыш дуба айтылгандыгы маалым.

Самуд коомун астынан, Мадян калкын болсо жогортон келген ач айкырык талкалап кеткен. Пайгамбарлардын акылга бай насааттарына, эскертүүлөрүнө, жадагалса, ажайып мужизаларга да карабай Алла Тааланын мээриминен өздөрү алыстап, ачуу азапты түбөлүккө энчилеп алышкан.

## Айканын калкы

Калың токойлуу жер ошол элдин тилинде "Айка" деп аталат экен. Бул болсо Кызыл деңизден Мадян аймагына чейин созулган аймак болуп эсептелет. Андагы жергиликтүү калк айкалык же болбосо Айканын калкы деп аталат.

Шуайб *(алейхис салам)* ар кайсы тарабы Жараткандын кооз табияты менен курчалган, байлыгы ашынган, бирок тавхидден жана туура жолдон тайган Айканын элине да Ак жолдун жарчысы болуп жөнөтүлгөн эле.

Азирети Шуайбды жалганчыга чыгарган алардын абалын

55. Алланын ырайымынан

Алла Таала мындайча белгилейт:

**“Айканын эли да пайгамбарларды жалганга чыгарышты”** *(Шуара сүрөсү, 176-аят).*

**“Чынында Айканын эли заалим** (адамдар) **эле»** *(Хижр сүрөсү,78-аят).*

**“Шуайб аларга** (мындай) **деген эле:** (Алланын каарынан) **коркпойсуңарбы?!”** *(Шуара сүрөсү, 177-аят).*

**“Ырасында, мен силерге жөнөтүлгөн ишенимдүү элчимин”** *(Шуара сүрөсү, 178-аят).*

**“Эми Алладан коркуп, мага** (акыл-насааттарыма) **моюн сунгула!”** *(Шуара сүрөсү, 179-аят).*

**“Бул** (кызматым) **үчүн мени силерден эч кандай акы талап кылбаймын. Менин акымды жалгыз гана ааламдардын Ээси кайтарат”** *(Шуара сүрөсү, 180-аят).*

Алла Тааланын элчилери ар дайым калктын алдына эки сыпат менен чыгышкан.

1. Кылган үгүт-насаат үчүн адамдардан эч кандай акы жана кызыкчылык талап кылышкан эмес, үзүр менен сооптун Алла Таалага таандык экендигин билдиришкен.

2.Бардыгына изги адеп-ахлак менен өрнөк болушкан. Алардын сөздөрү менен жашоолору бири бирине айкалышып турган.

Ушул эки сыпатка Ясин сүрөсүндө да басым жасалат. Хабиби Нажжар өз элине туура жолду көрсөтүү үчүн келгендер тууралуу:

«Эй, айылдык туугандар! Булар бирөөдөн бир нерсе талап кылып жатышабы? Туура жолдо болуп, силерден эч нерсе талап кылып жатпаса, туура жол менен эле баратышса, демек буларга моюн сунгула..!!» деп аларды эстүүлүккө чакырган эле.

Андан тышкары Азирети Шуайб Айканын элине буларды на-

саат кылды:

**“Так өлчөгүлө,** (адамдардын акысын) **кемитпегиле!”** *(Шуара сүрөсү, 181-аят).*

**“Туура тараза менен тарткыла!”** *(Шуара сүрөсү, 182-аят).*

**“Адамдардын акысын кемитпегиле! Жер жүзүндө бузукулук кылбагыла жана башаламандык чыгарбагыла!”** *(Шуара сүрөсү, 183-аят).*

**“Силерди жана мурунку муундарды жараткан Алладан корккула!”** *(Шуара сүрөсү, 184-аят).*

**“Алар мындай деп айтышты: “-Сен, албетте, акылдан азгандардансың!”** *(Шуара сүрөсү,185-аят).*

**«Сен биз кейиптүү эле бир адамсың. Анын үстүнө биз сени жалганчы деп ойлойбуз!»** *(Шуара сүрөсү, 186-аят).*

**“Эгер ошондой эле чынчыл болсоң, кана асмандан жапырт** (азап) **жаадырып жиберчи!”** *(Шуара сүрөсү, 187-аят).*

## Көктөн келген азап, куйкалаган алоолор

Тайманып ийменбестен азапты талап кылган коомго: **“... Раббим бүт кылыгыңарды эң сонун билип турат, - деди”** *(Шуара сүрөсү, 188-аят).*

Мына ушундан кийин Шуайб пайгамбар Жаратканга жалбарып, алар талап кылган апаатты жөнөтүүнү суранды.

Аңгыча ысык шамал жүрө баштады. Көк түстөгү чымындар көбөйгөндөн көбөйүп, Айканын калкын бүт каптап жүдөтүп жиберди. Абанын басымы жана күндүн ысыгы күчөгөндөн күчөй берди. Барча адам агын суулардын жээгине жана бак-дарактардын көлөкөсүнө толуп кетишти. Ошентсе да, бул апаатка эч кан-

дай чара таба албай коюшту.

Аптап ысыгандан ысып, көлөкө жер үп тартып, дем кысыла баштады. Мына ушундай көз катыган кезде Жабраил периште шаардын сыртына бир булутту каалгытып койду. Муну көргөн калк, жамгыр жаап жиберсе ажеп эмес, эч болбосо салкыныраак болсо керек деген ойдо жапырт булуттун астына жөнөштү. Алардын бардыгы булуттун астына топтолгон кезде кайыптан:

“Эй, Айканын калкы! Пайгамбарынарды жалганчыга чыгардынар, такыр келбейт деп ойлогон азаптын даамын мына эми татып көргүлө! Мандайына барып, беш бүгүлүп, сажда кылып сыйынган буттарынарга да айткыла, күч-кудурети болсо, силерди куткарып алсын!..” деген айбаттуу үн келди.

Ошол ошол болду, салкын жай деп үмүт кылган булуттан алоолонгон от жалын түшө баштады. Натыйжада, каапырларга таандык бүт нерсе күлгө айланды. Жадагалса, дарактары да, таштары да...

**“Ошентип, аны** (Шуайбды) **жалганчы аташкан соң аларды “саябан” күнүнүн азабы кармады. Чындыгында ал коркунучтуу күндүн апааты эле”** *(Шуара сүрөсү, 189-аят).*

**“Албетте, мында** (Шуайб жана анын коому жөнүндөгү икаяда) **таасын ибарат бар. Бирок, алардын көпчүлүгү ыйман келтирген эмес эле”** *(Шуара сүрөсү, 190-аят).*

**“Шек күмөнсүз, Раббиндин Өзү** (каапырларга) **Кудуреттүү,** (момундарга) **Мээримдүү”** *(Шуара сүрөсү, 191-аят).*

Ошентип, Азирети Шуайбдын пайгамбарлыгын төгүндөгөн бутпарас Мадян эли Жабраил периштенин ач айкырыгы жана зилзаласы менен, Айка калкы болсо көлөкө деп корголонгон булуттан жааган алоо жалын менен өчүп, жок болуп кетишти.

## Апааттан кийин

Каапыр коом жер жүзүнөн өчкөн соң Азирети Шуайб пайгамбар Мадян аймагына барып отурукташты. Ал жерде үйлөнүп, эки кыздын атасы болду.

Ал өтө чечен, сөзгө чебер болгондуктан, суралган суроолорго адамды толук ынандыра турган жоопторду берген. Көркөм сөз өнөрүн мыкты өздөштүргөндүктөн, Шуайб пайгамбарга *(алейхис салам)* "Хатибул-Анбия" - Пайгамбарлардын ак таңдайы деген лакап берилген.

Жаратканды сүйүп, Андан корккону үчүн көз жашын кургатпай ыйлай бериши Шуайбдын артыкча өзгөчөлүгү эле. Жашы илгерилеген сайын алдан тайып, көзүнүн курчу кетип, акырында көзү көрбөй калат. Буга өзүнүн көп ыйлашы да себеп болгон. Жараткан анын көзүн кайра мурунку абалына келтирип:

-Эй, Шуайб! Сага эмне болду, эмне ыйлап жатасың? Бейиш арзуусунан уламбы же тозок отунан коркуп ыйлап жатасыңбы? - деп, вахий аркылуу суроо салат. Анда Шуайб *(алейхис салам)*:

-Раббим! Муну сен менден да жакшы билесиң. Бейиш арзуусу да эмес, тозок отунан коркуу да эмес. Болгону, жүрөгүмө Сенин сүйүүңдү бапестей албай каламбы, Сенин нур жамалыңды көрбөй каламбы деген гана коркунуч. Акыретке барганда Сага жана Сенин көз жоосун алган нур жамылыңды көрүү таалайына жетише алсам, кыпындай да арманым болбос эле, -дейт.

Кудай Таала:

-Сөзүңдүн туруктуулугуна караганда жамалымды көрүү бакытың кут болсун, эй, Шуайб! Ушул себептен жарчым Муса бин Имранды сенин кызматыңа жөнөтөм! -деп сөзүн бүтүрөт.

Жараткан Аллага жакын заттардын ал абалы мына ушундай болот. Алар бүт нерседен оболу Алла Тааланын ыраазычылы-

гын алууну арзуу кылышкан. Кийинки кезекте элдин ыраазычылыгын табабыз деп ак эткенден так этишкен. Аллага болгон ашыктык  киши жүрөгүн ушундай чырмагандыктан, алар бул дүйнөнүн да, тиги дүйнөнүн да ырыскы-нематтарына жана жыргалчылыктарына кызыгып коюшкан эмес.

Алла Таала пайгамбарларды адамзатты кайдыгерликтин сазынан тартып алсын, көөдөн көзүн ачсын, асыл адамгерчиликти кулк мүнөзгө ширетсин жана чын ыкластан Жаратканга ибадат кылууну, ыйманды жүрөккө толтурууну үйрөтсүн, ак жол баштасын деп жөнөтүп турган.

Көөдөн көзүнүн ачылышын каалаган пенделер тарбия алууну жана туура багытты табууну көздөп, Кудай Тааланын жолунда алгалоо үчүн өмүр сарпташат. Бирок, ушул нерсени каалабай күнөө жолунда өжөрлөнгөндөр, текеберлелер, пайгамбарлардын акыл-насааттарын уккусу келбегендер жана ар тараптуу жаркын инсан болууга дилгирленбеген көр пенделер туңгуюктун  кою терендигине сүңгүп, бүткөн бою жана ич ааламы күнөө жыттанып кала  берет. Кайда барып, эмнеге корголоноорун билбей аянычтуу абалга түшүшөт. Шуайб  пайгамбар алардын аянычтуу абалына баш чайкап мындай деген:

**«Эй, элим! Чындыгында, Эгемдин баянын силерге жеткиздим, силерге насаат кылдым. Каапыр журт үчүн эмнеге кайгырмак элем?” ....»** *(Араф сүрөсү, 93-аят).*

Ага дубай салам болсун!..

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

**1. Мадян эли өздөрүнүн жергесине келип калган чоочун адамдарга жана соодагерлерге кандай мамиле жасашкан?**

**2. Шуайб пайгамбар жашоосунун акыркы мөөнөттөрүн кайсы чөлкөмдө өткөргөн?**

**3. Шуайб** *(алейхис салам)* **Мадян калкынын кайсы кылык-жоругунан улам: «Эй, коомум! Аллага кулчулук кылгыла жана акырет күнүнөн үмүткөр болгула!»** (Анкабут сүрөсү, 36-аят) **деген?**

**4. Азирети Шуайбга ишенбеген мадяндыктар эмне себептен ыйман келтирген адамдарды коркутуп-үркүтүп, туура жолдон адаштырууга аракет жасашкан?**

**5. Мадян калкы кайсы себептерден улам Кудай Тааланын каарына калып, жер менен жексен болгон?**

**6. Самуд коому менен Мадян коомунуна келген апааттарды салыштыргыла.**

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Көркөм сөз өнөрүн мыкты өздөштүргөндүктөн, Шуайб пайгамбарга *(алейхис салам)* ..... ...... деген лакап берилген.

2. Жаратканды сүйүп, Андан корккону үчүн көз жашын кургатпай .... бериши Шуайбтын артыкча өзгөчөлүгү эле. Жашы илгерилеген сайын алдан тайып, көзүнүн курчу кетип, акырында ....... ...... калат.

3. Каапыр коом жер жүзүнөн өчкөн соң Азирети Шуайб

пайгамбар ..... ........ барып отурукташты. Ал жерде үйлөнүп, ... ...... атасы болду.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. “Эй, коомум! Эсиңерде болсун, мага карата жасаган душмандыгыңар себептүү Нух коомунун же Худ коомунун, же болбосо Салих коомунун башына келген сыңары, башыңарды балээге салбасын! Канткен менен** (талкаланган) **Лут коому силерден көп узакта эмес”** (Худ сүрөсү, 89-аят).

**- Шуайб пайгамбардын ушул эскертүүсүнөн кандай тыянак чыгарууга болбойт?**

А. Мадян калкы Лут коомунун урук-тукумунан келген эл болгон.

Б. Мадян эли каапырлык жагынан болобу, бузукулук жагынан болобу, айтор, жогоруда аты аталган коомдордон калышкан эмес.

В. Мадяндыктар эч болбосо, Кудайдын каарына калып кыргынга учураган Лут коомунан үлгү алыш керек эле. (Мейли, илгерки коомдор аларга миф же болбосо жомок сыяктуу болсун, а бирок, Лут коомунан кийинки эле муун Мадян эли болуп жатпайбы?!)

Г. Ошол коомдорго сабак болсун деген максатта жиберилген окуялардан, азап апааттардан акылдуу, баам-парасаттуу адамдар өздөрүнө сабак алуулары абзел.

**2. Шуайб** *(алейхис салам)* **менен тууганчылык жайы**

**бар пайгамбарлар төмөнкү кайсы вариантта туура берилген?**

А. Адам *(алейхис салам)* менен Ибрахим *(алейхис салам)*.

Б. Иса *(алейхис салам)* менен Муса *(алейхис салам)*.

В. Салих *(алейхис салам)* менен Ибрахим *(алейхис салам)*.

Г. Азирети Айуб *(алейхис салам)* жана Муса *(алейхис салам)*.

**3.** Худ сүрөсү, 91-аят: **“Эй Шуайб! Айткан сөздөрүңдүн көбүнө түшүнбөдүк. Чынында биз сени арабызда** (келжиреген) **алсыз деп билебиз! Уруун эле болбогондо, сени** (эчак) **ташбараңга алып өлтүрмөкпүз» -дешти” деген каапырларга Шуайб** *(алейхис салам)* Худ сүрөсүнүн, 92-аятында:

**«Эй, элим! Силерге Алладан да туугандарым кадырлуубу? Алланы артыңарга таштап жатасыңар. Албетте, Эгем эмне кылып жатканыңарды билип, ороп алуучу” – деп жооп берген.**

**Бул сөздөрдөн бутапарастардын кандай ишенимде экендигин айта аласыңар?**

А. Мушриктер Алланын улуулугун жана кудуретин таныып, дүйнөлүк күчтөргө гана таянышкан.

Б. Алланын кудуретин кабылдоо менен бирге адамзаттын да күчүнө маани беришкен.

В. Алар Шуайб пайгамбарга ар дайым зыян келтирүүгө даяр болушкан. Алланын азабынан коркуу сезимдери гана буга жолто болгон.

Г. Алар Шуайб пайгамбардын уруусундагы адамдарды жан дилден урматтап, жакшы көрүшкөн.

**4. Кайсы вариант Шуайб** *(алейхис салам)* **пайгамбардын коомуна айткан нускалуу кептерине дал келбейт?**

А. Метр менен өлчөөдө жана таразада алдамчы болбой адилеттүү болуу.

Б. Жалгыз Аллага жана Анын пайгамбарына ишенүү.

В. Жолоочуларды жана чоочун адамдарды өлтүрбөө.

Г. Уурулуктан, паракорлуктан жана талап-тоноочулуктан оолак болуу.

**5. Мадян коому Азирети Шуйбдын акыл-насааттарына кулак салгысы келбегени менен: «...Чындыгында эле, сен көңүлчөөк, боорукер жана рашид** (туура жолду тапкан) **кишисиң!»** (Худ сүрөсү, 87-аят) **деп айтышкан эле. Эмне себептен антип айтышкан?**

А. Алар сыртынан ишенбегендей көрүнгөнү менен ичтеринен чын эле ишенишкен.

Б. Шуайб *(алейхис салам)* алып келген ишеним негиздерин жана социалдык принциптерди кабыл кылышпаганы менен анын адамдык мыкты сапаттарына урмат кылышкан.

В. Алар Азирети Шуайбды жек көрүгөнүнө карабай, ага жакындоого аракет кылышкан.

Г. Шуайб пайгамбар алып келген ишенимди чын көңүлдөн кабылдашкан.

**6. Айка элине чоң азаптан оболу кандай эскертүүлөр жана белгилер жиберилген эмес?**

А. Ысык шамал.

Б. Көк түстөгү чымындардын көбөйүп кетүүсү.

В. Күндүн катуу ысышы.

Г. Асман бетин капкара булуттардын каптап калышы.

**7. Айка эли эмнени кылган эмес?**

А. Айка эли динди кабыл кылышкандыгы үчүн Шуйб пайгамбардан акы талап кылышкан.

Б. Пайгамбарды жалганчыга чыгаруу менен гана чектелип калбастан, ага ар кандай кордуктарды көрсөтүшкөн.

В. Аллага күнөөкөр болуп, туура жолдон тайып, тавхид ишениминен чыгып кетишкен

Г. Соода-сатыкта алдамчылыкты, көз бойомочулукту көнүмүш адатка айландырып алышкан.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. "Хатибул-Анбия" Пайгамбарлардын ак тандайы

2. ыйлай, көзү көрбөй

3.Мадян аймагына, эки кыздын

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1.А 2.Г 3.А 4.В

5.Б 6.Г 7.А

## Азирети Шуайб (алейхиссалам)





# Азирети МУСА

*(алейхис салам)*

**жана**

# Азирети ХАРУН

*(алейхис салам)*

**Аса таягынын кереметтүү мужизасы менен каапыр фараонду Кызыл деңиздин иримине чөктүргөн**

# АЗИРЕТИ МУСА

**(алейхис салам)**

**жана**

**Ар убак Азирети Мусанын жанында жүрүп, тажрыйбаны мол топтогон ыйманы бек тууганы**

# АЗИРЕТИ ХАРУН

**(алейхис салам)**

Алла Таала тарабынан Исраил урпактарына жөнөтүлгөн Муса пайгамбадын аты Курандын көп жеринде айтылып кеткен. Ал "*улул-азим*"[56] пайгамбарлардын бири болуп саналат. Имрандын уулу Мусанын теги Жакып жана Исхак пайгамбарлар аркылуу Азирети Ибрахимге чейин барат. Азирети Харун *(алейхис салам)* болсо Азирети Мусанын тууганы да, жардамчысы да болгон.

56. Улул-азим: Эң жогорку даражадагы улуу пайгамбарлар.

Азирети Жусуп пайгамбарды өлкөнүн казына башчылыгына дайындаган Мисир фараону Ра-яан бин Малик Алла Таалага ыйман келтирген адам эле. Андан соң фараондук тактыга Кабус аттуу адам олтурат. Ал Азирети Жусупка ыйман келтирбейт, бирок, аны кызматтан алып салбайт. Кабустан кийин тактыга отурган фараондор Исраилден тарагандарга (эврейлерге) катаал мамиле жасашкан.

Жөөттөр Жусуп пайгамбардын көзү өткөндөн кийин да кыйла жылдар бою Мисирде турушкан. Жусуп, Жакып, Исхак жана Ибрахим пайгамбарлардын динин тутунушкан. Ал эми, Мисирдин жергиликтүү калкы кыптийлер (Копти эли) бутпарас болгон. Жылдыздарга жана буттарга сыйынышкан. Мисир калкы жөөттөрдү аябай басмырлап турган. Ырайымсыз фараондор болсо алардын көбөйүшүн каалабагандай таризде саясат жүргүзгөн. Исраил уулдарынын арасындагы сыптий уруусу көбөйсө, аларга мамлекеттик башкарууну алдырып жиберүү коркунучу бийлик төбөлдөрүн тынчсыздандырган.

Фараондордун ырайымсыздыгы аз келгенсип кыптий уруусунун кордугу чектен ашкан. Күн өткөн сайын курчуп бараткан кордукка жөөттөрдүн сыптий уруусунун чыдамы түткүдөй эмес. Анткени, бул мамлекетте алардын социалдык да, саясий да укуктарын кыптийлер ар тараптан чектеп, тебелеп турган. Жакып пайгамбардын мекени саналган Канан аймагына көчүү тууралуу уруунун тың чыкмалары жашыруун кеңеш куруп, оң чечимге келе албай коюшкан. Себеби фараон аларды пирамиданын курулушу өңдүү жана башка көптөгөн оор жумуштардан такыр бошоткон эмес.

Ар биринин теги Азирети Жакыптын он эки уулуна барып такалган он эки уруунун жашоо шарты оорлошуп, кысым күчөгөндөн күчөй берген. Ишке дарманы жетпеген алсыздарга заалим фараон оор салыктарды салган. Салыкты күн баткынча таап келбегендердин колдорун бир ай бою байлап, эркинен

ажыратып салышкан. Өлгөндөрү ачкадан өлүп, өлбөгөндөрү бирөөлөрдүн жардамы менен азыктанып, айтор, өлбөстүн күнүн көрүшкөн.

**“Чындыгында фараон** (Мисир) **жеринде чектен чыгып, анын калкын** (бири бирине душман болгон) **тайпаларга бөлүп салды. Ал, алардан бир тайпаны кордоп, жаш эркек наристелерин союп, кыздарын тирүү калтырчу** (эле)**. Албетте ал бузукулардан болду”** *(Касас сүрөсү, 4-аят).*

**“... Фараон, анын** (вазири) **Хаман жана аскерлери чындыгында жаңылыш жолдо эле”** *(Касас сүрөсү, 8-аят).*

Мына ушул заалимдик, кыйналуу, ишеним маселеси жана улут келечеги талкаланып кетээр кезде Алла Таала, Мусаны *(алейхис салам)* аларга пайгамбар кылып дайындайт.

«(Биз) **ал жердеги эзилгендерге камкордук кылууну, аларды[57] жол башчы кылып, өздөрүн мураскор[58] кылууну каалаДык»** *(Касас сүрөсү, 5-аят).*

**“Дагы аларды ошол жерде жайгаштырып, фараонго,** (анын вазири) **Хаманга жана да экөөнүн аскерлерине** (Исраил урпагы) **тарабынан өздөрү корккон нерсени көрсөтүүнү каалаДык”** *(Касас сүрөсү, 6-аят).*

## Фараонду коркуткан түш

Заалим фараон күндөрдүн биринде ажайып коркунучтуу түш көрөт. Түшүндө: Ыйык жайдан алоолонгон өрт чыгып бардык кыптий уруусунун үйүн жалмап кетет. Эң кызыгы, алоолонгон өрттөн эч бир жөөттүн үйү зыян тартпайт.

Түш жоруган билгиндер:

57. эзилгендерди
58. Фараондун байлыгына

“Жөөттөрдөн бир азамат чыгат. Ал сенин бийлигинди жана атак-данкынды жер менен жексен кылат!” деп жоруп беришет.

Жоопко төбө чачы тик турган фараон, Исраил уулдарынан төрөлө турган бардык эркек ымыркайларды кандай жол менен болсо да өлтүрүүгө буйрук чыгарат.

Адам сыпатынан ажыраган мыкаачы аскерлер камыштан атайын учтуу курал жасап, төрөтү жакындап калган аялдардын курсагына сайгылап, азаптап жатып маалынан эрте төрөтүп алмайды өнөкөткө айландырып алышат. Ымыркай эркек болсо эненин көз алдында боздотуп туруп өлтүрүшөт же тартып алып ээн жерде тындым кылып коймой болушат.

Ушу тушта Азирети Жакыптын укумунан Имрандын уулу Муса жарык дүйнөгө келет. Киндик энеси төрөт учурунда Мусанын мандайынан бир башкача жаркыраган нурду көрүп, бир чети таң калса, бир чети корко баштайт.

Төрөт аяктаган соң киндик энелер сыртка чыгышкан кезде падышанын буйругун аткарып жүргөн жан алгычтар жетип келишет. Алардын шылдың аралаш үндөрүн уккан эне уулун дароо чөргөп жиберип, кызуулугу али кайта элек тандырдын ичине салып оозун беките салат. Сырт жакты акмалап ичкери киришет. Ары тинтип, бери тинтип, издегенин таппаган соң чыгып кетишет. Алиге чейин күйүп күлү калдыбы же эмне болду деген түрдүү жаман ойлор бир заматта эненин ой санаасын бийлеп алат. Чуркап жетип тандырдын оозун ачканда көргөн көзүнө ишенбейт, отко күйбөгөн Азирети Ибрахим сыяктуу уулунун мемиреп уктап жатканын көрөт. Эмелеки кызуу тандыр ысыгы кетип кадимкидей салкын болуп калыптыр. Жүрөгүнүн түрсүлдөп чыкканына энтиккен эне байкуш перзентин кучагына ала коюп, Жаратканга ыраазылыгын билдирет. Аңгыча энеге Алла Тааладан аян келет: Аянда баланы эмизип туруу жана баланын өмүрүнө коркунуч туулган кезде аны Нил дарыясына агызып

жиберүү буйрулат. Сабыр кылып турса, жакын арада уулу өзүнө кайтарылары жана анын чоң пайгамбар болору айтылат:

**“Мусанын энесине: Аны эмизе бергин. Анан качан** (фараондун адамдары уул көргөнүндү билип калып аны өлтүрүп кетүүсүнөн) **корксоң аны дарыяга** (Нилге) **таштап жибер. Эч коркуп кейибегин! Анткен,и Биз аны сага кайрадан кайтарабыз жана аны пайгамбар кылабыз..., деп билдирдик”** *(Касас сүрөсү, 7-аят).*

Ажайып окуяга күбө болгон эне жыгач устага кичинекей сандык жасатат. Аны үйгө алып келээри менен наристе Мусаны сандыкчанын ичине жаткырып, Нил дарыясына агызып жиберет да ичи туз куйгандай ачышып ыйлаган бойдон кала берет. Ичинен улам Аллага жалбарып, Анын жакшылыгын үмүт кылып артка кайтат.

Сандыкты жасаган устанын ичиндеги куйту сезимдери түрткүлөп, кубанычтуу кабар айта тургансып падышага барат. Сарайга кирээри менен уста тилден калып, акылдан айныган жиндидей булдурттап бир нерселерди жаңсагандан башкага жарабайт. Желдеттер аны сарайдан кууп чыгышат.

Дарыянын агымы менен ылдыйлап агып олтуруп балалуу сандык сарай бакчасынын тушуна жеткенде жээктеги агындыларга такалып жылбай калат. Ошол кезде суусга чөмүлүп жаткан бир топ аял көзгө сүйкүмдүү көрүнгөн жыгач сандыкты көрүшөт. Эмнеси болсо да эне эмеспи, эч жамандык ойлобой баары сүйүнүшөт. Сандыкты падышанын аялы Асия энеге алып барышат.

## Азирети Муса фараондун сарайында

Ра-ян бин Валиддин тукумунан келген Асия фараондун аялы болгон. Жарашыктуу жыгач сандыкта келген Мусаны көр-

гөндө Асиянын көңүлү бир башкача элжиреп, мээрими төгүлөт. Анткени, балаканактай наристе ушунчалык сүйкүмдүү, ушунчалык таттуу эле. Жүрөгүндөгү энелик сезими ойгонуп баланы кучагына кысат. Ары ойлонуп, бери ойлонуп, карамүртөз күйөсүнүн мыкаачылык иштерин көз алдына элестетип коркуп кетет. Акырында тобокелге салып наристени күйөсүнө көтөрүп барат.

“-Кулак салчы падышам! Кучагымдагы кулунчак экөөбүздүн уулубуз болсун. Келечекте бул бизди багат, коргойт. Бул сүйкүмдүү табылга экөөбүздүн уулубуз болуп кала берсин. Акыркы өтүнүчүм ушуга жаман ниетинди бурбай эле койчу! Суранам байым!” деп, күйөсүн көндүрүүгө жан үрөйт.

**“Фараондун аялы** (ага)**:** “(Бул бала) **мен үчүн да, сен үчүн да көз-көңүл кубанычы. Аны өлтүрбөгүлө, балким бизге пайдасы тийет же муну бала кылып алабыз, -деди. Кантсе да алар иштин аягын сезе алышпайт эле”** *(Касас сүрөсү, 9-аят).*

Падышанын сарайында кала тургандыгы толук белгилүү болгондон кийин кичинекей Мусага сүт эне издей башташат. Көп аялдарды сарайга чакырышат. Азирети Муса алардын эч кимисин эмбей койот. Азирети Мусанын эжеси Марям сарайдагы дуу-дуу кабарды угаары менен Мусанын өз энесин чын көңүлдөн сүт эне боло тургандыгын кабар берет.

**“Энеси, Мусанын эжесине: “Анын изин жашыруун көзөмөлдө!” деген эле. Ушул себептүү** (ал) **аларга байкатпай ининсин алыстан көзөмөлдөп турган”** *(Касас сүрөсү, 11-аят).*

**“Биз баарынан мурда** (Мусанын) **сүт энелерди эмүүсүнө уруксат берген жокпуз** (ал бир да энени эмбей койду), **ошондо** (анын эжеси келип)**: -Мен силерге ага кепил болуп,** (эмизе турган) **жана ага калыс** (тарбия бере турган) **бир үй-бүлөнү көрсөтөйүнбү?- деди”** *(Касас сүрөсү,12-аят).*

**"Ошентип, Биз аны өз энесине кайтарып бердик. Эми көзү кубансын, кайгырбасын жана Алла Тааланын убадасынын анык экендигин билип жүрсүн! Ошентсе да, бул нерсени көпчүлүгү билишпейт"** *(Касас сүрөсү, 13-аят).*

Азирети Мусанын энеси Алла Тааланын убадасынын орундалышына жан дилден ишенгендиктен, шектенип калышпасын деген ойдо, сарайдагы баланы эмизүү өтүнүчүн четке кагат.

-Урматтуу төбөлдөр! Менин Харун аттуу уулум бар! Харун экөөбүздү кабыл кыла турган болсоңор эмизем, болбосо эмизе албайм!... дейт.

Ошентип, анын Мусанын энеси экендигине эч кимдин баамы жетпей калат. Харунду да кабыл кылып, Мусаны эмизгендиги үчүн акы төлөшөөрүн убада кылышкан соң макулдугун билдирет.

Азирети Мусаны бала кылып асырап алуу тууралуу ойлонуп жатып фараон менен аялы өзүбүз чоңойтуп, өз баладай тарбиялап алабыз деп болжошот.

Таалим тарбияда, адамдын жашоосуна багыт бере турган эки өңүт бар: Тукум куучулук (варасат) жана тарбия. Биринчиси адам төрөлгөндө кан менен кошо бүткөн мүнөз, касиеттер жана өзгөчөлүктөр; экинчиси болсо төрөлгөндөн кийинки берилген тарбия. Ошондуктан адамзат кээде тукум куучулуктан, кээде берилген тарбиядан, кээде болсо экөөсүнөн тең таасир алат. Бул акыйкатты Алла Таала Касас сүрөсүнүн 9 - аятында **"Кантсе да алар иштин аягын сезе алышпайт эле"**, – деп, абдан кылдат маани менен билдирген.

Азирети Мусанын пайгамбар экендигин билгенге чейин жырткыч фараон 980. 000 күнөөсүз наристенин жанын кыйдырган. Алла Таала Мусаны фараондун асемдүү хан сарайында өстүрүп, анын аракети менен фараонду падышалык тактысы,

сарай-парайы менен жексен кылууну максат кылган.

Пайгамбарлар Алла Тааланын таалим тарбиясы астында жетилишет. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарыбыздын:

*"Мени Раббим тарбиялады. Ал мага эң мыкты тарбия берди"* *(Суюти, Самиус-сагийр, I, 12)* –деген хадиси бар.

Өз энеси наристе Мусаны фараондун сарайында эмизе баштайт. Амалкөйлүгү жагынан айбандан ашкан куу вазир мындай абалга шектенип ансыз да жүрөгү зыркырап турган энеден:

- Сенден башка эч кимди эмбей койгонуна караганда бул бала өзүндүкү болуп жүрбөсүн?"-деп зекип да көрөт.

Азирети Мусанын энеси:

-Эмнегедир ымыркайлардын баары мени эме беришет. А мен болсо жаш балдарды абдан жакшы көрөм. Бир чети сүтүм дагы абдан таттуу,- деп койот.

Ошентип, эмизген акысынан тышкары Мусанын энесине алтын тартуу кылып сый көрсөтүшөт.

Бул көрүнүш Алла Тааланын чексиз мээриминин тамчысы эле. Курани Каримде мындай деп айтылат:

**"... Эгер анын жүрөгүн** (Аллага) **ишенүүчүлөрдөн кылып бекемдебеген болсок, анда аны[59] билдирип коймок"** *(Касас сүрөсү, 10-аят).*

Асия эне Мусаны сагынган кезде аны сүт энеси менен жанына чакыртып, баалуу белектер менен тосуп алаар эле. Күндөрдүн биринде Мусаны фараондун падышалык бөлмөсүнө алып барат. Фараон аталык сезим менен кучагына алган кезде Муса анын сакалынан катуу тартып бир кыл үзүп алат да, жаак-

59. Фарарондун үй-бүлөсү дарыядан таап алган наристе, алар жек көргөн душманы экенин

тан ары бир чабат. Башка бир баяндамада болсо, фараонду колундагы камчы менен башка чабат. Эч кимден жагымсыз сөз угуп көрбөгөн падыша колундагы асыранды баланын мындай жоругуна катуу ызаланат да:

-Душманды элдин арасынан издеп жүрсөм, кутуруп сарайымда жүргөн тура! Мен буга ата болоюн десе, мага кастыгын көргөзө баштады!!! –деп аскерлерине Мусаны өлтүрүүгө буйрук берет.

Бир балакет болуп кеткенин угуп калган Асия эне жете келип аскерлердин колунан Мусаны жулуп алат:

-Ушу акылга кире элек жаш балага да теңелесиңби? Кааласаң мунун акылын текшерип бир сынап көр. Бир табака алмаз жана жакут, бир табака болсо жанып турган чокту салып алдына коёлу. Эгерде жакут менен алмазды алса, анда акылдуу. А эгер жалындап турган чокту кармаса, али акылга кире элек болгон болот, - деп амалкөйлүккө салып жатып заалим күйөсүн дагы көндүрөт.

Фараон бул сунушту макул көрөт. Айтылгандай эки табакты алып келишет. Муса *(алейхис салам)* жакут жана алмаз салынган табака карай умтула баштаган кезде, Алланын өкүмү менен көз ачып жумганча жетип келген Жабраил *(алейхис салам)* анын колун чок салынган табакка карай түртөт. Жанындагы адамдар ай-буйга келгиче кичинекей Муса чокту алып оозуна сала койот. Ошентип, Мусанын тили күйөт да сакоо болуп калат. Тилинин сакоолугу кийин Тур тоосундагы дубасынан кийин түзөлүп кеткен.

Жаш баланын кылган жоругуна муюган фараон Азирети Мусаны кечирет.

Жараткан Алла өзүнүн чалкыган кудурети менен чөйрөсүндөгү адамдарга Мусаны сүйкүмдүү кылып көргөзөт жана сүйдүрөт:

**“... «Эй, Муса! Сага Биздин көз алдыбызда торолушуң үчүн Өзүм тараптан сүйкүмдүүлүк тартууладым”** *(Таха сүрөсү, 39-аят).*

Алланын мындай өзгөчө назарынын берекеси менен Мусаны көргөн адамдардын көкүрөгүндө ага болгон жылуулук жана сүйүү пайда болот.

**“Жигит болуп баралына келген чакта Биз Мусага хикмат жана илим бердик. Жакшылык кылуучуларды Биз ушинтип сыйга бөлөйбүз”** *(Касас сүрөсү, 14-аят).*

Аяттагы “хукм” деген сөзгө тафсир аалымдары “хикмат” деп мани беришкен. Ошондуктан тафсир китептердин көпчүлүгү “хикмат” деген түшүнүктү “пайгамбарлык” деп беришет.

Муса *(алейхис салам)* ушул доордон тарта фараондун ишениминин бузук жана жарамсыз экендигин бетине ачык айта баштаган.

## Бир кыптийдин өлүмү

Фараондун кыптий уруусунан тандап алган Фатун аттуу карөзгөй наабайчысы болот. Күндөрдүн биринде ал сыптий уруусунан Самири аттуу адам менен урушуп кетет. Токмок жеп жаткан Самири жолдон өтүп бараткан Азирети Мусадан жардам сурайт. Азирети Муса экөөсүн ажыратып коюу ниети менен арачалап кирет. Болбой эле өжөрлөнүп кайра-кайра Самириге жулкуна берет. Муса экөөсүн эки жака тартайын деп зөөкүр Фатунду көкүрөктөн ары түртүп койот. Каш кабактын ортосундагы кырсыктан улам Фатундун каракуш мээси жерге катуу тийип жан берет. Кокустукка айла барбы?!

Өмүрүндө бирөө жарымдан кагуу жеп же бирөөнү жемелеп да көрбөгөн Азирети Муса бул абалга абдан бушайман болот.

Фатунду өлтүрмөк тургай, чабайын деген ниети да жок эле. Ал жөн гана өлүм көзүнө көрүнүп, зарлап жардам сураган Самирини коргоп, экөөсүн ажыратып коюну гана каалаган болчу. Эми анын жүрөгүнүн ачышып ооруганын айтпа. Жан дили жашып Аллага мунажат кылып, кечирим сурайт.

**"Калктын кабары жок кезде Муса шаарга кирди. Ал, бирөө өзү тараптан, бирөөсү болсо душман тарабынан болгон эки адамдын чатакташып жатканын көрдү. Душманына каршы өзү тараптык адам болушуп коюну суранганда, Муса наркы адамга бир муштум уруп өлүмүнө себепкер болуп калды.** (Ал бул ишке абдан кайгырды жана)**: Бул шайтандын иши. Ал чынында эле жолдон азгырган ачык душман, - деди"** *(Касас сүрөсү, 15-аят).*

Азирети Муса кай жерде болбосун тавхид ишенимине, ак менен караны ажыратууга чакыра баштаганы үчүн калк (кыптий коому) ага душман көзү менен карап калган. Кандай гана иш болбосун бутпарас коом болбой эле Мусага *(алейхис салам)* каршы чыга башташкан. Мына ушул себептен ал, шаар эли үйлөрүнө кирип кеткенден кийин гана шаарга кирүүнү чечкен. "Бул шайтандын иши!" деп айтуу менен өжөрлөнүп өзүн өзү өлүмгө түрткөн кишинин жоругуна ишаарат кылган. Башка жагынан караганда, каапырларды өлтүрүүгө али буйрук жок болгонун эске ала турган болсок, бул сөз менен кокустук болуп "кыптийди өлтүрүүнү" жансап жаткандай. Чындыгында анда адам өлтүрөм деген кыпынчылык ою болгон эмес. Түшүнүксүз натыйжага кириптер болгондуктан:

**"Оо, Жараткан Алла Таалам! Чынында мен өзүмө заалимдик кылып** (башыма балээ үйүп ) **алдым. Кечир мени! - деди. Алла аны кечирип жиберди. Анткени, Ал эң кечиримдүү жана абдан айкөл!"** *(Касас сүрөсү, 16-аят).*

**"Раббим! Мага ыроологон нематтарыңа ант бол-**

**сун, мындан ары эч убакта күнөөкөрлөргө колдоо көрсөтпөймүн," - деди"** *(Касас сүрөсү, 17-аят).*

Кыптийлер өздөрүнүн уруулашын өлүмүнө себепкер болгон адамды таап жазага тартууну фараондон катуу талап кылышат. Окуянын күбөлөрүн сарайга алып келүүнү вазирлерине тапшырат. Ал окуяны көргөн билген киши жок болуп чыгат. Керектүү күбө шаардан табылбагандыктан шаар сыртындагы айылдарга кабар салдырат.

Ошол окуянын эртеси Азирети Муса баягы өзү жардам берген сыптийдин дагы башка адам менен чатакташып жатканын көрөт. Сыптий Азирети Мусаны көрөр замат кайрадан куткарып калуусун суранат. Ал:

-Ушу сенин айыңдан башыма балээ үйүп алдым! – деп, алдыңкы күндөрдө болгон окуяны сыптийдин эсине салат.

Мусанын бул сөзүн көңүлгө түйүп калган кыптий дароо жетип, фараонго окуяны төкпөй чачпай айтат. Кыптийдин өлүмүнө Азирети Мусанын шектүү экендигин маалымдайт.

Кылмышкерди таба алабай айла кетип турганда бул кабар фараонго майдай жагат. Эч нерсени териштирбей туруп, Мусага сыртынан өлүм жазасын буйруп салат. Фараондун агасынын уулу Мусаны жакшы көргөндүктөн, жашыруун түрдө кабарды жеткирет.

Кыптийдин өлүмүнө себепкер болгондон соң кечирим тилеп Жаратканга жалбаргандан кийинки абалы аятта мындайча баяндалат:

«(Ошол түнү Муса) **шаарда коркуп, аландап таң атырды. Ал эми кечээки андан жардам сураган неме дагы жалбарып** (жардам сурап) **жатат. Муса ага: "-Сен чындап адашкан неме экенсиң", - деди»** *(Касас сүрөсү, 18-аят).*

**"Ошондо** (Муса) **экөөнүн тең душманын чапчыгы-**

**сы келген кезде, ага: «Эй, Муса! Кечээ бир адамды өлтүргөндөй, бүгүн мени да өлтүрөсүңбү? Сен бул жерде тынчтыкты каалоочулардан болбой, зомбулардан болууну каалайсыңбы?" -деди**" *(Касас сүрөсү, 19-аят).*

**"Акырында бул кабар жайылган соң шаардын аркы четинен бир адам шашкалактап келип: "Эй Муса!** (шаардын) **аттуу баштуу адамдары сени өлтүрүү боюнча кеңешип жатышат.** (Бул жерден) **тез арада чыгып кет! Ишенип кой, мен сенин гана жакшылыгыңды ойлоп жатам!" - деди"** *(Касас сүрөсү, 20-аят).*

**"Муса корккондуктан эки жагына астейдил көз жүгүртүп ал жерден чыгып кетти: "Раббим! Заалимдердин тобунан өзүң куткар!" - деди"** *(Касас сүрөсү, 21-аят).*

## Мисирден Мадянга сапар

Муса *(алейхис салам)* убакытты текке кетирбестен Мадянга карай жол тартты. Негизинен ал азыркыдай узак сапарга эч качан чыгып көргөн эмес эле. Ошондуктан кай тарапка багыт аларын өзү да билбей аргасыз абалда ойго чөмүлдү. Жанына күл азык алганга да жетишпей калган. Алла Таала пендесинин түйшүгүн жеңилдеткиси келип Жабраил периштени жол көрсөтүү үчүн жөнөттү. Ошол доордун шарттарында Мисирден Мадянга баруу сегиз күндүк жол эле.

**"Мадянга карай сапар тартканда: "Раббим балким туура жолго Өзү жолдоор!" -деген эле"** *(Касас сүрөсү, 22-аят).*

Азирети Муса менен Мадяндын калкы Ибрахим *(алейхис салам)* пайгамбардын урпактары болгондуктан, ортодо туугандык жай бар эле. Ушул чындыктан улам Ибрахим пайгамбардын тукумунан болгон бир ардактуу адамдын аты ушул аймакка Ма-

дян делинип коюлуп калган, деген сөздөр айтылып келет. Бул аймак фараондун бийлигине баш ийбейт эле.

Акырында Алла колдоп Мадянга да жетти. Чаалыгып келип жол боюндагы кудуктан обочороок жерде тыныгуу үчүн отура кетти. Дал ошол учурда жергиликтүү калк Мадян коргонунан үйүр-үйүр малдарын, короо-короо койлорун чыгарып жатышкан. Коргондон чыккан бардык туяк үйрөнгөн жолу менен түз эле кудук тарапка келип топ-топ болуп туруп калышты. Бардык чабандар кудуктан суу ала башташты. Обочо жерде жандыктарын сугарбастан жөн гана имерип турган эки аялзаты Азирети Мусаны таң калтырды.  Тиги ызы - чууга аралашпай бир нерсени күтүп тургандай түрлөрү бар эле. Аларга жакын барып:

- Сиздер бир нерсени күтүп жатасыздарбы? Малды эмнеге имерип, турасыздар? - деп сурады.

Алар:

-Тиги чабандар кетмейин  малыбызды сугара албайбыз!.. - дешти.

Азирети Муса:

-Сиздерге каралашаар эч ким жокпу?

-Улгайып, ал-күчтөн тайган атабыз бар. Ошондуктан, койлорду өзүбүз кайтарып, өзүбүз сугарабыз. Эркектер турган жерге аралашууну каалабайбыз. Элдин баары кеткенден кийин койлорубузду сугарып кайтабыз. Алар биринчи сугаргандыктан кээде кудуктагы суу түгөнүп, койлорубуз суусуз калат…!" – дешти тартынбай.

**“Муса, Мадяндын суусуна барган кезде ал жерде** (жандыктарын) **сугарган бир топ адамды көрдү. Жана алардан обочороокто** (жандыктарын суудан) **имерип турган эки аялды көрдү. Аларга: "-Маселе эмне?" - деди. Алар мындайча жооп беришти: "-Чабандар сугарып**

**кайтмайын биз** (алардын арасына кирип жандыктарыбызды) **сугара албайбыз; атабыз улгайып калгандыктан** (койлорду сугарганга дарманы жетпейт)**"** *(Касас сүрөсү, 23-аят).*

Бул эки аялзаты Шуайб пайгамбардын кыздары Сафура менен Суфайра эле. Азирети Муса *(алейхис салам)* сегиз күн бою курсагы ач жүргөнүнө карабай кыйналса да кудуктан суу тартып Сафура менен Суфайранын койлорун сугарды. Кыздар Азирети Мусага ырахмат айтышып жөнөп кетишти.

**"Ошондо** (Муса) **алардын** (койлорун) **сугарып берди. Кийин** (бир дарактын) **көлөкөсүнө барып олтуруп: "Раббим, мен үчүн Өзүң эмне жакшылык** (ырыскы) **түшүрө турган болсоң, ошого муктажмын", -деди»** *(Касас сүрөсү, 24-аят).*

Азирети Мусанын *(алейхис салам)*, "Раббим, мен үчүн Өзүң эмне жакшылык (ырыскы) түшүрө турган болсоң, ошого муктажмын!" деген сөзү анын абдан кембагал болуп калганына ишаарат кылат. Анткени, ал фараондун сарайында жалаң молчулукта жана токчулукта жашап жүргөн эле. Аныгын түшүнө турган болсок, Азирети Мусанын бул сөздөрү эч кандай даттануу же арызданнуу эмес, тескерисинче саламаттыгы, амандыгы үчүн Аллага дилден чыккан шүгүрү жана ачкалыктан чыккан мунажаты эле.

Жандыктарды эрте сугарып кайткан кыздарын көрүп Шуайб *(алейхис салам)* таң калып себебин сурады. Кыздары кудукка барганда ыймандуу бир адамга кездешкенин жана жандыктарды сугарганга астейдил жардам бергенин, мурда бул аймакта андай адамды эч көрүшпөгөнүн айтып беришти.

## Шуайб пайгамбар Азирети Мусаны чакыртып алды

Шуайб пайгамбар Мусаны *(алейхис салам)* жанына чакыртып алды. Эки улуу зат кызуу маекке берилип кетишти. Улгайган инсандын дилгирленип турган суроосуна:

-Мен Азирети Жакыптын *(алейхис салам)* урпагынан келген Имрандын уулу Мусамын, -деп башынан өткөргөн окуяларды тизмектете баяндап берди.

Шуайб *(алейхис салам)*:

- Коркпогун тууганым. Бул жерде фараондун өкүмү эч нерсеге жарабайт, - деп, Мусанын көңүлүн тынчтандырууга аракет кылды кыраакы абышка.

**«Ошентип эки аялдын бири келип, уялган түр менен: "-Атам бизге мал сугарып берген акыңды берүү үчүн сени чакырып жатат", – деди. Муса ага келгенде, болгон окуяны айтып берди. Шуайб: "-Коркпо! Заалим элден кутулдуң!" – деди»** *(Касас сүрөсү, 25-аят).*

Азирети Шуайб үйүнө келген ардактуу коногуна ак дасторконун жайып, сыйын көрсөттү. Муса *(алейхис салам)*, курсагы ач болуп турганына карабай тамак жегенден тартынып жатты. Шуайб пайгамбар жигитти кыжаалат кылып жаткан нерсени астейдил сурады. Муса *(алейхис салам)*:

-Биз акыреттик нематка эч нерсени алмаштырбаган үй-бүлөбүз. Мен тамак үчүн эмес Кудай Тааланын ыраазычылыгы үчүн жардамдашкан элем, - деп оюндагы санаасын айтты. Коногунун мындай кеменгер жообуна ыраазы болгон Азирети Шуайб:

- Кадырманым, андайды оюна ала көрбө! Алдыңдагы сый тамак жардамың үчүн эмес, Кудайы коногум болгондугуң үчүн. Ал, ала кой, эч тартынба! -деди.

Улгайган инсандын көңүлдү жибиткен сөзү Азирети Мусанын жүрөгүндөгү түпөйүл санааны ээритип жиберди. Тамактанып болгон соң чаалыгып чарчаганын эми сезгендей эс алуу үчүн уруксат алып уйкуга кетти.

**“Эки кыздын бири: “Ата, аны** (ишке) **жалдап алып кал. Чындыгында, ал жалданган адамдардын мыктысы, күчтүүсү жана ишенимдүүсү”, – деди”** *(Касас сүрөсү, 26-аят).*

Бул сунушту Сафура айтты. Кошумчалап: «Мына ошол өзгөчөлүктөр анда толук бойдон бар. Анткени, ал чоң ташты тик көрүп кудукка таштады жана жолдо келе жатканда жүзүбүзгө тик карабастан алдыбызда келгенине караганда абдан адептүү жана ишенимдүү адам экендиги көрүнүп турат!» (караңыз: Хайсами, Мажмауз-Заваид, VII, 88).

Жогорудагы аятта, кандайдыр бир жоопкерчиликтүү милдет жүктөлгөн инсанда боло турган өзгөчөлүктөр жана артыкчылыктар эң мыкты жыйнакталган. Алар төмөнкүлөр:

**1. *Лиякат***:Иштин көзүн билүү, ошол иштин майын чыгара турган жөндөмгө жана күчкө ээ болуу.

**2. Аманат**: *Дилине сөзү төп келишип, адамдардын ишенимин актоо.*

* * *

Араиси-Мажалис аттуу китепте баам парасаттуу Муса пайгамбарды тааныткanda, ага тиешеси бар эки аялзаты тууралуу да мындайча кеп салат:

"Алардын бирөөсү Асия. Анткени ал, сандыкка салынып келген Мусага мээримин төгүп, коркпостон фараондун алдына алып кирген. Жаш бала үчүн, болгондо да эркек ымыркайлар үчүн мамлекеттик деңгээлде кыргын жүрүп жаткан кооптуу мезгилге карабай мыкаачы фараонду: “-Кулак салчы падышам! Кучагымдагы кулунчак экөөбүздүн уулубуз болсун. Келечекте бул

бизди багат, коргойт! Бул сүйкүмдүү табылга экөөбүздүн уулубуз болуп кала берсин! Аны өлтүрө көрбө!" – деп көндүргөн эле.

Экинчиси болсо, Азирети Шуайбдын кызы. Ал: "– Атаке! Ага акы берип чабандыкка жалдагын! Анткени, ал сен жалдаган эң жакшы, күчтүү жана ишеничтүү киши!" деген эле".

Парасат - үммөттүн арасындагы салих момун мусулмандарда пайда болгон туюм жана чыйрак сезимталдык абал. Тактап айтканда, кыраакылык, даанышмандык, көрөгөчтүктү жана көсөмдүктү камтыган парасат жүрөктө пайда болгон руханий туюмдуулуктун, сезгичтиктин шыгы. Азирети Осмон тууралуу баяндала турган төмөндөгү окуя бул жагдайды толуктап кетсин:

Күндөрдүн биринде Азирети Осмон (Алла ага ыраазы болсун) арам нерселерге көз жүгүрткөн бир адамды байкап калат да:

-Көзүңдү арамдан сакта! - дейт.

Анда киши таң калат:

-Урматтуу халифам! Арамга көз жүгүрткөнүмдү сен кайдан билип алдың?

Халифа мына бул хадисти айтат:

*"Момун мусулмандын парасатынан корккула! Ал, анткени Алла Тааланын нуру менен карайт!" (Тирмизи, Тафсир, 15) деген хадисти эсине салган (Кушайри, Рисала, 238).*

Азирети Хатижа, Азирети Аиша жана Азирети Фатима (Алла аларга ыраазы болсун) энелерибиз кыраакылыкта, парасаттуулукта жамы мусулмандар үчүн эң изги үлгү болуп кала бермекчи.

Азирети Хатижа мал мүлкүн, жадагалса жанын да Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* ак динине тартуу эткен. Анын пайгамбарлыгын тастыктоочулардын алдыңкы

сабындагы момун мусулман деген  даражага ээ болгон. Ушул улуу даражаны багынткан энебиз Алланын Элчисинин аруу ахлагын изме из көзөмөлдөй ала турган көсөмдүккө, аяр сезимталдуулукка ээ эле. Фатима энекебизде болсо ардактуу атакесинен агылган мээрмандык, боорукерлик жана такыбалык өңдүү асыл сапаттар болгон. Алардын ар биринин ар түрдүү артыкчылыгы болгону сынары, ар биринде өзүнө гана таандык баасы бычылгыс, кишиде сейрек кездешчү касиеттери болгон.

Ар убак адал ырыскы менен тамактануу жана руханий ааламга саякат жасоо же жүрөктү рухий жактан аруулоо баам парасаттуулукка жетүүнүн бирден бир шарты болуп саналат.

## Азирети Мусанын Сафура менен үйлөнүшү

Азирети Мусанын нукура кишилик сапаты Шуайб пайгамбарга жагып калгандыктан, аны биротоло өздөрү менен калышын каалайт. Ары ойлонуп, бери ойлонуп акырында Сафура кызы менен баш коштуруп койорун сунуш кылат.  Азирети Муса:

-Урматтуум! Менде эч кандай мал-мүлкүм жок, кантип үйлөнөм?-деп,  каршы пикирин билдирет. Улгайган пайгамбар махр[60] үчүн сегиз жыл кой багып берсе эч кандай мүлктүн кереги жок экендигин айтат. Мүмкүн болсо койлорду он  жыл кайтарып берсе андан да жакшы болорун сураныч катарында өтүнөт. Максат сегиз же он жыл кой кайтартып Муса пайгамабарды кыйноо эмес, керисинче Шуайб пайгамбар аны жанынан кетиргиси келбегендиктен ушундай сунуштарды билдирген.

«(Кыздардын атасы Мусага)**: -Мага сегиз жыл иштеп**

60.  Махр: Ислам булинде үйлөнүү учурунда эркектин жубайынын өзүнө берген акчалай же баалуу буюм түрүндө берген белеги. Махр – бул калың эмес, сүт акы эмес, жалгыз гана кыздын өзүнүн акысы. Бул сүннөттү аткаруу аялзатынын канчалык деңгээлде баалуу, барктуу экендигин билдирет. Махрды милдеттүү түрдө берүү тууралуу атайын аят (Ниса сүрөсү, 4-аят) жана бир нече хадистер бар.

**берсең, мына бул эки кызымдын бирин сага никелеп берер элем. Эгер онду толуктасаң, ал сенин өз ишиң[61]. Сага машакат кылышты каалабаймын. Алла кааласа менин жакшы адам экенимди көрөөрсүң", –деди»** *(Касас сүрөсү, 27-аят).*

«(Муса) **мындайча жооп берди: "– Бул экөөбүздүн гана арабызда болуп жаткан** (келишим)**. Андыктан бул эки мөөнөттүн кайсынысын аяктасам да мага эч кандай** (кинээ) **жок. Алла Таала сөзүбүзгө күбө»** *(Касас сүрөсү, 28-аят).*

Бул аятта коом турмушунда көп кездеше турган маанилүү жагдайга басым жасалган. Адамдардын арасында эң ишенимдүү деп таанылган эки пайгамбар алдыдагы иш тууралуу сүйлөшкөндө, бүт нерсени ачык сүйлөшүп, айкын чечимге келишкен. Маселенин баарын ортого коюшкан. Келишимдин аягында Алла Таалага тобокел кылышып, Аны өз сөздөрүнө кепил тутушкан.

* * *

Азирети Шуайб *(алейхис салам)* көп ыйлагандыктан эки жолу азиздикке кабылган.

Алла Таала андан сураган:

-Эмне үчүн мынча көп ыйлайсың? Бейишке болгон арзууданбы же тозоктун корунучунан уламбы?

Азирети Шуайб:

-Оо, Улуу Эгем! Алардын экөөсүнө тең ыйлаган жокмун. Мен Сага жолугууну аруу тилек кылып самап жүрөм.

Анын мындай жообуна күбө болгон Алла Таала:

-Анда Мени менен боло турган жолугушууң сага кут бол-

61. "Ал өз эркин, бирок анын да акысын толук беремин", – деген мааниде.

сун! Ошондуктан Мусаны сага кызматкер дайындадым, - деп буйруйт.

Жетишилген келишимдин негизинде Азирети Муса *(алейхис салам)* Азирети Шуайбдын *(алейхис салам)* малын бага баштайт.

Мал багып чабандык кылуу демейде баардык пайгамбарлардын кесиби саналган. Алла Таала ага улуу вазийпаны жүктөбөстөн оболу, башкаруучулук үчүн зарыл болгон көп өзгөчөлүктөрдү акырындык менен ага ширеткен.

Аса таягы менен жерди чаап койсо суу атырылып чыгарын Алла Таала билдиргенден кийин мындай жеңилдиктин арты менен Азирети Муса жандыктарын кыйналбай сугарып онуп калат.

Убакыт дайранын агымындай бирде шыр, бирде жай агып олтуруп белгиленген сезиз жыл билинбей өтүп кетет. Жыл толукталган соң Азирети Шуайб койлорун күйө баласы менен кызына тартуу кылат. Ортодогу ата баладай болгон жылуулук Азирети Мусаны бек жылоолоп онунчу жылды да аягына чыгартат. Көпчүлүк калк тарабынан жактырылган ала түстөгү койлор. Мурунку жылдары аз төлдөп жүргөн болсо онунчу жыл дегенде баары эгиз төлдөйт. Козулардын баары энелерине куюп койгондой ала болуп туулат.

Бул берекеге күбө болгон Азирети Шуайб:

**“Бул, Кудай Тааланын Мусанын бүлөсүнө ыроологон сыйы”** - *деди.*

## Азирети Мусанын аса таягы

Бир жак башы учтуу аса таяк Азирети Мусанын колунан түшчү эмес. Демейде бул таяк койлорду жырткыч айбанаттардан коргоочу курал ордунда эле. Бул аса таяктын кайдан келгендиги тууралуу ар түрдүү риваяттар бар. Бир риваятка караганда, Адам Атадан Шуайб пайгамбарга чейин келген. Алар турган чөлкөмдүн күнгөй тарабы тоолуу жана таштак, тескей тарабы болсо көйкөлгөн жашыл тулаңы тизеден келген оттуу эле. Күнгөй тарабында жырткыч айбанаттар көбүрөөк болгондуктан, кез кезде менен алдынан чыгып калган мал атпайга тийе каччу. Аймактын бүт сырын, жырткыч айбандардын кооптуулугун жакшы билген кыраакы инсан аса таякты күйө баласына берген. А Муса *(алейхис салам)* болсо анын жардамы менен тоого оңой чыгып, кээде курал катары пайдасы да тийер эле. Ошол аса таягы менен ал көптөгөн ажайып кереметтерге күбө болгон. Алардын баары келечекте аса таяк аркылуу боло турган чоң мужизаларга даярдык эле.

## Мадяндан Мисирге кайтуу жана Тува тоосу

Он жылдык узун убакыттан кийин Муса *(алейхис салам)* карыя пайгамбар Шуайбдын ак батасын алып, жубайы Сафура менен бирге койлорун айдап Мисирге карай бет алышты. Ал жака баруудагы анын негизги максаты, Харунду кошуп бүт Исраил урпагын Мисирден алып чыгып кетүү эле.

Кыш. Түн бир оокум. Жолдо нөшөрлөп жамгыр төгүп туруп алды. Айлананы көзгө сайса көрүнгүс караңгылык каптаган. Таң атканча корголонуп туруу үчүн Тур тоосундагы бир үңкүргө кириште. Сафуранын айы күнү жетип калгандыктан, наристе күтүп жүргөн учур. Жолдо экөөсү тең үшүп калышкан. Өзөк жалгап алуу жана жамгырда суу болгон кийимдерди кургатуу

үчүн от жагуу зарыл эле. Ак жаан өтмө катарга өтүп кеткендиктен Азирети Муса чакмак чагууга канчалык аракет кылбасын күйгүзө албай койот. Ушинтип кыйналып турган чакта бираз обочо жерде үлүн үлүн күйгөн жарыкты көрүп терисине батпай сүйүндү. Жубайына эч жакка кетпей туруунун эскертип, ошо көрүнгөн жарыктан чок алып келүүгө жөнөп кетти. Ал аны пайгамбарлыкка даярдоо үчүн Алланын койгон белгиси эле. Бул окуя Курани Каримде мындай деп баяндалат:

**“Муса акырында мөөнөтүн аяктап, бүлөсү менен жол тартып келатып, Тур** (тоосунда) **тарабынан бир жарыкты көрүп, жубайына:** “**– Туруп тургула. Бир от көрдүм. Балким, бир кабар, же силер жылынышыңар үчүн** (ошол) **оттон бир шамана алып келермин**”, **–деди ”** *(Касас сүрөсү, 29-аят).*

“(Элчим!) **Муса** (окуясынын) **кабары сага да жеттиби?”** *(Таха сүрөсү, 9-аят).*

**“Эстегин, ал** (узактан) **бир отту көрүп үй-бүлөсүнө: “Ушул жерде тура тур, мен от көрүп калдым, балким силерге андан чок алып келемин же ошол от жанынан жол** (көрсөтүүчү) **табармын**”, **- деди”** *(Таха сүрөсү, 10-аят).*

Азирети Муса жарык чыккан жака түз барып, жашыл дарактын үстүндө жаркырап турган узунунан келген шооланы көрдү.

**“Анан анын жанына жетип келгенде, ал куттуу жайдагы өрөөндүн оң жагындагы дарак тараптан ага добуш келди: “Эй Муса! Мен бардык ааламдардын Ээси болгон Алла Тааламын!”** *(Касас сүрөсү, 30-аят).*

**“Мен сенин Раббиңмин! Эми кепичтериңди** (бут кийим) **чечкин. Анткени, сен ыйык Тува өрөөнүндөсүң”** *(Таха сүрөсү, 12-аят).*

**“Мен сени** (пайгамбарлыкка) **тандадым. Андыктан** (өзү-

нө) **жибериле турган вахийге кулак сал!"** *(Таха сүрөсү, 13-аят).*

**"Чындыгында Мен Алла Тааламын! Менден башка кудай жок! Мындан ары Мага ибадат кыл жана Мени эстөө үчүн намазды толук аткар!"** *(Таха сүрөсү, 14-аят).*

**«Ар ким иштегенин акысын алуу үчүн Мен** (болоор) **мезгилин купуя сактап келе жаткан кыямат анык келет»** *(Таха сүрөсү, 15-аят).*

**«Ошондуктан, Кыяматка ишенбей, өз каалоолорун ээрчигендер сени** (ыймандан) **тоспосун. Анда жок болосун[62]!»** *(Таха сүрөсү, 16-аят).*

Куранды чечмелеген муфассирлер;

"Кепичтеринди чечкин!"-деген сөзгө ар түрдүү аныктамаларды айтып ишаари мааанилерди[63] чыгарышкан. Маселен, Кушайринин "Латаифул-ишарати" аттуу эмгеги менен Исмаил Хаккы Бурсавинин "Рухул-Баян" аттуу эмгегинде мындайча чечмеленет:

"Эки кепич бул – дүйнө жана акыретке ишаарат кылууда".

"Сага акыреттик пайдасы болбогон нерселерден жүрөгүндү тазала! Алла үчүн бүт нерседен сыйрылып, аруулан! Алланын марифатына[64] жана назарына сүнгүп кир..!"

Башкача айтканда, "эки түйшүгүндү чечип сал! " деген буйрук төмөнкү мааниге келет:

"Сен напси азгырыктарынан толук арыл жана кутул! Напсиңе жана ага таандык нерселерге баш катыруудан оолак бол, кел бери! "

62. Кыяматтын болоруна ишенбесен, анда…

63. Аяттардын сырткы маанисин сактап, Куран жана сүннөттүн өзөгүн бек каманып, андагы ишаараттардан ары аяр, ары өтмө мааанилерди чыгаруу.

64. Алла Тааланын сыпаттарын так-таамай таанып билүү. Алла Тааланы чын жүрөктөн сүйүү жана таануу.

“Далилдерди ойлонуп баш оорутпа. Алла Тааланын сыпаттарын түшүнүп, окуяларды жүрөктүн көзү менен көргөндөн кийин ачык айкын көрүнүп турган далилдерди изилдөөнүн эч бир пайдасы жок!”

## Эки чоң мужиза менен кошо берилген пайгамбарлык

Буйрук менен “кепичтерин чечкен” соң колундагы аса таягын жерге таштоого өкүм кылынды. Жерге ташталган аса таяк Алланын амири менен чоң жыланга айланды. Өмүрү мындай коркунучтуу жаныбарды көрбөгөн Азирети Муса коркуп артка кетенчиктей берди. Анын эч кандай зыяны тийбей тургандыгы жана көзөмөлдө экендиги эскертилди.

**“Тиги оң колуңдагы эмне, эй Муса?”** *(Таха сүрөсү, 17-аят).*

**“Бул менин аса таягым. Ага таянам, аны менен жандыктарыма жалбырак кагып берем. Аны менен дагы башка иштерди аткарам”** *(Таха сүрөсү, 18-аят).*

**“ Муса, аны жерге ташта!”** *(Таха сүрөсү, 19-аят).*

**“**(Муса) **аны дароо жерге таштап жиберди. Аңгыча ал** (сойлоп) **жүрө турган тирүү жыланга айланды”** *(Таха сүрөсү, 20-аят).*

**“Анан аны жыландай кыймылдап жатканын көргөн** (Муса) **артына карабай качты...”** *(Касас сүрөсү, 31-аят).*

**“Алла Таала буйруду: "-Аны алгыныҥ, коркпо! Биз аны мурунку абалына кайтарабыз”** *(Таха сүрөсү, 21-аят).*

Абдул Кадир Гейлани (куддиса сирруху) бул аятты ишари усулу менен төмөнкүчө чечмелейт:

“Фараондун бийлигинин күчү коркунучтуу жана айбаттуу көрүнбөсүн деп Алла Таала ага мужизалар аркылуу Өзүнүн күчүн жана кудуретин көрсөттү. Бул жердеги дагы бир улуу максат – фараон жана анын аскерлери менен тирешүүгө үйрөтүү. Ошентип, Алла Таала аны фараондук күч менен күрөшүүгө даярдап, чектен тыш, артыкча кудурет менен камсыздап салды. Анткени, мурдалары Азирети, Муса тартынчаак эле. Эми Кудай Таала анын жүрөгүн кеңейтип, ага тайманбастыкты, илимди, даанышмандыкты жана пайгамбарлыкты берди”.

Кээ бир муфассирлер болсо, Азирети Мусага аса таякты жерге таштаткан аяттын ишари маанисинде, руханий жактан Мусанын ички дүйнөсүн бекемдеп-курчутуп, туура жолго багыттоо үчүн ошол окуянын жараян эткендигин баян кылып келишет.

Азирети Муса аса таягынын пайдаларын жана ага болгон муктаждыгын айтып киргенде Жараткан Алла аса таяктан жана ал нерселерден баш тартууну буйруду. Напси жана напсиге тиешелүү сезимдер, чоң жылан болуп жанданды. Ошентип, Азирети Мусага напсинин чыныгы кесепеттери жана жамандыктары көрсөтүлдү. Муса бул нерселерди көрүп артын карабай качып жөнөдү. Ага өтмө мааниде:

“Эй Муса! Сен көргөн бул жылан Алладан башка нерселерге таянуунун дал өзү. Напсилик мүнөздөргө ушинтип жан киргизиле турган болсо, ээси андан коркуп качат”.

Дагы башка ишари мааниде болсо: “Аса таягыңды ташта!” деген буйрук:

“Мына, сен тавхидди жеткирүүгө даярсың. Керектүү сыпаттар менен баралына жеттиң. Эми бул аса таягына таянышың, андан жардам тилешиң кантип туура болсун? Таяк менен андай кылам, мындай кылам жана анын мага тийгизген дагы көп пайдалары бар деп кантип айтып жатасың? Тавхид жолунун алгач-

кы кадамы – башка себептерди таштап Аллага гана багынуу. Тактап айтканда, Алла Таалага болгон чыныгы тобокел жана баш ийүү. Андыктан, ар кандай талап жана каалоолордон баш тарт!" деп каймана мааниде чечмеленет.

* * *

Муса пайгамбарга экинчи дагы бир ажайып мужиза берилген. Колунду койнуна салгын, деген мааниде буйрук берилет. Айтылганды аткарары менен анын колу ар кандай илдет жана дарттан айыгып, жаркыраган күн сынары аппак болуп калган. Колунун бир башкача абалга келгенин көргөн Мусага *(алейхис салам)* кайрадан буйрук берилет:

"Колундун жаркырап жүрүшүнөн же болбосо, көргөн жандардын коркорун ойлоп турсаң, колунду кайрадан койнуна катсаң, мурдагы абалына келет!"

**"Колунду колтугуна сал, эч кандай зыян чекпестен аппак нурдуу болуп чыксын!"** *(Таха сүрөсү, 22-аят).*

**"Биз сага чоң кереметтерибизди көрсөтүү үчүн** (ушундай кылдык)**"** *(Таха сүрөсү, 23-аят).*

**«Колунду койнуна сал. Оорусуз, аппак болуп чыгат. Коркуудан салбыраган[65] колдорунду жыйна. Бул экөөсү – фараонго да, анын адамдарына да Эгеңден** (түшкөн) **эки далил. Анткени, алар бузуку эл..."** *(Касас сүрөсү, 32-аят).*

Алла Таала ошентип Мусага *(алейхис салам)* эки чоң мужиза менен бирге пайгамбарлык вазийпаны жүктөдү да:

**"Эми фараонго баргын! Анткени ал, чектен чыкты!"** *(Таха сүрөсү, 24-аят)* - деп оболу падышадан баштап динге чакыруу жоопкерчилигин берди.

65. Калтыраган, титиреген, сөлбүрөгөн

**“Раббим! Мен алардан бирөөнү өлтүрүп койгон элем, ошол себепттүү мени да өлтүрүп коюшабы", - деп коркуп турам”** *(Касас сүрөсү, 33-аят).*

**“Раббим! Көкүрөгүмө кендик, ишиме жеңилдик бер, алар сөзүмдү түшүнсүн үчүн тилимдин ушул түйүнүн-сакоолугун айыктырып жибер. Өз үй-бүлөмдөн Харунду мага жардамчы кыл!”** *(Таха сүрөсү, 25-30-аяттар).*

**“Тууганым Харундундун тили меникине караганда дагы да так…!”** *(Касас сүрөсү, 34-аят).*

**“Анын арты менен белимди кубаттандыр жана Сени көп-көп зикир кылуусу үчүн аны вазийпама ортоктош кыл. Сен чындыгында бизди таамай көрүп турасың”** *(Таха, 31-35-аяттар)* -деп мунажат кылды.

Андан соң ыроологон нематтарын Муса пайгамбарынын эсине салып, ар убак өзүнүн коргоосунда болоорун төмөнкүчө билдирди:

**“Биз сага** (наристе кезинде да) **бир ирээт ийгилик берген элек. Ошондо сенин энеңе бериле турган илхамды аян кылганбыз”** *(Таха сүрөсү, 37-38-аяттар).*

**“Аны сандыка салып, дайрага таштагын. Анан, аны дарыя толкуну жээке ыргытсын. Аны ага да, Мага да душман болгон бирөө таап алсын", –дегенбиз.** (Алла): **"Эй Муса! Сага Биздин көз алдыбызда торолушуң үчүн Өзүм тараптан сүйкүмдүүлүк тартууладым”** *(Таха сүрөсү, 39-аят).*

**“Ошондо эжең** (фараондун сарайына) **барып:"Силерге аны карап, бага турган бирөөнү табайынбы?" –деген эле. Сени, көзү жана көңүлү нур болсун, кайгырбасын деп энеңе кайтарып бердик. Жана сен** (капыстан) **кырсык басып бирөөнү өлтүрүп алган элең, Биз сени коркунучтан куткардык. Сени абдан кыйын сынакка сал-**

**дык. Мадян элинин арасында жылдар бою туруп калдың. Андан соң белгиленгендей** (ушул даражага) **келдиң эй, Муса!"** *(Таха сүрөсү, 40-аят).*

Жараткан Алла Азирети Мусага каалаган нерсесин берди *(караңыз, Таха, 36-аят мааниси)* да:

**«Тууганың аркылуу билегинди күчтүү, экөөндү алар жете албай тургандай, үстөм кыламын.** (Биздин) **аяттарыбыз менен экөөң да, силерди ээрчигендер да женишке ээ болосуңар..."** *(Касас сүрөсү, 35-аят)* деп билдирди. Ошентсе да фараонду динге чакырууга барганда астейдилдикти, сылыктыкты туюндурган төмөнкү эрежени эсине салды:

**"Сен жана тууганың Мени мужизаларым менен баргыла. Мени зикир кылууда кайдыгер болбогула!"** *(Таха сүрөсү, 42-аят).*

* * *

Азирети Муса менен Азирети Харундун пайгамбар болгонуна карабастан Жараткан Кудурет Өзүн зикир кылып жүрүүнү буйруганына караганда, биз өндүү карапайым адамдар үчүн бул өкүмдүн мааниси абдан жогору экендиги айдан ачык билинип турат. Жүрөккө таалим тарбия берүү ар бир момун пенде үчүн зарыл иш. Ыйман деген асыл угуттун жана зикирдин борбору жүрөк болуп саналат. Демек, нукура кулчулук качан зикир жүрөккө толук отургандан тартып башталат. Бул жагдай тууралуу Рад сүрөсүнүн 28-аятында мындай деп айтылат:

**«Ыймандуулар – Алланы эскергенде жүрөгүндө тынчтык орногондор. Демек, Алланы эскергенде жүрөктөр тынчтык табат»**

Ниса сүрөсүнүн 28-аятында буйрулгандай, инсан, алсыз жаратылган. Жүрөктө диний сезимдер күчөгөн сайын напсилик каалоолор ошончолук оолактайт. Дин, кишини курулай эле

сөлөкөттө болушун каалабайт. Антени, инсан – макулуктардын төрөсү. Инсандын жан дүйнөсү, ыйманы дагы да тазарып, дагы да бийиктеп турушу кажет. Рухий жашоого кадам таштабай туруп, сыпайы, кыраакы, аяр жана астейдил мусулман болуу мүмкүн эмес. Жөн гана кыймыл менен эле аткарылган ибадаттарды Алла Таала жактырбайт жана кабыл кылбайт. Маселен, намазга ыкалас коюп, Алланын ырайымынан куру каламбы деген коркуу менен окушубузду талап кылат.

**“Момундар кутулууга татыктуу болушту. Алар намаздарын чын ыклас менен окушат...!”** *(Момундар сүрөсү, 1-2-аяттар).*

Ток этээр жерин айтканда, руханий жашоодон насибин ала албаган кургак намаздарды Алла Таала кабыл этпейт:

**“Ошентип намаз окугандарга убал жок!.. Алар намаздарына көңүл коюшпайт”** *(Маун сүрөсү, 4-5-аяттар).*

Рухун, жүрөгүн зикир менен күчтөндүрө албагандар Кураани Каримде мындайча эскерилет:

**“...Алланы эстебей жүрөгү катып калгандарга убал жок! Мына ошолор, накта адашууда!”** *(Зумар сүрөсү, 22-аят).*

Зикир – напсинин ынсапсыздыгынан жүрөктү коргогон калкан. Анткени, мокочо жүрөк менен Латиф (аруу) Аллага жалгануу мүмкүн эмес.

* * *

Узака созулган сагыныччтан кийин Муса пайгамбар тууганы Азирети Харун менен Нил дарыясынын жээгинде жолугушту. Бир топ баарлашып, сагынычтар тараган соң инисинен өтүндү:

-Жүрү, фараонго баралы, Кудай Таала бизге ушундай улуу милдетти жүктөдү, - деди. Анан экөө:

**“Оо, биздин Раббибиз! Ал** (фараон) **аша чаап кетет**

**ко же болбосо чектен ашыкча** (жорук жасап койот) **деп кооптонуп турабыз”** *(Таха сүрөсү, 45-аят)* - деп мунажат кылышты.

Алла Таала аларга чакырык учурунда абдан аяр мамиле жасоонун зарылдыгын айтты:

**«Эми фараонго барып: «Чынында биз бардык ааламдардын Ээсинин элчилерибиз.** (Кол астындагы) **Исраил** (коомун) **урпагын бизге кошуп жөнөт!» - дегиле»** *(Шуара сүрөсү, 16-17-аят).*

**«Ага жылуу сөз айткыла! Балким акылына келээр, балким** (Алладан) **коркоор!»** *(Таха сүрөсү, 44-аят).*

Жараткан Алла Таала фараондун динге келбей тургандыгын билип турса да, жылуу сөз менен барууну Азирети Мусага табыштады. Бул көрүнүш, кандай гана кырдаал болбосун алгачкы кадам “жакшылыкка чакырып, жамандыктан тыйуу” деген эреже болушу керектигин айгинелеп турат. Экинчиден, элчилеринин табиятына ушул изги аракетти синдирүү максатында Алла Таала зарыл тартипти эске салган.

Кайра эле ушул маселе тууралуу Алла Таала, Мухаммед Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* сылык мүнөздүү болууну жана дааваттын усулун үйрөткөн:

**“Мына сен, Алланын мээрими менен аларга жылуу мамиле кылдың. Эгер сен орой же мерез болгонуңда, алар сөзсүз айланаңдан ыдырап кетишээр эле. Эми аларды кечир! Кечирилиши үчүн дуба кыл жана** (вахий келе элек болсо) **иш тууралуу алар менен кеңеш! Бир чечимге келген болсоң Аллага тобокел кыл! Чынында Алла, өзүнө тобокел кылгандарды сүйөт”** *(Али Имран сүрөсү, 159-аят).*

## Акмак Фараон

Ага, ини эки пайгамбар Кудай Тааланын буйругуну негизинде фараондун сарайына барышты. Фараон:

-Сен кимсиң?

Ал:

-Мен ааламдардын Ээсинин элчисимин!

Фараон бир чети таң калып, бир чети ага жасаган мурунку жакшылыктарын эскертип, пайгамбарды айыптады:

-Менин сарайымда чоңойгонуң аз келгенсип, наабайчымды өлтүргөнсүң. Эми болсо келип алып мээни чагып олтурганың - акылсыздык.

“(Алла Тааланын өкүмүнө болгон чакырыкты уккан акмак фараон)**: Бала кезинде сени асырап чоңойтподук беле? Канчалаган жылдар бою арабызда жашабадың беле? Акыр аягында кылгылыкты да кылдың. Сен кесирсиң!**” **-деди”** *(Шуара сүрөсү,18-19-аяттар.*

Муса *(алейхис салам)*:

-Мен ал кыптийди атайлап өлтүргөн эмесмин!

**“Мен ал кезде иштин аягы кайда барып такалаарын билген эмесмин. Силерден корккондуктан араңардан дароо качканмын. Аягында Раббим мага даанышмандыкты ыроолоп, мени пайгамбар кылып дайындады. Ал сен мага колко кылып жаткан нематың,** (негизинен) **бар болгону сен Исраил урпагын кул кылып алгандыгың”** *(Шуара сүрөсү, 20-22-аяттар).*

Азирети Муса сөз учугун улай:

-Сен мени үй-бүлөмдөн айрып, мага зулумдук кылгансың.

Бирок Мээримдүү жана Боорукер Алла Таала мага илим, даанышмандык берди. Мени пайгамбар кылып дайындады, -деди.

Кыжыры кайнаган фараон бурк этти:

-Ким ошол Раббиң, эй Муса?

(Муса)**:Раббибиз, бардык нерсеге өз келбетин берип, туура жолго салып койгон Алла Таала! "** *(Таха сүрөсү, 49-50-аяттар).*

**"Ал айтты: Эгер чындап ишене турган болсоңор, анда, Ал – асмандар менен жердин жана ал экөөсүнүн ортосундагы бардык нерсенин Ээси"** *(Шуара сүрөсү, 24-аят).*

**"Фараон: "-Андай болсо** (буттарга сыйынган) **мурунку өткөн элдердин абалы эмне болот?"** *(Таха сүрөсү, 51-аят).*

**"Муса: "-Алар тууралуу маалымат, Раббимдин даргөйүндөгү китепте** (лавхи махфузда). **Раббим адашпайт да, унутпайт"** *(Таха сүрөсү, 52-аят).*

**"Муса: "-Ал сенин дагы, байыркы ата-бабаларыңдын да Ээси!"** *(Шуара сүрөсү, 26-аят)*.

**"Фараон** (анын бул сөздөрүнө ачууланып айтты)**: "-Так ушу силерге жөнөтүлгөн пайгамбар анык айнып калган!"** *(Шуара сүрөсү, 27-аят).*

**"Муса: "-Эгер акыл калчай турган болсоңор, Ал – Чыгыштын да, Батыштын да жана ушул экөөнүн ортосундагылардын да Ээси!** (экендигин түшүнгөн болоор элеңер)**"** *(Шуара сүрөсү, 28-аят).*

Алардын бул маселеге бир топ эле белсенип киришкенин андаган фараон эгер чакырыкты токтотпой турган болушса азаптуу түрмөгө салып койорун эскертип коркутту:

**"Фараон: "-Ант беремин эгер менден башканы кудай тутунсаң, сени зынданга саламын!"** *(Шуара сүрөсү, 29-аят).*

**“Муса: "-Эгер** (пайгамбарлыгымды тастыктай турган) **чындык далил** (мужиза) **көрсөтсөм да** (камайсыңбы?)” *(Шуара сүрөсү, 30-аят).*

Бул сапар:

**“Фараон: "-Ошондой эле чынчылдардан болсоң кана, көрсөт, деп каршы жооп берди”** *(Шуара сүрөсү, 31-аят).*

**“Ошондо** (Муса) **таягын таштаган эле, капыстан ал кадимки ажыдаарга айланды”** *(Шуара сүрөсү, 32-аят).*

Мурун мындайды өмүрүндө көрбөгөн фараон жаны чыгып кетчүдөй коркуп көзүн жумуп алды:

-Бардык Исраил уулдарын азат кыламын! Карма мунуңду!

Азирети Муса аса таягын колуна алар замат кайра мурунку абалына келип калды.

Фараон:

-Башка дагы эмнең бар?

**“Колун** (коюндан) **чыгарды** (эле)**; карап тургандарга** (күндөн да) **ак болуп көрүндү** (Муса өзү кара тору адам эле)” *(Шуара сүрөсү, 33-аят).*

Күндөй жаркыраган колду көргөн фараон эми чындап коркуп, Муса пайгамбарга ыйман келтирип жиберишке аз калды. Падышасынын элжиреп баратканын байкай койгон вазири Хаман жолтоо болуп, көңүлүн башка жака бурганга жан үрөп калды:

-Падышам! Сен кудайсың! Башкага кулчулук кылуу сага жарашпайт! Сени баарыбыз кудай деп билебиз. Кудайлыктан пенделикке түшүп алганың дурус эмес. Мунун бир айласын табабыз. Эч камтама болбоңуз!

Каапыр Хаман билгин, бакшы, көзү ачык атпайдын баарын

топтоп шашылыш жыйын куруп жиберди:

**“Фараон айланасындагы аттуу баштууларга** (Азирети Мусаны боолгоп кайрылып)**: "-Акыйкатта бул өткүр сыйкырчы экен. Ал өзүнүн сыйкыры менен силерди өз жериңерден айдап чыкмакчы, эмне дейсиңер?" - деди”** *(Шуара сүрөсү, 34-35-аяттар).*

## Мужиза менен сыйкырдын таймашы

Азирети Муса көргөзгөн мужизалар фараондун текебер сезимдеринин тоз тополоңун чыгаргандыктан, кудай болуп кейкейүүнү жыйыштырып коюп чөйрөсүндөгү билермандарынан кеңеш суроого мажбур болду:

**“Аны жана агасын күттүрүп коюп, бардык шаарларга** (сыйкырчыларды топтоп келе турган адамдарды) **жөнөткүн, алар сага жаамы өткүр сыйкырчыларды топтоп келишсин”** *(Шуара сүрөсү, 36-37-аяттар).*

Ал доорлордо сыйкырчылык абдан күч алган эле. Азирети Мусанын сыйкырын жеңип ала турган сыйкырчы чыгып калаарынан үмүт кылган падыша, жанындагылардын бул чолок сунушун дароо макул көрдү.

**“Ант болсун! Биз ага бардык далилдерибизди көрсөттүк; кайра дагы жалганга чыгарды жана тирешип алды. Айтышты: “– Эй, Муса, сыйкырың менен бизди журтубуздан чыгаруу үчүн келдиңби?”** *(Таха сүрөсү, 56-57-аяттар).*

**“Чындыгында, биз да сеникиндей сыйкырларды көрсөтө алабыз. Ошондуктан ортобузда бир жерди убада кыл. Биз да, сен да айныбай турган ортодогу бир орун болсун ”** *(Таха сүрөсү, 58-аят).*

“(Муса) **айтты: “– Убадалашкан учурубуз майрам күнү – эл жыйналган шашке убактысы болсун”** *(Таха сүрөсү, 59-аят).*

**“Анан фараон кайтып кетти да,** (белгиленген күнү) **өз сыйкырчыларын жыйнап келди”** *(Таха сүрөсү, 60-аят).*

**“Анан сыйкырчылар маалым күндө белгиленген жайга топтолушту. Жыйылган элге силер да топтолуп болдуңарбы? -деп айтылды”** *(Шуара сүрөсү, 38-39-аят).*

Жарыш боло турган маалда кызыккан бардык эл топтолду. Аламан калк аянтка жык-жыйма болуп, кызыктуу көрсөтүүнү чыдамсыздык менен күтүп жатышты.

“(Калк), **балким жеңүүчүлөр боло турган болсо биз ал сыйкырчыларды ээрчийбиз!** (деп дуу-дуу болуп жатышты)**”** *(Шуара сүрөсү, 40-аят).*

**“Сыйкырчылар келишкен соң фараонго** (кулак кагышып)**: “– Эгер биз жеңип кете турган болсок, бизге албетте сыйлык бардыр?**” **– дешти”** *(Шуара сүрөсү, 41-аят).*

**“– Ооба, анда албетте силер менин жан жөкөрлөрүмдөн болосуңар!**” **– деди ал”** *(Шуара сүрөсү, 42-аят).*

Фараон баш сыйкырчыдан сурады:

– Мусага үстөмдүк кыла аласыңарбы?

– Биз сыйкырчылыктын туу чокусундабыз! Жер бетинде эч ким бизчелик аткара албайт. Эми бир гана көктөн атайын буза турган күч жиберилбесе эле аны сөзсүз жеңишибиз керек. Анткени, дүйнөдөгү эң күчтүү сыйкырчы биз болобуз!

Азирети Муса сын сөз менен сыйкырчылардын эсине салды:

**“Абалыңар курусун! Силер Алла жөнүндө жалган жалаа жаппагыла** (ачык-тасым кереметти сыйкыр дебегиле)

**анда силерди азап менен жок кылат. Жалаа жапкандар сөзсүз түрдө аттиң кылышат!»** *(Таха сүрөсү, 61-аят).*

Фараон өз сыйкырчыларын шыктандыруу үчүн Азирети Мусаны сыйкырчы кылып көрсөтүүгө далаалат кылып жатты:

**"Анан, алар** (кыла турган) **талашып тартышып акырын шыбыраша башташты"** *(Таха сүрөсү, 62-аят).*

**"Бул экөөсү[66] – сыйкырчылар. Сыйкырлары аркылуу силерди журтуңардан чыгарат, ыйык дининерди жок кылууну каалашат", – дешти алар"** *(Таха сүрөсү, 63-аят).*

Анда Муса пайгамбар айтты:

**"Анда айла амалыңарды топтогула, кийин бир сап болуп келгиле. Бүгүн жеңип чыккан кишилер жеңишке жетишкен болот!"** *(Таха сүрөсү, 64-аят).*

Ошондой болсо да сыйкырчылар, Азирети Мусага астейдил сый көрсөткөн тариздe кайрылышты:

**"Муса, сен таштайсыңбы, же биз биринчи таштайлыбы?"** *(Таха сүрөсү, 64-аят).*

"(Муса)**: Жок, силер биринчи таштагыла!...."** *(Таха сүрөсү, 65-аят).*

**"Анан, аркан жана таяктарын жерге таштап: "Фараондун кудуретине ант, албетте биз гана жеңишке жетебиз!" – дешти"** *(Шуара сүрөсү, 44-аят).*

**"Ошол замат алар таштаган жиптери менен таяктары сыйкырлангандыктан, Мусага карай** (сойлоп) **келе жаткан жылан болуп туюлду"** *(Таха сүрөсү, 66-аят).*

**"Ошондо, Муса көөдөнүндө бир кооптонуу сезди"** *(Таха сүрөсү, 67-аят).*

66. Муса менен Харун

**“Коркпогун!" – дедик: – "Сен албетте жеңүүчү болосуң!”** *(Таха сүрөсү, 68-аят).*

**“Оң колуңдагыны жерге ташта алар жасаган нерселерди жутуп жиберсин! Алардын жоругу болгону сыйкырчылыктын айла-амалы гана. Кайда жүрбөсүн сыйкырчы эч качан үстөм келе албайт”** *(Таха сүрөсү, 69-аят).*

Вахийди алаары менен өзүнө бекем ишенип, көңүлүн өйүп баштаган сар-санаа тарап кетти:

**“Алар** (жиптерин жерге) **таштаган соң, Муса айтты: "Силердин жасаган нерселер** (болгону) **сыйкыр. Алла аны жокко чыгарат. Анткени, Алла бузуку адамдардын амалын оңдурбайт ”** *(Юнус сүрөсү, 81-аят).*

Негизи сыйкырчылык – көз бойомой, алдоо жана зыянкечтик. Андан башка эч нерсеге жарабасын Куран аяты баса белгилеп туру.

**“Андан соң Муса таягын таштаган эле, капыстан ал, алардын ойлоп чыгаргандарын жута баштады!”** *(Шуара сүрөсү, 45-аят).*

## Сыйкырчылар саждага баш коюшту

Жыйылган калктын жана фараондун алдына чыккан сыйкырчылар колундагы бир топ арканды жана таяктарын жерге таштаары менен алар, кыймылдагандай түрдө жылан болуп көрүнө баштады. Кийин кезекте Азирети Муса аса таягын жерге таштаган кезде Алланын кудурети менен адамдын үрөйүн учурган ажыдаарга айланып, сыйкыр болуп көрүнүп жаткан майдандагы бардык нерселерди жутуп койду. Сыйкырчылыр ошол замат мындай көрүнүш адамдын кудурети менен эмес, Алла Тааланын улуу мужизасы экенин дароо аңдашты. Анткени, ал сый-

кыр болгондо, алар көрсөткөн сыйкырлар сымал бузулган кезде кайра мурунку абалында жерде калып кетиши керек эле. А бул жерде болсо, сыйкырчылардын сыйкыры да бузулду, колдонгон нерселери да көздөн кайым болду:

**"Мына ошентип, акыйкат ортодо калды жана жасоого аракет кылган нерселери жок болуп кетти"** *(Араф сүрөсү, 118-аят).*

"(Ушундай ажайып мужизаны көргөн) **сыйкырчылар дароо саждага баш коюшту. Ааламдардын Ээсине, Муса менен Харунга ыйман келтирдик! -дешти"** *(Шуара сүрөсү, 46-48-аяттар).*

**"Фараон** (ачууланып) : - "С**илерге менин уруксатымсыз ага ыйман келтирдиңер. Демек силерге сыйкырды үйрөткөн улугуңар ошол экен да ээ?! Эми жакында билесиңер. Албетте мен колу-бутуңарды кайчылаш кесемин жана баарыңарды дарга асамын!"** *(Шуара сүрөсү, 49-аят).*

Мансапка таянган биримдик жана текеберликтин өмүрү ошол кургур мансаптын өмүрүнчөлүк эле жашайт экен. Эгер сыйкырчылар ыйман келтирбей, фараонду ошол жерде колдоп кетишкенде, бийликтин да, байлыктын да май көлүндө сүзүп калышмак. Бирок ыйман деген акыйкат, жүрөктөрүн ынандырып, туура жолдун кайда жаткандыгын заматта көрсөтө салды эле, убактылуу кумарлануууну түбөлүктүү жыргалчылыкка алмаштырып алышты да, фараонго минтип жооп узатышты:

**"Бизге келген айкын мужизалардын жана бизди Жараткандын алдында сени тандабайбыз. Андыктан каалаганыңды кыла бер! Сен өкүмүңдү бул дүйнөгө гана өткөрө аласың!"** *(Таха сүрөсү, 72-аят).*

**"Зыяны жок!" -дешти.** (Ансыз деле) **биз эч күмөнсүз Эгебизге кайтуучуларбыз!"** *(Шуара сүрөсү, 50-аят).*

Колдордун жана буттардын кесилиши, бул дүйнөгө гана таандык азап. Дене турпат – акыр аягында жерге берилчү курмандык. Ошол дене турпаттын өзөгүндө өтөөр кетээр (фанийлик), ал эми рухта болсо (бакийлик) түбөлүктүүлүк деген өзгөчө сыпат бар. Акылга сала турган болсок, түбөлүктү убактылуу нерсеге алмаштырууга болбойт. Сыйкырчылар айдан ачык мужизаларды көргөн сон, аятта айтылгандай:

“Сенин зулумдугуң бизге эч кандай зыян келтире албайт! Зыянын болгону бул дүйнөдө гана кала берет. А акыреттеги бактылуулук – түбөлүктүү!” деп фараонго күтүлбөгөн жерден сокку урушту.

**«Биз болсо кетирген каталарыбызды жана сен бизди мажбурлаган сыйкырларыбызды кечирүүсү үчүн Эгебизге ыйман келтирдик! Анткени, Алла – эң Мыкты жана Кечиримдүү»** *(Таха сүрөсү, 73-аят).*

**“Чындыгында Биз,** (Аллага) **ыйман келтиргендердин алдынкыларынанбыз. Эгебизден биздин күнөөлөрдүн кечирилишин үмүт кылабыз!”** *(Шуара сүрөсү, 51-аят)* - дешти жана Жаратканга мындайча мунажат кылышты:

**“...... Оо, Раббим! Бизге мол сабыр бер жана жаныбызды мусулман экенибизде ал!”** *(Араф сүрөсү, 126-аят).*

Карачы, кандай гана сүйүнүч, кандай гана өкүнүч! Эрте менен таймашуу үчүн жан далбас уруп үйлөрүнөн каапыр абалда чыккан сыйкырчылар, кыска убакыт ичинде, колу жана буту кесилип, кансыраган абалда.... Баары тегиз момун мусулмандык шарапатка жетишип, шейиттиктин шарабын татып, Аллага карай жол тартышты.

Мавлана Жалалиддин ар-Румий “Маснавий” аттуу белгилүү чыгармасында «Сыйкырчылар Алланын улул азим пайгамбарына урмат-сый көрсөткөндүгү үчүн ыймандан бакыт табышты; ал

эми, улуу пайгамбар менен тең тайлашууга түшкөн каталары үчүн бул дүйнөлүк жазага дуушар болушту» деп, аятты каймана түрдө чечмелеп түшүндүргөн.

Чынында эле, аз да болсо Муса пайгамбарга көрсөткөн сылыктыгынан улам Алла Таала аларга ыйманды насип кылган. Арийне ылайыктууга урмат, татыктууга жаза, адам жашоосун бийиктеткен маанилүү себеп.

Азирети Мавлана бул окуянын чыныгы бейнесин минтип талдайт:

«Ант урган фараон карасантайлык кылып, ыйыктын ыйыгы болгон ыймандары себептүү өлүм менен коркутуп, колу-бутунарды кестиремин, кечирбеймин дарга астырамын - деген эле.

Фараон ошо кезде, коркуудан улам сыйкырчылардын өзүнө моюн сунарын ойлосо керек. Бирок сыйкырчылардын ал учурда коркунучтан жана санаадан эбак кутулуп, Алланын кудурет-күчүн, ыйыктыгын жана барлыгын таап, чын дилден ишенгенин андабай калган тура анкоо каапыр.

Алар аалам сокусунда жүз жолу жанчылып ун болсо да көлөкөсүн көрө билгенчелик кеменгерликти көрсөтүшкөн экен. Башкача айтканда, рух - бул асыл-өзөк, ал эми дененин болсо аны ээрчиген көлөкө экендигин көрөгөчтүк менен баамдай алышкан. Ошентип, ушул көлөкөнү арнап салып нукуралыкка, “фанаа фи-ллах[67]” даражасына жете алышкан.

Эй инсан! Бул дүйнө – уйку жана түш көрүү. Сен жердеги шаан шөкөт же оюн-зоокко алдаба! Түшүндө колуң тилинсе же этиң тарам-тарам тууралса да эч коркпо! Анткени, бул дүнүйө – түш сыяктуу эле нерсе!»

67. Рухий өңүттөн Алла Таалага багыт алуу. Алланын буйрук-жарлыктарына толук жана жандил менен моюн сунуу. Алла Тааланы жан дилден сүйүп, Анын илахий сырларына сүңгүп кетүү.

## Машыта

Машыта фараондун кызынын кызматкери эле. Ал күндөрдүн биринде фараондун кызынын чачын тароо үчүн таракты колуна алып жатып «бисмилла» деп койот. Кыз анын оозундагы бейтааныш, бирок маңызы жагынан абдан олуттуу сөздү угаары менен атасына айтат. Падыша таң калып аны суракка тарта баштайт. Ал көкүрөгүндөгү көлкүлдөгөн ыймандын толкуну менен мындай дейт:

-Сен да биз сыяктуу эле бүгүн жашап эртең жок боло турган жансың! Кантип анан кудай боло аласың?

Фараон өз кызынын кызматкеринин бул сөзүнө бир чети арданса, бир чети чычалап:

-Демек сен дагы Мусага ыйман келтирген экенсиң да, ушундайбы? - деп кызматкерди жекирет.

Ошондон тарта Машыта фараондун тажаал азабын тарта баштайт. Зомбулуктар жанын кыйнап жатса да ыйманынан бир кадам артка чегинээр түрү жок. Канталадай болуп анын козголбос ыйманына биротоло жабышып алган желдеттер эми анын беш жаштагы кызын көз алдына алып келишип коркута баштašат:

-Эгер фараондун кудайлыгын кабыл кылбай турган болсоң, кызыңды кекиртектен муузап салабыз!.

Бүт тулкусуна ыйман сиңип калган Машыта ыйманынан кайтпай койот. Өчүгүшүп алган мыкаачылар энесинин көз алдында жаш кызды чыркыратып туруп муздап жиберип, канды жүзүнө чачып ийишет. Кордуктун мына ушундай эң акыркы чегинде жүрөгү канап турса да ыйманынан чегинбестен кайра кайра:

**-Аллах жалгыз! Аллах жалгыз! Муса анын элчиси!**

-деп айлананы жаңырта кайталай берет.

Канчалаган элдерди бир ооз буйругу менен каалагандай калчаган фараон ушу бир аялга кудурети жетпей турганына жаны кашайып, баш кесерлерине кыжырдана баштайт. Бул жолу анын үч айлык наристесин алып келишет. Ачкалыктан ыйлаган наристени энесине беришет. Бөбөк сүт эмүү үчүн эми гана энесинин көкүрөгүн аймалай баштаганда желдеттер фараондун буйругу менен баланы кайра тартып алышат:

-Бизге кара мастан! Эгерде айтканыңдан кайтпай турган болсоң, бул балаңды тандырга ыргытабыз!

Дүйнөнү омкоруп жиберсе да ыйманынан кайтпай турганын Машыта дагы бир жолу көрсөтөт. Анын ушунчалык бекемдигине чындап көзү жеткен желдеттер үч айлык баланы жалындап турган тандырга таштап жиберишет. Риваятка караганда бала отко ташталганда Алланын кудурети менен:

-Энекебайым! Абайла, ыйманыңдан баш тарта көрбө! Сени менен бейиштин ортосунда бир кадам калганын көрүп турам! - деп сүйлөп жиберет да, күйүп күлгө айланып кете берет.

Оттогу наристенин сүйлөгөнүн көргөн көпчүлүк ошол жерде эле Муса пайгамбарга ыйман келтиришет. Акыр аягында канкорлордун колунан Машыта шейит болот. Алла Тааланын каалоосу менен түз эле ошол жерден бейиштеги перзенттеринин жанына кетет.

Азирети Пайгамбарыбыздын бир хадисинде Машыта эне тууралуу мындайча баяндалат:

Убай бин Кабдын (алла ага ыраазы болсун) баяндамасына караганда, Мираж түнүндө Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* мурдуна абдан жагымдуу жыт келет. Ал:

-Эй, Жабраил! Бул жагымдуу жыт эмненин жыты? - деп сурайт.

Жабраил *(алейхис салам)* :

-Бул, Машыта айымдын, анын эки наристесинин жана күйөөсүнүн күмбөзүнүн жыты, – деп жооп берет.

## Асия эненин шейит кетиши

Машытаны кыйнап өлтүргөнүн байкап калган Асия эне фараонго абдан ачууланып, катуу тийе турган сөздөрдү айтат. Аялынын Машытага болушуп тураганынан кыйкым издеп, акыры анын да ыйман келтиргенин аңдайт. Асия эне бул чындыкты жашырып олтургусу келбейт:

-Ооба, мен дагы Мусанын Раббисине ыйман келтирдим!

Эң жакын адамынын өзүнүн душманына ыйман келтириши фараондун тамтыгы калбаган атак даңкына кошуп, ансыз деле айрандай төгүлгөн ар намысын тирүүлөй жерге көмгөндөй кылат. Көзү канталап, Аллага биротоло өчөшүп алган акмак фараон Асия энени көмкөрөсүнөн жаткырып, колу бутун төрт баканга керип астырып салат. Бир жагынан шайтан көөрүктөп, бир жагынан каапырлык зардеси кармап тегирмендин оор ташына бастырып жубайын мыкаачылык менен өлтүрөт.

Муса пайгамбар жазалоочу жайдын жанынан өтүп баратып энеси Асиянын адам чыдагыс оор азапты тартып жатканына күбө болот. Эне байкуш кыйналганын билдирүү максатында ишаарат кылат. Пайгамбар *(алейхис салам)* Алла Таалага жалбара дуба кылат. Анын дубасы кабыл болуп, азапты да, кыйноону да сезбей калат. Куранда Асия эне мактоо менен эскерилет:

**«Алла, ыйман келтиргендерге фараондун аялын мисал келтирди. Ал, Раббим! Өз даргөйүңдө бейиште мен үчүн бир үй кур! Мени фараондон жана анын кордуктарынан сакта жана мени залимдердин коомунан кут-**

**кар! – деген эле"** *(Тахрим сүрөсү, 11-аят).*

Риваятта, фараон аны жазалап жаткан кезде Асия эне Жаратканга ушинтип мунажат кылган экен. Аңгыча:

-Көтөр башыңды! - деген аян келет.

Ал башын өйдө карай көтөргөндө көзүндөгү бул дүйнөгө таандык тосмо пардалар алынып, бейиштеги ак берметтен асемделген сарайы көргөзүлгөн. Мына ошондо ал жылмаю менен сарайына карап, эч кандай ооруксунууну сезбей калган.

## Мунара

Күн өткөн сайын Мусанын *(алейхис салам)* динине ишенген адамдар көбөйгөндөн көбөйө берет. Душманынын айланасына өз карамагынан өтүп жаткан адамдардын көптүгүн көргөн сайын фараондун кыжыры кайнап, заалимдиги күчөйт.

Фараон көп байлыгын сарптап ажайып кооз, бийик мунара салдырган эле. Кулдардын кажыбас эмгеги, жумушчулардын күчү менен жети жылда толук курулуп бүткөн бул мунарага ат менен чыгышчу.

Мусанын Раббиси менен кездешем деген чолок максат менен акмак фараон ушул мунараны курдурган. Акыйкат динди билбегендиктен анын акылындагы кудай таануусу бул дүйнөдөгү түзүлүш-турпаттар менен гана чектелүү эле. Бул болсо антропологиялык түшүнүккө барып такалат. Фараон ушул себептен, Алла Тааланы кишилик калыпта карап, адам сыяктуу элестеткен. Анын мындай түшүнүгү байыркы грек диндериндеги жер кудайы, асман кудайы, сүйүү кудайы сыяктуу ишенимдерге кишенделген жана көп кудайлуу диндердин теңирий түшүнүгүнүн накта өзү болчу.

Фараон, бийик мунарасына чыгып алып көк асмандарга көз

чаптырып, Мусанын Раббисинин эч көрө албагандыгын калкка айтууну самайт. “Айрыкча, биз ушунча байлык, бийлигибиз жана техникалык мүмкүнчүлүгүбүз бар туруп, көз жетпеген көк асманга чыга албадык. Анан кантип ушу кембагал Муса асмандан кабар алып келе алсын?!” деп карапайым калктын ыйманына кыянаттык кылууну көздөйт.

**“Фараон: "Эй Хаман! Мага абдан бийик мунара кур; балким асмандын жолдоруна жетип барып Мусанын Кудайын көрөрмүн. Чынында мен аны, жалганчы деп санаймын", - деди. Ошентип, жасаган иши фараонго сүйкүмдүү көрсөтүлүп, жолдон чыгарылды. Фараондун тузагы таптакыр текке кетти”** *(Мумин сүрөсү, 36-37-аят).*

Бул аят биз, момун мусулмандар үчүн да абдан маанилүү эскертүү экенин унутпашыбыз керек.

Риваятка караганда, Алла Тааланын буйругу менен биринчи кабат асмандан ылдый түшкөн Жабраил *(алейхис салам)* көккө карай моюн созгон мунараны канаты менен уруп өткөндө, мунара үчкө бөлүнөт. Кыш жана керамин бышырып жаткан кызматкерлерге кошулуп миндеген аскерлер өлөт.

Фараондун бул кадамы текке кетет. Көп байлыгынан, канчалаган кызматкерлеринен айрылат. Ансайын айбандай болуп буркан-шаркан түшүп арга таппай олтуруп калат. Кылдан кыйкым издеген кыптий коомунун жөөттөргө болгон душмандыгы андан бетер оожалып, чегине жетип калат.

**“Фараондун коомунун аттуу баштуулары** (фараонго) **айтышты:** “**– Сени жана кудайлыгыңдан чанып жер жүзүндө бузукулук кылышсын деп Мусаны жана коомун бошотуп жибересиңби?!**” (Фараон)**:** “**– Биз алардын балдарын өлтүрүп, аялдарын тирүү калтырабыз. Аларды кордогонго албетте, кучүбүз жетиштүү”** *(Араф сүрөсү, 127-аят).*

Жөөттөр бул абал тууралуу Азирети Мусага кабар беришет. Ал сабыр кылып турууга чакырат:

**“Алладан жардам сурагыла жана сабыр кылгыла! Жер жүзү шек күмөнсүз Алланын** (мүлкү)**. Ага каалаган кулун мураскер кылат. Анан да** (жакшы) **акыбет, такыбаалардыкы”** *(Араф сүрөсү, 128-аят).*

Тилеке каршы жөөттөр Муса пайгамбарга жүк болуп, күнөөнүн баарын ага оодара башташат. Барган сайын сабырсыздык кылып, пайгамбардын түйшүгүн машаккатка айландырышат.

**“Алар:** “**– Сен** (пайгамбар болуп) **келбестен мурда да, келгенден кийин да бизге азап тарттырышты**”**, – деп догурунушту.** (Муса) **айтты:** “**Балким, Раббиңер душманыңарды кыйратып алардын ордуна жер жүзүнө силерди эгедер кылаар. Анан кандай амал кылышыңарга карайт”** *(Араф сүрөсү, 129-аят).*

Алла Таала бул аятта азаттыкты ишенгендерге берерин ишаарат кылган.

Муса *(алейхис салам)* кыптий коомунун зөөкүрлүгүн, зулумдугун токтотууну Жараткан Алладан тилейт. Пайгамбардын дубасы, зар какшаган элдин каргышы эми күчүнө кирди белем, катар-катар апаат басып, кыптий коомунун башына каран түн түшөт:

**“Ант болсун! Сабак алышсын деп фараонго баш ийгендерди жылдар бою кургакчылык жана ачарчылык менен жазаландырдык!”** *(Араф сүрөсү, 130-аят).*

**“Аларга бир жакшылык** (молчулук) **келсе: Буга өзүбүз акылуубуз! -деп айтышат; а эгер бир жамандык келе турган болсо, Муса жана ага кошулуп кеткендердин айынан болуп жатат, -деп эсептешээр эле. Билип коюшсун, албетте алардын насип-ырыскылары Алла-**

**нын гана алдында. Бирок алардын көпчүлүгү муну билишпейт"** *(Араф сүрөсү, 131-аят).*

## Түрдүү мужизалар

**"Алар** (Мусага) **айтышты: "Бизди сыйкырлоо үчүн кандай белги келтирсең да биз сага эч качан ыйман келтирбейбиз!"** *(Араф сүрөсү, 132-аят).*

**"Деп айтышкандан кийин алардын үстүнө топон суу** (сел)**, чегиртке, бит, бака жана кан** (сыяктуу балээлерди) **ачык аян белги кылып жибердик. Ошондо деле алар текебер, күнөөкөр коом боюнча калышты"** *(Араф сүрөсү, 133-аят).*

Кыптий коому карайлаткан апаатты көргөндө Азирети Мусаны "Чоң аалым" дей баштайт. Апааттан жеңилдей түшкөн соң мурунку чатактарын кайра баштап, "ансыз деле булар өткүн сыяктуу эле нерсе болчу!" деп, акаарат кылып тескери басып кетишет.

Аятта да айтылып кеткендей, кыптийлердин заалимдиги чегинен ашып кеткендиктен, балээлер, кырсыктар удаама-удаа жамгырдай жаай баштайт.

### 1-Топон суу

Алла Таала нөшөрлөгөн жамгырды жиберет. Чар тарапты сел басат. Кыптий элин үйүнүн ичинен бери суу каптайт. Сыптийлер бул кырсыктан эч кандай зыян тартпайт.

Башка апаат түшүп, жан көзгө көрүнүп калганда кыптийлер дароо Азирети Мусага карай чуркашат:

-Айланайын Муса! Раббиңе дуба кыл. Ушундан аман чыксак

эле сага ыйман келтиребиз. Каалаган нерсеңерди аткаруу үчүн коомуна жана сага уруксат кылабыз, -дешет.

Азирети Муса дуба кылаары менен суулар тартылып, молчулук-токчулук өкүм сүрө баштайт. Кырсыктын баары токтогон соң убаданы унуткан кыптийлер::

“Нөшөрлөгөн жамгыр биз үчүн апаат эмей эле молчулук турбайбы! Муса дуба кылбаса деле өз ордуна келчүдөй экен го!” деп, пайгамбарга кайра каршы чыгышат.

**2-Чегиртке**

Кыптийлердин жанга баткан кесирлигинен кийин Кудай Таала кайрадан алардын үстүнө чегиртке үйүрлөрүн жөнөтөт. Молчулук өзү келди деп кыйынсынып отурганда эгин атпайды бүт жеп, түшүмдүн ойронун чыгарып кетет. Кыптийлер мурункусундай жойпуланып Азирети Мусага жетип келишет:

-Эй, аалым! Жалпы журт кыйын күнгө кала турган болду, дуба кылбасаң болбой калды. Ушул апааттан кутулсак эле сенин динди кабыл кылып, ыйман келтирели, бир колдоп кой эми, - деп, жалдырап туруп алышат.

Алла Тааланын каалоосу менен Азирети Мусанын кылган дубасы кабыл болуп, чегирткелер белгисиз жактарга житип кетишет.

Эшек ылайдан өткөн соң кыптийлер убаданы унутуп, каапырлык иштерди улантып, кыйноолор кайра башталат.

**3-Бит жана бүргө**

Жараткан Алла аларга кайрадан бит жана бүргөлөрдү азап кылып жөнөтөт. Үйдө болсун, көчөдө болсун тырманган эле

каапыр. Бит менен бүргө элдер тамак ичип жаткан кезде идиштин ичине чейин секирип, накта мүшкүл жашоо башталат. Кайра эле Муса пайгамбарга жалдырашат. Оңолушар, туура жолго түшүшөр деген ниетте пайгамбар (алейхис салам) Аллага алакан жаят. Кудай Таала аларды балээден арылтары менен тилеке каршы кайра мурунку көрүнүш кайталана берет.

### 4-Курбака тобу

Ыйман, дин маселесинде жаш баланы алдагансып улам убададан тайган элдин жоругу чындыгында Кудай Тааланын да каарын келтире турган нерсе эле.

Бул балээ да аларды кайтара албаган соң Муса пайгамбар аса таягын Нилге тийгизип койор замат дарыядагы курбакалар Мисирди каптап кетет. Короо сарай, үйдүн ичинен бери жыш курбакага толот. Аргасы түгөнгөн кыптийлер жагалданып кайра келишет:

-Эй, аалым! Биз чындап бушайман болдук! Сөзгө турбаган бизди Кудай урсун. Адашып ит болдук, – деп күнөөлөрүн моюнга алышат.

Мусанын *(алейхис салам)* дубасы менен тынчтык орнойт. Ошондо да каапыр каапырлыгын кылат. Эми эле кулдук уруп келген кыптийлер бир заматта заалимге айланып ырайымсыз иштерин уланта башташат.

### 5-Кан

Жалганчылыкка жедеп көнүп, кургак убадага маш болуп бүткөн кыптийлердин айласы эми чындап кете баштайт. Анткени, Алла Таала алар ичип күн көрүп келаткан Нил дарыясын канга айлантып салат. Сыптийлер колдонсо кадимкидей таза,

кыптийлер алса кан сузулат. Каапырлардын ушунчалык турук-суз, эки жүздүү экендигин ушундан билиңиз, арга түгөнгөндө курун мойнуна салып кайра эле Муса пайгамбарга жалдырашат. Алланын пайгамбарлары абдан кең пейил, ичинде кири жок ин-сан болгондуктан, каапыр суранып келсе деле ыйлагыдай болуп турганын көрүп жакшы ниетте тажабай дуба кыла берет. Суу тазарып кайрадан мурунку калыбына келет.

Мавляна Жалаиддин Руми, «Маснави» аттуу эмгегинде Нил дарыясынын канга айланышын эң сонун баян кылат:

“Бир каапыр кыптий тили оозуна батпай чаңкап сыптий жөөттүн үйүнө келет:

-Айланайын кошунам! Канча жылдар бою экөөбүз кошу-набыз, журтташпыз, тууганбыз. Сенин жардамың абадай эле зарыл болуп турат. Нилден өзүң үчүн бир чака суза калчы, ай-ланайын. Ошо берекелүү колдоруң менен алган суудан жандай көргөн досуң чаңкаганы басылганча ичип калсын!

Өзүң үчүн алсаң сыйкырланбаган таза болот дегеним. Кан ичким келбей жатат, -деп көшөрүп туруп алат. Акылдуу сып-тий, Алланын мужизасын жакшылап мээсине түйүп алсын деген ниетте ага макул болуп дарыядан бир чакага таза суу сузуп алат да, өзү кангыча ичип калганын кыптийге узатат.

Кыптий жаш баладай кудуңдап, элпек кыймылдап чаканы оозуна жакындата бергенде суу кочкул кызыл канга айланат. Жүрөгү оозуна тыгылгыдай болуп коркуп, чаканы кайрадан сыптийдин колуна кармата бергенде суу өзүнүн нукура абалы-на кайтат.  Ортодогу айырмага кыжыры кайнаган кыптий жер муштап олтуруп калат. Көпкө ойлонуп, акыры ачуусу тараган кезде сыптийден жардам сурайт:

-Айтчы тууганым, бул түйүн кантип чечилет? Мунун сыры эмнеде?

Сыптий:

-Мындан оңой иш жок. Себеби эң эле жөнөкөй. Нилдин ары таттуу, ары тунук суусун Мусага жана анын динине ишенгендер гана иче алышат. Сен фараонго сыйынганды таштап, Мусанын динин кыбыл кылганыңда гана Нилдин тамшанткан кашка суусунан өлөр өлгөнчө иче аласың, - дейт.

Сыптий андан ары сөзүн улайт:

-Ай менен ынтымакта болсоң анын жарыгын көрө аласың. (бул жерде ай Азирети Мусага, жарык болсо Алланын акыйкаттарына ишаарат кылынууда). Кудайымдын назарындагы өзгөчө инсандарга сактаган кегиң, душмандыгың сени дүлөй кылып, сокурга айлантып, оор тосмолорду тартып салган!

Азыр сен адашуунун жана бузукулуктун өрөөнүндө сокурдай каңгып жүрөсүң. Маңдайыңда турган балбылдаган акыйкатты көрбөй жүргөнүңдүн өзү анык сокур экендигиңдин белгиси!

Андыктан, тоодой үңкүйгөн каапырлыкты ээритүү үчүн Алла Тааладан кечирим сура, Аны дайым зикир кыл! Туура жолду ошондо таба аласың! Ошондо гана марифатты тапкандардын чөйчөгүнөн өз насибиңди тата аласың.

Алла Таала каапырларга Нил суусун арам кылганына карабай мени ортомчу кыла коюп суу ичкенге жан далбас урганың жеткен түркөйлүк!

Эй, кыптий! Кудай Тааланын кудуретин аттап өтүп каапырларга тазара коюш Нилдин эрки бекен?"

* * *

Көзгө көрүнүп, жүрөккө тикенек болуп сайылып турган мындай ажайып нерселер фараонду андан бетер алсыратып, бийлик кемесинин чөгүп баратканын сезсе да аксымданып:

**"Койо бергиле мени, Мусаны өлтүрөйүн!** (Кана) **ал**

**Раббисине жалбарсынчы!** (ага жардам берип сактап калаар бекен.) **Чындыгында мен** (Муса) **силердин дининерди өзгөртүп жиберишинен же жер жүзүндө бузукулукту көбөйтүүсүнөн коркомун"** *(Момун/Гафир сүрөсү, 24-аят)* деп жөөлүйт.

Фараон Муса пайгамбарды өлтүрөмүн деп жулкунганда жан жөөкөрлөрү тоскоол болгондугун жогорудагы аяттан билсек болот. Анткени алар:

-Сен кудайсың да! Бул сен корко турган неме эмес. Эгер сен аны өлтүрө турган болсоң, жумурай журтту күмөнсүтүп аласың. Мусанын мужизаларынын алдында эч нерсеге жарабай калганыбызды билдирип койобуз, - деп падышаны жубатышат.

Ошондой эле бул сөздөр, фараондун Муса пайгамбардан коркуп калгандыгын айгинелеп турат. Негизи фараон деле Азирети Мусанын пайгамбарлыгын ич ааламында кабылдаган болуу керек. Бирок, жүрөгүнө синип калган текеберлиги жана мансапка болгон кумары ыйман келтирүүгө тоскоол болгон. Фараондун мына ушундай жоруктарынан улам:

**"Муса айтты: "Чынында мен, эсеп кысап күнүнө ишенбеген текебердин бардыгынын жамандыгынан силердин да Раббиңер, менин да Раббим болгон Алла Тааладан паана сурайм"** *(Мумин сүрөсү, 27-аят).*

Кашкайган таасым мужазаларды көргөн чакта да фараондун каапырлыка канталадай өжөр жабышып алуусунун сырын Куранды чечмелеген тафсир аалымдарынын бир бөлүгү, Азирети Мусанын дубасында айтылган сөздөрдөн издеген. Аяттын маанисиндеги "акыретке ыйман келтирбөө" жана "ашкере текеберлик" ыйман келтирүүгө тоскоол болгон маанилүү факторлор болуп саналат.

Маселен, текебер инсан чөйрөсүндөгү бардык адамдардын

өзүнөн төмөн болушун каалайт. Ушундай чоң ажырымды пайда кылганынан болсо керек, хадистерде текеберлик чоң күнөө катары эсептелет:

*“Мусулман бир тууганын пас көрүүнүн күнөөсү адамга жетиштүү!”* *(Муслим, Бирр, 32; Абу Давут, Адаб 35; Тирмизи, Бирр, 18).*

Башка риваятта мындайча буйрулат: *“Жүрөгүндө күкүмдөй ыйманы бар адам тозоко кирбейт. Жүрөгүндө күкүмдөй текеберлиги бар адам бейишке кире албайт”* *(Муслим, Иман, 147).*

Текеберлик жана бой көтөрүүчүлүктүн кесепети тууралуу Азирети Лукмандын уулуна берген насааты кандай гана таамай айтылган.

**“Адамдардан жүз үйрүбөгүн жана жерде текеберленүү менен жүрбөгүн. Өзүн жактырган мактанчаактарды Алла Таала эч качан сүйбөйт”** *(Лукман сүрөсү, 18-аят).*

Исра сүрөсүнүн 37-аятында мындайча насыйкат буйрулган:

**«Жер жүзүндө менменсинип жүрбө. Анткени, сен жерди теше албайсың жана тоого тең боло албайсың»**

Текеберчиликтин баткагына белчеден баткан фараон жана анын санаалаштарын жазалоосунун түпкү сырын Жараткан Алла мындайча чечмелейт:

**“Биз аларга көрсөткөн ар бир аят** (мужиза)**, беркисине караганда дагы да жогору эле. Туура жолго кайтышаар деп азапка дуушар кылдык”** *(Зухруф сүрөсү, 48-аят).*

Апаат жана каргашалар менен тарбияланып келген бул коом башына кара булут ойноп калган кездерде койдой момун болуп, азаптан кутулар замат карышкырдай карамүртөз болуп чыга келишер эле.

**“Качан алардын үстүнө бул азап түшкөндө: “– Сага берген убадасынын урматына Раббиңе дуба кыл. Ка-**

**сам болсун, эгер бизден ушул азапты алып койсоң, албетте сага ыйман келтиребиз жана Исраил уруусун сени менен бирге жөнөтөбүз,” – дешти”** *(Араф сүрөсү, 134-аят).*

**“Алар** (апаатка дуушар болгондо, Мусага айтышты)**: “-Эй сыйкырчы, сага берген убадасынын жүзү-урматына биз үчүн Раббиңе дуба кыл! Эми сөзсүз туура жолго киребиз”** *(Зухруф сүрөсү, 49-аят).*

**“Анан биз алардын үстүнөн азапты алган кезде, дароо сөздөрүнөн кайтышты”** *(Зухруф сүрөсү, 50-аят).*

## Фараондун чолок үгүтү

Күн өткөн сайын Азирети Мусанын катарындагы мусулмандардын карааны өсөт. Анын мужизаларынын алдында өтө эле алсыз калган фараон, жаамы калкынын пайгамбарды ээрчип кетишинен чочулап Нил дарыясынын жээгиндеги тогуз жолдун тоомуна падышалык чатырын тиктирет. Өткөн-кеткендерди чатырына чакырып айла амалын колдонуп үгүттөөгө киришет:

-Мусага ишене көрбөгүлө! Силер табынган кудайлардын жанында мен да кудайыңар болом!

**“Фараон калкына карап мындай деди: “-Эй коомум! Мисирдин мүлкү жана ушул алдымдан агып жаткан дарыялар меники эмеспи? Алиге чейин көрбөй турасыңарбы?”** *(Зухруф сүрөсү, 51-аят).*

**“Же болбосо, сөзүн эптеп түшүндүрө албагыдай абалдагы ушул алсыз адамдан да жаманмынбы?”** *(Зухруф сүрөсү, 52-аят).*

Фараон кимге кайрылбасын өзүнүн атак-даңкына жана байлыгынын көптүгүнө ооз көптүрүп, ошол эле учурда Муса пайгамбардын тилинин кемчилигин, кембагалдыгын жана алсыз

тапты ээрчитип алгандыгын саймедирей берет.

“(Эгер ошондой эле чынчыл болсо) **Ага алтын билериктер берилип же болбосо анын жанына жардамчы периштелер келиши керек эмес беле?”** *(Зухруф сүрөсү, 53-аят).*

**“Ошентип** (фараон) **өз элин жемеледи. Эли аны урматтап, ага баш ийди. Чындыгында, алар бузулган коом болчу”** *(Зухруф сүрөсү, 54-аят).*

## Мисирден чыгуу

Фараон баш болгон колу кандуу желдеттери өздөрүнүн каапыр болгону аз келгенсип пайгамбардын жолун тандаган алсыз катмарды көп жылдар бою күчкө салып эзүү менен алек болушкан. Акыр аягында Муса пайгамбар аларга каргыш дуба кылууга мажбур болгон:

**“Муса: “Оо, Эгебиз! Сен фараонго жана анын жан жөкөрлөрүнө бул дүйнөдө кооздук менен мол байлыкты бердиң. Эгебиз, ошондуктан алар башкаларды адаштырып, туура жолундан чыгарып жатышат. Эгебиз, алардын байлыктарын жок кылып, жүрөктөрүнө катуу мөөр бас! Алар катуу азапты тартканга чейин ыймандуу болушпайт”, – деди”** *(Юнус сүрөсү, 88-аят).*

“(Алла Таала Муса менен Харунга кайрылды)**: Экөөңөрдүн тең дубаңар кабыл кылынды. Туруктуу болгула жана наадандардын жолуна ээрчибегиле!”** *(Юнус сүрөсү, 89-аят).*

Мына ушул дубадан соң ар бир кыптий үй-бүлөсүнө ар башка апааттар келе баштайт. Кургакчылык кууратып, тери оорусу күч алат. Фараон бул апааттарга туруштук бере албасына көзү жеткен соң жөөттөрдүн Мисирден чыгып кетишине уруксат бе-

рет. Бирок бул балакет басылып калган сон, мурда болуп келгендей каапырлыктын жана заалимдиктин кайрадан күч алышы турган иш эле.

**“Кулдарымды түнүчүндө жолго чыгар. Албетте, куугунга кабыласыңар**”, **- деп Мусага билдирген элек”** *(Шуара сүрөсү, 52-аят).*

“(Биз Мусага): **“Пенделеримди[68] түндөсү алып чыгып кет. Аларга деңизден кургак жол жаса. Алардын[69] кууп жетишинен** (жана чөгүп кетүүдөн да) **коркпо!”–деген кабар жибердик”** *(Таха сүрөсү, 77-аят).*

Муса *(алейхис салам)* түн бир оокумда Исраилден тарагандарды алып Сувайшка карай жол тартат. Ошол танда фараондун бүлөсүнө караштуу бардык кыздар “таун” аттуу коркунучтуу ыланга кабылып жан беришет. Ансыз да жеңилүү ызасын тартып ачуулуу олтурган фараон бул суук кабарды укканда уулуу найза менен көкүрөккө жегендей чыңырып буркан-шаркан түшөт:

-Муну Мусадан башка эч ким жасай албайт! -дейт.

Фараон кыздарын көмүү менен алектенип жүргөндө Азирети Муса далай жолду арбытып, убакытан утуп кетет. Алардын качып кеткени угузулган кезде, жетишүүгө кеч болуп калган эле.

**«Ошондо фараон шаарларга** (аскер) **жыйноочуларды жиберди да: «Чындыгында булар аз топ, ошентсе да алар биздин кыжырга тийди. Биз күчтүү тайпабыз!» - деп, аскерлерине шык бермейге өттү. Башка айласы калган эмес»** *(Шуара сүрөсү, 53-56-аяттар).*

**“Ошентип, күн тийген кезде алардын артынан түштү”** *(Шуара сүрөсү, 60-аят).*

68. Исраил урпактарын

69. Фараондун аскерлеринин

**“Эки топ, бири-бирин** (узактан) **көргөн кезде, Мусанын жолдоштору: «–Мына эми кармалдык»,- дешти”** *(Шуара сүрөсү, 61-аят).*

**“Муса айтты: «–Эч качан! Чындыгында Эгебиз биз менен бирге! Ал мага жол көрсөтөт!”** *(Шуара сүрөсү, 62-аят).*

Муса пайгамбардын алдында Кызыл деңиз, артында фараондун тажаал аскерлери бар эле.

## Кызыл деңиз – амандык жана ажал деңизи

«(Биз) **Мусага: “Таягың менен деңизди чап!” – дедик. Ошондо деңиз** (экиге тең бөлүнө) **жарылып, ар бир бөлүгү аскар тоодой болду**» *(Шуара сүрөсү, 63-аят).*

Качкындар эки тарабы тоодой болуп ачылган суунун ортосундагы жол менен аркы өйүзгө карай жөнөшөт. Ушундай кысталыш кезенде да жөөттөр Муса пайгамбардын тынчын алышат:

–Эй Муса! Толкундардын арасынан терезе ачтыр. Жолдогулар бири-бирибизди көрүп жүрөлү. Жаалап туруп алган элди тынчтандыруу үчүн Муса пайгамбар дуба кылат. Аңгыча толкундардын ортосунан терезелер ачылып он эки катар жолдо бараткан качкындар бири-бирин көрө башташат.

Фараон истидражга[70] шыктуу адам эле. Минген атынын тизгинин жыя кармап, үзөңгүгө чымыркана тээп ээрден өйдө тура калат да:

–Көрдүнөрбү деңизди. Далай убакыт мурда качып кеткен кулдарыма жетүү үчүн он эки катар жол ачтым! Алардын бирин калтырбай кырамын! Деңизге киргиле! – деп, пайгамбарды

70. Истидраж :Каапыр жана фасык адамдар көрсөткөн табияттан сырт абалдар жана иштер.Бул абалдар аларды канааттандырып кыйроого түртөт.

мужизасын өзүнүн истидражы кылып көрсөткөнгө жанталашып аскерлерин деңизге айдактайт.

Кайдан-жайдан көкүрөгүнө коркунуч түшөт, артка кайтып кеткиси келет. Аңгыча Жабраил периште ак боз ат менен алдынан чыгып:

– Кана, жүрүгүлө алдыга! – деп, кол жаңсап алдыга түшүп жөнөп калат. Микаил периште каапыр аскерлердин арт жагында пайда болуп, арттан шыкактап кирет:

–Кана эмесе, бириң калбай алдыга чамдагыла!

Ошентип, бардык аскерлер качкындардын артынан ураан чакырып кууп жөнөп калышат. Бул жагдайды Алла Таала мындайча баян этет:

**"Арткыларды да** (фараон жана кошуунун) **ошол жерге жакындаттык"** *(Шуара сүрөсү, 64-аят).*

Алабарман кызуулукта деңизге кирип алышат. Жол жарымдап астыдагы качкындарды кууп жетерге аз калганда күтүлбөгөн жерден деңиздеги жолдор жабылып, «аттиң ай!» дегенге да үлгүрбөй калышат.

**"Муса жана аны менен чогуу келгендердин баарын куткарган соң беркилерди сууга чөктүрүп жибердик"** *(Шуара сүрөсү, 65-66-аяттар).*

**"Аяттарыбызды жалганга чыгаргандары жана аларга кайдыгер болгондору себептүү Биз аларды деңизге чөктүрүп жиберип, өч алдык"** *(Араф сүрөсү, 136-аят).*

**"Аларды кийинкилер үчүн өтүп кеткен бир** (тарыхый) **сабак кылып койдук"** *(Зухруф сүрөсү, 56-аят).*

**"Албетте, мында белги-эскертүү бар.** (Бирок) **ошондо да алардын көбү ишенген жок"** *(Шуара сүрөсү, 67-аят).*

Фараондун кандуу кылычынан куткаргандыгы үчүн Кудай Таалага ыраазычылык ниетинде жөөттөр шүгүр орозосун кармашат. Ошол күн Мухаррам айынын 10-күнү эле. Аларга ыроологон нематтарды Алла Таала мындайча баяндайт:

**“Бир учурларда фараондун адамдарынан куткарганыбызды эстегиле! Алар, силерди эң жаман азаптарга кириптер кылып; жаңы төрөлгөн эркек ымыркайларыңарды союп,** (жамандык үчүн) **кыздарыңарды соо калтырышчу. Мына ушул иштерде Раббиңерден чоң сыноо бар эле”** *(Бакара сүрөсү, 49-аят).*

**“Бир кездерде Биз силер үчүн деңизден жол ачып силерди куткардык. Фараондун адамдарын болсо көз алдыңарда деңизге чөктүрүп жибердик”** *(Бакара сүрөсү, 50-аят).*

## Кабыл кылынбаган ыйман – фараондун ыйманы

**«Биз, Исраил уулдарын деңизден** (сак-саламат) **өткөрдүк. Фараон жана аскерлери заалимдик кылуу жана кыргын салуу үчүн алардын артынан түштү. Акырында аны суу тумчуктура баштаганда,** (фараон)**: «Чынында, Исраил уулдары ыйман келтиргенден башка Кудай жок экен! Мен дагы мусулмандарданмын!» - деди»** *(Юнус сүрөсү, 90-аят).*

Кызыл деңиздин иримине кирген соң сууга тумчугуп ажал менен бет мандай келгенде аргасыздан ыйман келтирген фараонго Алла Таала:

“(Тообон) **Эми би? Аныгында сен мындан мурун көгөргөн зыянкечтерден элең!”** (Башкача айтканда, башка каран күн түшкөндө оңоло калып, бираз арыла калганда эле кай-

радан мурункү ырайымсыздыгыңды, каапырлыгыңды таштаган эмессиң! Эми минтип туңгуюкка кептелгендеги ыйманың пайда бербейт!) *(Юнус сүрөсү, 91-аят).*

**"Бүгүн Биз кийинки муундарга үлгү болсун үчүн сенин денеңди** (сактап) **куткарабыз. Бирок, көп элдер Биздин аяттарыбыздан бейкапар"** *(Юнус сүрөсү, 92-аят)* – деп, чындыкты дагы бир ирет кайталаган.

Өлөр фараон өлүп кетти. Алла Таала аны өзүнчө суракка алат. Бирок, бул жерде биз адамзатка ушул окуялар, ушул үңгүлүү аяттар аркылуу эскертүү берилип жатат. Кийин укпадым эле, көрбөдүм эле деген жооп менен фараондун таз кейпин кийип калуудан Кудай Таалам Өзү сактасын!

Муфассир Замахшарий бул аятты мындайча чечмелеген:

"Сени деңиздин жээгине чыгарып салабыз. Сенден кийин кылымдар бою келе турган муундарга ибарат болушу үчүн денеңди, кемитилбеген жана бузулбаган абалда жылаңач кылып, сактайбыз".

Тизелеп көмкөрөсүнөн жээкте жаткан фараондун денеси өткөн кылымдын башында эле археологдор тарабынан табылган. Кылымдар бою деңиздин түбүндө жансыз жатканына карабай Алланын Кудурети менен эч жери чириген эмес. Алла Таала Курани Каримде билдиргендей, бул чындык кыяматка чейин улана бере турган мужиза болуп саналат.

## Кызыл деңизден өткөндөн кийин

Муса пайгамбар Исраил уулдарын ээрчитип Канан чөлкөмүнө алып жөнөйт. Жолдо баратып буттарга жана букага табынган бутпарас коомго кез келишет. Кээ бирлери:

– Муса, бизге да ушундай бир нерсе жасачы, ушуларчылап

биз да табыналы! – деп, арам иштин башын кылтыйта башташат.

Бул абалга нааразы болгон Муса пайгамбар, аларга насаат айтат:

– Алла Таала силерди заалимдердин каарынан куткарды. Кыптийлер силердин тукум курут кыла жаздап эркек наристенердин баарын өлтүрүп, кыздарыңарды күң кылды. Ушундай улуу жакшылыкка кесирлик кылып кайрадан Аллага каршы келгиңер барбы?!

**«Исраил уулдарын деңизден өткөргөнүбүздөн кийин, алар буттарга сыйынып турган бир коомдун жанынан өтүштү. Алар: "- Эй Муса, бизге да тигилердин кудайлары сыяктуу кудай жасап бер", – дешти. Муса: "– Албетте силер наадан коомсуңар!" – деди»** *(Араф сүрөсү, 138-аят).*

**«Албетте булардын ичиндеги дини жыгылган. А жасап жаткан жоруктары болсо пайдасыз»** *(Араф сүрөсү, 139-аят).*

**«...Бүткүл ааламдан силерди артык кылган Алла Тааладан башка кудайды издейинби?!»** *(Араф сүрөсү, 140-аят).*

**«Силерди катуу азап менен кыйнаган, балдарыңарды мууздап, аялыңарды тирүү калтырган фараондун коомунан куткардык. Ушунда силер үчүн Эгеңердин улуу сыноосу бар»** *(Араф сүрөсү, 141-аят).*

Муса Пайгамбар курамы 12. 000 кишиден турган эки кошуун даярдайт. Улгайган карыларды, оорулууларды жана жаш балдарды колго катыштырбайт. Кошуундун бирине Юша бин Нунду *(алейхис салам)*, экинчисине Калиб бин Юкнаны кол башчы кылып дайындайт да, Мисирге жөнөтөт. Жөөт кошууну жеңиш менен кайтып келет. Кыптийлер аттиң кылып, удаама-удаа келген жеңилүүнүн уусуна чыдабай биротоло жыгылат...

"(Ушинтип) **Биз аларды** (фараон жана коомун) **бакча-**

**лардан, булактардан, казыналардан жана кооз жерлерден чыгардык"** *(Шуара сүрөсү, 57-58-аят).*

"(Египет жана Сириядагы) **жердин өзүбүз берекелүү кылган чыгыш жана батыштарына бечара коомду** (Исраил уулдарын) **мураскер кылып койдук. Сабыр кылгандыгы себептүү Исраил уулдарына Эгендин көркөм сөздөрү толук болду. Фараон менен коому курган имараттарын жана бийик кылып көтөргөн ак сарайларын кыйраттык"** *(Араф сүрөсү, 137-аят).*

**"Ошентип, бул жерге Исраил уулдарын мураскер кылдык"** *(Шуара сүрөсү, 59-аят).*

**"Алар канчалаган бакчаларды, булактарды, эгинзарларды жана кооз жайларды калтырып** (өздөрү чөгүп) **кетишти"** *(Духан сүрөсү, 25-27-аят).*

**" Мына ушундай! Биз мунун баарына башка элди мураскор кылдык[71]"** *(Духан сүрөсү, 28-аят).*

**"Алардын артынан асман да, жер да ыйлаган жок. Аларга мөөнөт дагы берилген эмес"** *(Духан сүрөсү, 29-аят).*

Алла Таала Өзүнүн каарына калган коомдордун армандуу акыбеттерин жана тарых таштандысында кантип жок болгондугун төмөнкү аят менен эң сонун кылып түшүндүрөт:

**«Биз алардан мурда канчалаган муундарды ойрон кылдык! Сен алардын бирин да таппайсың, же алардын дабышын да уга албайсың!»** *(Марям сүрөсү, 98-аят).*

71. Фараон аскерлери менен кыргын болгондон кийин 1) Исраил урпактары Египетке мураскор болуп калган (Хасан ал-Басринин пикири бойунча); 2) Башка да элдер (Катаданын пикири бойунча).

## Тооратын түшүрүлүшү

Мисирден чыгып, душмандардан толук кутулгандан кийин Китепти алып келери тууралуу Муса *(алейхис салам)* элине сөз берген. Ошондуктан коомду Азирети Харунга убактылуу табыштайт:

-Сен булардын жаңылыш жактарын түзөлтүп, адеп-ахлакка чакырып насаат айтып тура бер. Мен Алланын буйругу менен Тур тоосуна баратам. Жаңы Китеп менен кайтам буюрса!

Жөөттөр баягыдай эле кесирлик кылып Азирети Мусанын жолун торошот:

–Жок! Сенин жанында бизден барган күбөлөрдүн болушун каалайбыз!

Акырында Муса пайгамбардын макулдугу менен өз араларынан жетимиш кишини кошуп жөнөтүшөт. Көп жол жүргөн жетимиш бир адам Тур тоосуна чыгып барышат.

Убада кылынган Китептин түшүрүлүшүн сурап дуба кылат. Алла Таала аны отуз күн орозо кармоого буюрат. Бул орозо учуру зилкаада айынын отуз күнүнө төп келет. Андан соң зулхижжа айынын алгачкы он күнүн кошуп, жалпы кырк күн орозо кармайт. Акыр аягында Азирети Мусага Китеп (Тоорат) берилип, жөөт коомун туура жолго чакыруу вазийпасы жүктөлөт.

«(Мага ибадат кылышы үчүн) **Муса менен отуз түн үчүн убадалаштык жана буга дагы он түндү коштук. Ошентип, Раббиң белгилеген убакыт кырк түн менен аягына чыкты...»** *(Араф сүрөсү, 142-аят).*

Вахийди ала турганчалык даражада болуш үчүн Алла Таала аны Тури Синага чакырган. Кырк күн бою орозо кармоо, мунажат кылуу жана тафаккур ибадаттары жүктөлгөн. Муса *(алейхис салам)* бул мөөнөт ичинде Кудай Тааланын алдына чыгуунун камын көргөн. Дүнүйөлүк машаккаттардан оолак болуу,

асмандардын сыр каткан мейкиндиктерине ой жүгүртүү аркылуу руханий жактан өнүгүү үчүн чогуу барган адамдардан оолак жашаган. Анткени, көкүрөктөгү рухту жаркыратып тазалоо, тунаруу үчүн бөлүнүп турууга муктаж эле.

Муну ушундайча түшүнсөк туура болор, Азирети Муса алгачкы отуз күндө орозо, дуба, ой жүгүртүү жана ушул сыяктуу ибадаттар, такыбаалык менен жетик тарбияланып, аруулана алган. Андан кийинки он күндө Алла Таала менен сүйлөшүү, Тоораттын түшүрүлүшү сыяктуу, маанилүү окуялар жараян эткен. Тактап айтканда, Муса пайгамбар кырк күндүк тазалануу жана даярдануу мөөнөтүндө Кудай Таала менен сүйлөшө ала турган руханий бийиктикке жете алган.

Түн кирип ай чыккандан кийин жаңы күн башталат. Ошол себептен аятта кырк түн деп айтылууда. Бул жерде күндүздүн күнү да камтылган. Күндүзгө караганда, түндүн артыкчылыктары жана өзгөчөлүктөрү болгондуктан, Алла Таала күндүздү түнгө камтып айткан. Маселен, Лавхи Махфуздан асманга Курани Карим түнү түшүрүлгөн, Мухаммед Пайгамбарыбыз (саллалаху алейхи васаллам) Миражга түнү көтөрүлгөн. Вахийлер дагы көбүнчө түнкүсүн келген.

Азирети Мусанын Тури Синада кырк түн калышында төмөнкү ишааратттар бар:

Алланын назарындагы өзгөчө адамдар «демейдегиден өзгөчө таңга» чыгыш үчүн түндүн коюу караңгылыгындагы азаптуу саатарда, кыйынчылыктын, сыгылуунун ордун толтурушу керек. Кудай Тааланын берекеси жана ырыскылар демейде түндөрү жаагандыктан, «ийгиликтүү таңды» алып келет. Эгер кыйынчылыкка толгон түндөрүң бар болсо, аны ушундай ийгиликтүү таңдар коштойт.

Муса пайгамбар тарткан отуз күндүк кыйынчылык – кудум бир түнчөлүк, ал эми, калган он күнү ошол бир түндүн куттуу

таңы сыяктуу. Анткени, дал ошол акыркы таңда Алла Таала менен сүйлөшүп, бакытка туңган.

Тур тоосуна баргандан тартып үзгүлтүксүз (савми висал) отуз күн орозо кармаган эле. Ошол учурларда ач калган эмес, суусаган да эмес. Андан соң Кызыр менен жолугуу үчүн жолго чыгууга буйрук алган.  Сапарда жүрүп али жарым күн өтпөй курсагы ачып чыдабай кетет.

– Жей турган нерсең болсо берчи, курсагым ачып кетти, –дейт  жолдошуна.

Кызырды издеп жолдо жүрүүнүн өзү эле Алла Тааланын сыноосу болгон. Сырдуу сыноого эми курсактын курулдап кетиши кошулганда, катардагы бир пендеге кезигүү (Кызыр) үчүн жарым күн баса элек жатып Азирети Мусанын чыдамы кетет. Тур тоосунда Алла Таалага кезигем жана Аны менен сукбат курам деп улуу максатты алдына койгондуктан, жеп-ичкенди унуткан. Асыресе, турган жайынын өзүнчө руханий сүрү болгон. Ал жерде Алла Тааладан башка бүт нерсени эс-акылдан чыгарып салган эле.

Алла Таала менен сүйлөшкөндүгү үчүн Муса Пайгамбарда «Калимуллах» деген наамы бар.  Азирети Муса *(алейхис салам)* тил менен эмес, убакыттан сырт мейкиндиксиз жайда Анын Калам сыпаты менен сүйлөшкөн. Анын сыпаттарынын бири да жаратылган жандардын сыпатына окшош эмес. Ал билүүчү; Анын «аалим» сыпаты макулуктардын билгичтигине таптакыр окшобойт. Ал сүйлөйт; Анын «калам» сыпаты пенденин сүйлөшүндөй эмес. Маселен, биз тил деген мүчөнүн ортомчулугу, добуштардын жардамы менен сүйлөй алабыз.  Алла Таала мындай ортомчу нерселерге муктаж эмес. Тамгалар кийин жаратылган макулук болуп эсептелет. Алла Тааланын сөзү макулук эмес, тамгасыз жана тыбышсыз, ортомчусуз сүйлөйт. Муса пайгамбардын Алла Таала менен сүйлөшкөнүн жанында турган жетимиш

киши укмак тургай, Жабраил periште да туйбай калган.

«**Муса менен Алланын Өзү** (түздөн-түз) **сүйлөштү»** *(Ниса сүрөсү, 164-аят)* деген аят анык сүйлөшүү болгондугунан кабар берет.

Пендемдин көнүлү рахат алсын, сооронсун деп Алла Таала Мусага *(алейхис салам)* немат кылып миндеген сөздөрдү сүйлөгөн. Муса пайгамбар, ары машаккаттуу, ары түмөн түйшүктүү турмушту өзүнө жаза катары ашырып алган материалист жөөттөргө шариятты жеткирүү үчүн жөнөтүлгөн пайгамбар эле.

## Ариха чөлкөмүндөгү Амалика эли менен болгон согуш жана Тих чөлү

**«Бир кездерде Муса өз коомуна айткан эле: «–Эй коомум! Алланын силерге берген жакшылыктарын унутпагыла! Өз аранардан пайгамбарларды чыгарып, силерди мүлк, дөөлөт ээлери кылды. Ошондой эле силерге ааламда эч кимге берилбеген жакшылыктарды берди!»** *(Маида сүрөсү, 20-аят).*

Бул аяттардагы маалыматтар Муса пайгамбардын мезгилиндеги Исраил урпактарына тиешелүү. Ошол доордогу жөөттөргө Алла Таала «Ыйык жайды» мекен кылып, андан башка да көп нематтарды берген эле. «Эч кимге берилбеген нематтар» деген сөз ошол доорго гана таандык. Андан кийинки мезгилдердин кыяматка чейинки нематы – Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* болуп саналат. Курани Каримдеги жүздөгөн аяттар жана куттуу хадистер жашап өткөн жана келе турган жаамы адам баласы үчүн Азирети Пайгамбарыбыздын Алланын чексиз сыйы, улук нематы экендигинен кабар берет. Ал эми «Ыйык жайга» кимдер мураскор болорун Алла Таала эбак даярдап койгон:

**«Ант болсун! «Салих кулдарым жер жүзүнө мураскор болот» - деп, Зикирден** (Тоораттан) **кийин Забурга да жазган элек»** *(Анбия сүрөсү, 105-аят).*

«Ниети бузуктар туруктуу болбойт, жакшылык негиз болот, жамандыктын арты кууш жана убактылуу болот, жүрүп олтуруп дүйнөнү башкаруу ынсаптуу момундардын колуна өтөт» дегенди билдирет. Ушунун өзү Ислам дининин дүйнөлүк жашоого болгон глобалдык деңгээлдеги көз карашын айкын көрсөтүп турат.

* * *

Элди Арзы-Мавудга[72] жайгаштыруу үчүн Азирети Муса жол баштап Канан[73] аймагына жолго чыгат. Пайгамбар кошуундан ар бөлүмүнөн бирден өкүл чыгарып, Юша бин Нун менен Калиб бин Юкнаны аларга башчы дайындап, калкты бакылоого жөнөтөт. Чалгынга баргандар Амалика уруусунун өтө кубаттуу экендигин билип кайтышат. Кошуунду коркутуп, шагын сындырып албайлы деген ниетте жолдо келатып бул кабарды эч кимге билдирбөөгө убада кылышат. Ансыз да жөнөп жатканда алдагыдай кырдаалга тушуга турган болушса, сырды жашыруун кармоону эскерткен эле. Тилекке каршы эки башчыдан башка бардык чалгынчылар убаданы бузуп, элге жайып жиберишет. Ансыз да нечен кордукту баштан өткөрүп кандуу кагылыштардан заарканып калган жөөттөр согушуудан бой качырып туруп алышат.

**«Эй коомум, Алланын силер үчүн жазып койгон бул Ыйык жерге** (шаарга) **киргиле, артка кайтпагыла. Болбосо зыян тартуучулардан болуп каласыңар»** *(Маида сүрөсү, 21-аят).*

**«Алардын жообу мындай болду: «Эй, Муса! Ал жер-**

---

72. Жөөттөрдүн идеологиясы боюнча теңир Яхве жөөттөргө убада кылынган жерлер. Эски осуятта бул жерлер Канан аймагы деп айтылат.

73. Бүгүнкү Палестина, Иордания, Израил чөлкөмдөрү тарапка.

**де каардуу эл бар да. Алар чыкмайын эч качан кире албайбыз. Эгер чыга эле турган болсо биз** (ал жерге) **киребиз»** *(Маида сүрөсү, 22-аят).*

“(Ошондо он эки башчынын арасынан) **Алладан корккон, Анын мээрим-нематына бөлөнгөн эки киши: «–Алардын үстүнө күтүүсүз дарбазадан киргиле, андан кирип алышыңар менен эле албетте жеңиш силердики болот. Эгер момун болсоңор жалгыз Аллага гана тобокел кылгыла!» - дешти”** *(Маида сүрөсү, 23-аят).*

“(Коом) **айтты: “Эй, Муса! Алар бул жайда турганда эч качан кирбейбиз. Бар, Эгеҥ экөөҥ согуша бергиле, биз болсо ушул жерде күтүп отурабыз!”** *(Маида сүрөсү, 24-аят).*

Фараондун кордугунан кутулгандан кийин өткөөл мезгилдеги кыйынчылык күндөрүн унуткан жөөттөр жай турмушка көнө баштаган. Ойго келген нерсени кылып, эркин жашоодо көп нерсени эңсей башташкан. Азирети Мусаны аргасыз дуба кылууга мажбур кылышып, натыйжада, таттуу даам менен бөдөнөнүн эти аларга Кудайдын куттуу күнү жаап турган. Ал эле эмес Муса пайгамбар аса таягын ташка урганда он эки көздүү булак пайда болуп, кашкайган тунук суу чыгат. Аталарынан калган мурастай аны да энчилеп алышып, бири-биринен кызганып пайдалана башташат. Алла Таала:

**«Ошондой эле үстүңөргө булутту саябан кылдык, асмандан шириндик жана бөдөнөлөрдү жаадырып: «Силерге ырыскы кылып берген пакиза нерселерден жегиле»** (дедик). **Чындыгында алар бизге зыян кылышкан жок, өздөрүнө зыян** (кыянат) **кылышты»** *(Бакара сүрөсү, 57-аят).*

**«Эстегиле, Муса өз эли үчүн суу тилегенде: «Таягыңды ташка ургун!» - дедик.** (Таштан) **дароо он эки булак атырылды. Ар бир тайпа иче турган булагын билип**

**алды.** (Аларга): **«Алла берген ырыскыдан жеп ичкиле, бирок жер жүзүндө кылмыш кылбагыла!» - дедик»** *(Бакара сүрөсү, 60-аят).*

Жөөттөр баштан бери көзү тойбогон, чыры түгөнбөгөн, шүгүр кылууну билбеген коом болгон. Нечен салих пайгамбарларга өлүмтүгүн артып, канча катуу эскертүү берилсе да кесирлигин таштаган эмес. Алардын жеткен кесир калк экендигин төмөнкү аяттардан таасым билүүгө болот:

**«Эстегиле: «–Эй, Муса! Бир түрдүү тамакка эч канаат кылбай жатабыз. Кудайыңа дуба кыл, бизге жерде өнүп өсө турган жашылчалардан, бадыраң, сарымсак, маш буурчак жана пияз сымал өсүмдүктөрдөн чыгарып берсин", - дегенде, ал** (айтты)**: «–Жакшы нерсени болбогон нерсеге алмаштыргыңар келип жатабы? Шаарга түшкүлө, каалаганыңарды табасыңар!» Ошентип, аларга кордук, кедейлик ташталды жана алар Алланын каарына калышты. Бул алардын Алланын кабарларына ишенбегендиги жана пайгамбарларды адилетсиз өлтүргөндүктөрүнөн. Бул алардын баш ийбегендиги жана чектен ашкандыктарынан болду»** *(Бакара сүрөсү, 61-аят).*

* * *

«(Акырында) **Муса жалбарды: «Раббим! Мен өзүмдөн жана бир тууганымдан башкага тилим өтпөй калды. Жолдон чыккан итаатсыз бул коом менен биздин арабызды ажыратчы!»** *(Маида сүрөсү, 25-аят).*

**«Алла айтты: «Эми кырк жыл бою бул жер алар үчүн арам** (кылынды)**. Алар чөлдө адашып жүрүшөт. Сен бул итаатсыз-бузуку коомдун кылмышына капа болбо»** *(Маида сүрөсү, 26-аят).*

**"Ырасында, Алла Исраил урпактарынын убадасын**

**алган, аларга он эки башчыны жиберип, мындай деди: «Мен силер менен биргемин, эгер намаз окусаңар, зекет берсеңер, элчилериме ыйман келтирип, аларга жардам берсеңер жана** (мал-мүлктөн) **Алла жолунда жумшасаңар, албетте силердин жамандыктарыңарды жоюп, алдынан дарыялар агып туруучу Бейиш бактарына киргиземин. Мындан ары силерден бирөө** (акыйкаттарыма) **каршы чыкса, ал – туура жолдон адашкан болот!» - деди»** *(Маида сүрөсү, 12-аят).*

Кесирлик жөөттөрдүн канына синген белем, куткаруучу катары жөнөтүлгөн улул-азим пайгамбарлардын үчүнчүсү – Муса пайгамбарга акылга сыйбас талап коюшат. Жадагалса, Кудай Тааланы жөнөкөй жаратылган жандуудай ойлоп:

– Сен Раббиң менен согушуп көр, колдон келсе аны женип сал! Ошондо гана сени  ээрчийли! –дегенчелик акмакчылыкка барышат.

Алла Таала ушул себептен аларды кырк жыл бою сандалтып тар жана тажатма Тих чөлүндө тентитет.

Бул аймактан чыгып кетүүгө канчалык аракеттенбесин кайра эле айланып чөлгө кайтууга мажбур кылат. Бул азаптуу көрүнүш жаңы муун өсүп жетилгенге чейин кайталана берет.

Акырында ыймандуу жана зирек муундун жетилүүсү менен ал жердеги зордукчул коомду жеңип алуу жүзөгө ашат. Ошентип, алар «Арзы Мавудга» киришет. Шариа дарыясынын чыгыш тарабындагы аймактар алардын карамагына өтөт. Арзы Мавудга жайгашкан соң Азирети Мусанын берген убадасы толук аткарылат. Азирети Харун ушул убакта дүйнөдөн кайтат.

## Муса пайгамбар Алла Тааланы көргүсү келди

Муса *(алейхис салам)* убакыттан тыш, тарапсыз жана мейкиндиксиз жагдайда Алла Таала менен сүйлөшөөрдө көзүндөгү пенделик көшөгөлөр алынып, абдан улук мартабага чыгарылган эле. Ошол сүйлөшүүдөн тендешсиз жыргал татым алгандыктан, эми, Алланын эч кимге белгисиз Жамалын көргүсү келет. Бул арзуусу арткандан артып, мурда болбогондой бир башкача абалдын кучагында калат. Улук арзуусу көкүрөктө кайнап, көксөгөндөн көксөй берет.

–Мени көрө албайсың!" – деп буюрат Алла Таала.

Муса пайгамбар болбой эле каалоосун айтып жалбарат. Ошондо Алла мындай дейт:

– Мына бул тоону[74] кара! Эгерде ордунда турган болсо, Мени көрө аласың!

Башка бир айтууга карганда, Алла Таала Азирети Мусага парданын артынан кичинекей эле нурду көрсөтүп, аны тоо жака чагылдырат. Нурдун күчүнө туруштук бере албаган бийик тоо чачырап кетет. Мына бул кудуреттин жана улуулуктун күчүн көтөрө албаган пайгамбар турган жеринде эстен танат:

**"Муса** (убадалашкан) **убакытта** (Тур тоосуна) **келип Алла ага ортомчусуз сүйлөгөндө, ал: "–Раббим! Мага жамалынды көрсөтчү, Сени бир көрөйүн", – деди.** (Алла) **айтты: "– Сен Мени** (бул дүйнөдө) **эч качан көрө албайсың. Мына бул тоого кара.** (Мен ага көрүнөмүн)**. Анан эгер ал козголбой тура алса, сен Мени көрө аласың". Ошентип, Эгеси тоого Нурун көрсөткөн убакта, ал майда-майда болуп талкаланып кетти. Муса эстен танып жыгылды.**

74. Майдан өрөөнүндөгү Зубайр деп аталган бийик тоо.

**Эсине келген соң мындай деди:** «(Раббим!) **Бардык кемчилик сыпаттардан Сен тазасың! Сага тообо кылдым. Мен ишенгендердин алгачкысымын"** *(Араф сүрөсү, 143-аят).*

Бул баарлашуудан кийин Тоорат түшүрүлө баштайт. Жети же он лавха[75] түрүндө түшүрүлгөндүгү риваяттарда айтылып жүрөт.

## Тур тоосундагы баарлашуу

Муса пайгамбар сурады:

– Оо, Раббим! Сен үчүн кайсы пенделериң дагы да сүйкүмдүү?

Алла Таала:

– Мени зикир кылып, Мени унутпаган пенделерим сүйкүмдүү.

Муса пайгамбар:

– Кандай пенделериң дагы да аалым деп эсептелинет?

Алла Таала:

– Билгенин адамдарга үйрөткөн, чындыкты таамай көрсөткөн, тыңдай билген, укканын дал өзүндөй турмушта жүзөгө ашырып, жамандыктан сактангандар.

## Алтын бука

Жөөттөр Азирети Мусанын жол башчылыгында Кызыл Деңизден өтүп бир кыйла жол арбыткан соң, бука баштуу буттарга сыйынган коомду көргөн эле. Мурдалары буттарга сыйынып көнгөн жөөттөргө бул көрүнүш жага берет. Жадагалса, ошон-

75. Лавха: Жазуусу бар узун кагаз же доска түрүндөгү билдирме.

дой бут жасап берүүнү Алланын пайгамбарынан да суранышкан жайы бар эле.

Муса *(алейхис салам)* акыл-насааттарды айтып, андай иштин оор күнөө, кечирилгис ширк болорун эскерткенде коом былык пикирге бушайман болушуп, тооба кылышкан.

Көңүлү ордуна түшкөн Муса пайгамбар Харунду ордуна өкүл дайындап Тур тоосуна кеткен кезде, мурдатан ичине кек сактап жүргөн Самири аттуу жөөт жол башчынын жоктугунан пайдаланып, калктан алтын топтой салып чоң буканын айкелин жасайт.

"Бул Мусанын кудайы! Бирок, Муса өз кудайын унутту", – деп, калкты алтын буканын айкелине табынууга чакырат.

Самири колунан көөрү төгүлгөн уста болгондуктан, алдынан шамал канчалык катуу соккон сайын тирүү букадай катуу бөкүрө ала тургандай чеберликте жасайт. Мурдунан жана башка жерлеринен жел киргенде үн чыккыдай кылат. Шамал катуу соккон учурда оозу мурдунан кирген желден бөкүргөндөй катуу үн чыккан буканын артында туруп алган Самири:

– Көрдүңөрбү, кудайыңар силер менен сүйлөшүп жатат! – деген сыяктуу тантырак сөздөр менен карапайым калкты алдап олтуруп, бир топ жөөттөрдү акыйкат динден оолактатып кетет. Канчалык карайлап тоссо да каапыр калк Азирети Харунду укпай койот:

**«Чындыгында мурун Харун да аларга: «Эй, элим! Силер чынында ушу** (бука) **менен сыналдыңар. Албетте Эгеңер чексиз Ырайымдуу. Андыктан мени ээрчип, буйругума баш ийгиле», - деген болчу»** *(Таха сүрөсү, 90-аят).*

«(Алар) **Муса арабызга кайтып келгенге чейин буга табынуудан эч качан баш тартпайбыз», - дешти»** *(Таха сүрөсү, 91-аят).*

**“**(Ошол кезде Турдагы Азирети Мусага) **Алла Таала:** “**Сенден кийин, коомуңду сынап көрдүк. Аларды Самири жолдон чыгарды**”, **– деп маалымдады”** *(Таха сүрөсү, 85-аят).*

**“Мусанын коому андан кийин** (ал Турга кеткенден кийин) **өздөрүнүн кооз буюмдарынан мөөрөй ала турган музоонун денесин жасатып алышты, анын сүйлөй албасын жана Туура Жолго да баштай албасын билишпейби?! Алар аны** (кудай) **тутушуп, заалимдерден болушту”** *(Араф сүрөсү, 148-аят).*

**“Муса өз коомуна ачууланып, кейиген абалда кайтып келип: “Менден кийин, кандай жаман иш кылдыңар. Эгеңердин буйругуна шаштыңарбы?” – деп,** (колундагы) **жазуусу бар тактайларды таштап, агасынын башынан чапчып, өзүнө карай тарткылады.** (Харун:) **“Эй, энемдин уулу! Чындыгында бул коом мени басынтып, өлтүрмөкчү болду. Мени душмандарга мыскыл кылба жана мени заалым коом менен бирге санаба”, – деди”** *(Араф сүрөсү, 150-аят).*

**«Эй Харун! Булардын бузукулука түшүп жатканын көрүп туруп артымдан эмнеге барган жоксуң? Буйругума каяша кылганыңбы?» - деди»** *(Таха сүрөсү, 92-93-аяттар).*

**“Эй, бир тууганым** (энекемдин баласы)**! Сен мени жулкулдатпа! Мен сенин** (эгер буларды таштап артыңдан барганымда): **Менин сөзүмдү күтпөй Исраил урпагын бөлүп жиберипсиң, – деп** (күнөөлөшүүдөн) **корктум ”** *(Таха сүрөсү, 94-аят).*

Азирети Харун менен Азирети Муса бир ата-энеден туулган бир туугандар эле. “Энекемдин уулу” деп сөз менен ачуусу аябай келип турган агасынын көңүлүн жумшарткысы келген. Анткени, эненин аты да, заты да атага жана бир туугандыкка салыштырмалуу мээрман келет. Алардын энеси Аллага ишенген,

уулдарынын сүйүүсүн жана сый-урматын тапкан салиха аял болгон.

“(Муса) **айтты: «Раббим! Мени жана агамды өзүң кечире көр жана бизди өз ырайымыңа бөлө! Ырайым кылуучулардын эң Ырайымдуусу Өзүңсүң”** *(Араф сүрөсү, 151-аят).*

**“Ошондо Муса ачууланып, кейиген абалда элине кайтты да: “Эй, элим! Алла Таала силерге жакшылыкты[76] убада кылбады беле? Силерге убада узак сезилдиби[77]? Же силерге Эгеңердин каарынын келишин каалап, мага берген убададан айныдыңарбы?”, – деди”** *(Таха сүрөсү, 86-аят).*

**“Алар айтышты: «Биз сага берген убаданы өз ыктыярыбыз менен бузганыбыз жок. Биз** (Мисирден чыгып келатканыбызда фараон) **коомунун кооз жасалгаларын көтөрүп чыккан элек, анан аларды** (ээритүү үчүн отко) **таштаган элек, ошондой эле Самирий да таштаган болчу”** *(Таха сүрөсү, 87-аят).*

Алар Самирийдин тукуруусу менен колдорундагы кооздуктарды ээритип, бука жасоо үчүн отко ташташкан.

**“Ошондо Самирий мөөрөй алган музоонун денесин жасап, алар[78] болсо: “Силердин да, Мусанын да кудайы ушул болчу. Ал** (аны) **унутуп калган”, – дешти”** *(Таха сүрөсү, 88-аят).*

Муса пайгамбар аларды тообо кылууга чакырат. Алланын кечиримин табуу үчүн экинчи кайталабоо ниети менен чын дилден бушайман болууну же болбосо өлүм жазасына ыраазы болууну билдирет.

---

76. Бейишти
77. Бейишке алып баруучу жол
78. Иудейлер (жөөттөр)

“Сабыр кылабыз!” – деп, жөөттөр өкүмдү күтүп калышат.

**“Муса коомуна айтты: «Эй коомум! Силер буканы** (кудай) **тутунуу менен өзүңөргө чындап зыян келтирип алгансыңар. Андыктан, Алла Таалага тообо кылгыла жана напсиңерди өлтүргүлө! Ушул амалдар Эгеңердин даргөйүндө өзүңөр үчүн эле пайдалуу. Алла ушундай** (жол менен) **тообоңорду кабыл кылган болот. Анткени ырайым кылып, тооболорду жалгаз гана Алла кабылдайт!”** *(Бакара сүрөсү, 54-аят).*

Бутка табынып кеткендерди өлтүрүү үчүн атайын адамдар дайындалат. Буйрук келген кезде ар биринин колунда бирден шамшар жана бирден күнөөкөр адамдар болот. Бирок жазалоочулар менен жазага тартылгандардын айрымдарынын ортосунда туугандык жайлары бар эле.

**«Колго түшүп жана өздөрүнүн жолдон адашкандарын билишкен соң айтышты: «Касам болсун! Эгер Эгебиз бизге ырайым кылбаса жана кечирбесе, албетте, зыян тарткандардан болуп калабыз»** *(Араф сүрөсү, 149-аят).*

Адашкан адамдардын көлкүлдөгөн көз жашына, буулуккан бушаймандыгына чыдай албай эки пайгамбар ыйлап жиберишет. Жаратканга жалбарып дуба кылышат. Аңгыча күнөөкөрлөрдүн тооболорунун кабыл болгондугун билдирген төмөнкүдөй маанини камтыган билдирүү келет:

**“Жаман иштерди жасаган соң тообо кылып, ыйман келтиришсе, чындыгында, Эгең – аларга Кечиримдүү, Боорукер”** *(Араф сүрөсү, 153-аят).*

**“Ошол жоругуңардан кийин** (акылыңарга келип) **шүгүрчүлүк кылаарсыңар деп силерди кечирдик”** *(Бакара сүрөсү, 52-аят).*

Азирети Муса Самирийге кайрылып:

**«Сенин мүдөөң эмне эле эй, Самирий?» - деди»** *(Таха сүрөсү, 95-аят).*

**«Ал айтты: «Мен алар** (Исраил урпагы) **көрбөгөн нерсени көрдүм. Анткени, ал Элчинин изинен бир ууч** (топурак) **алып аны** (ээриген алтынга) **салдым. Мага напсим дал ошондой кылууну көркөм жакшы көрсөттү"** *(Таха сүрөсү, 96-аят).*

Тафсир аалымдарынын көз карашы боюнча, аламан жөөттөргө көрүнбөй Самирийге гана көрүнгөн Элчи, Жабраил периште эле. Азирети Мусага келгенде атынын туягы тийген жерлерге көз ачып жумганча жышыл чөп өскөнүн каапыр Самирий көрүп калган. Анан ошол аттын изинен топурак алып, ээритилген алтынга кошуп койгон, деп баяндалат. Бул аятты: "Алла, илхам жолу менен берген илимди ушуга колдондум!" деген өтмө мааниде түшүнсө да болот.

«(Муса):**Эми сен өмүр бою: "Кеткиле. Мага жолобогула!"– деп жүрүп өтөсүң. Сага мындан тышкары да эч качан өзгөртүлбөй турган дагы бир жаза бар. Сенин берилип сыйынган кудайыңды карачы**[79]**. Аны биз өрттөп,** (күлүн) **деңизге ыргытабыз»** *(Таха сүрөсү, 97-аят).*

Риваятка караганда, Азирети Мусанын аятта айтылган тескери батасынан кийин Самирий чынында эле оор дартка кабылып, өмүрү бою адамдардан оолак жашоого аргасыз болгон.

**"Албетте, буканы кудай катары тутунгандарга Эгеси тарабынан каар жана жакында кордук жетет.** (Алланын белгилерин танган) **ойлоп такычтарды мына ушинтип жазалайбыз"** *(Араф сүрөсү, 152-аят).*

* * *

**«Мусанын ачуусу басылып, баягы тактайларды**

79. Ушул жансыз торпок кантип кудай боло алсын?!

**алды. Анын бир нускасында Алла Тааладан корккондор үчүн Туура Жол жана ырайымдуулуктун кабары бар»** *(Араф сүрөсү, 154-аят).*

Букага табынгандыгы үчүн бушайман болгон жөөттөрдү Алла Таала Өзүнө тооба кылууга буюрат. Муса *(алейхис салам)* алардын арасынан жетимиш кишини өкүл катары тандап алып Тур тоосуна барышат. Канчалаган айкын мужизаларды көрсө да, көкүрөгү тойбогон жөөттөр пайгамбар бизге Кудай Тааланы көрсөтсүн деп бири бирин тукуруп турушат. Аңгыча жер катуу жер силкинет. Кесир жөөттөрдүн баары эстен танып жыгылат. Азирети Муса Кудай Таалага талыкпай жалбарган соң апаат кайра көтөрүлөт.

**"Эй Исраил уулдары, эстегиле: «Эй Муса, Алланы ачык айкын көрмөйүн, сага эч качан ишенбейбиз» - деп айтаарыңар замат турган жериңерде силерди чагылган урду"** *(Бакара сүрөсү, 55-аят).*

**"Андан соң шүгүр кылуу үчүн өлгөнүңөрдөн кийин тирилттик"** *(Бакара сүрөсү, 56-аят).*

**«Муса, Биз белгилеген убакытты өз коомунан** (музоого сыйынбаган) **жетимиш кишини тандады. Ошол чакта аларды коркунучтуу зилзала алган эле, Муса айтты: «Раббим! Эгер кааласаң аларды да, мени да мурда** (тактап айтканда алар музоого сыйынып жаткан чактарында) **мындан мурда жок кылмаксың. Арабыздагы түркөйлөрдүн кылмыштарынан улам** (эми) **бизди жок кыласыңбы? Бул Сенин сыноон гана. Аны менен каалаганыңды адаштырып, каалаганыңды Туура Жолго баштайсың. Сен биздин Эгебизсиң! Бизди кечирип, ырайым кыла көр. Сен кечирүүчүлөрдүн эң Айкөлүсүң!»** *(Араф сүрөсү, 155-аят).*

Жөөттөр бир топ убакыт бою дин жолунда тынч жашап калышат. Кыйла убакыт өткөндөн кийин Тооратгын өкүмдөрүн

оорсунуп, орундатуу кыйын экен дегендей шылтоо кылып туура жолдон кайта башташат. Тообо кылгандагы убадаларын унутушат. Алардын мындай жоругуна каарданган Алла Таала Тур тоосун ошол элдин так төбөсүнө көтөрүп, абада каалгытып койот. Корккондон титиреген жөөттөр дароо саждага баш коюшат. Тоо ордуна келдиби же келген жокпу деп кыйла турушат:

**«Эстегиле, бир убактарда Биз силердин убада шертиңерди алган элек жана Тур тоосун үстүңөргө көтөрүп туруп: «Келтирген нерсебизди** (Тооратты) **бекем кармагыла жана андагы бар нерсени эсиңерге туткула, мүмкүн такыбаалардан болуп калаарсыңар», - деген элек»** *(Бакара сүрөсү, 63-аят).*

**"Кийин силер ошол убададан баш тарттыңар. Эгер силерге Алланын ырайымы болбогондо зыянга учурап калаар элеңер"** *(Бакара сүрөсү, 64-аят).*

Ушуга карабай кээ бир жөөттөр акыйкатка кол шилтеп, мурункудай кайдыгерликти уланта беришет. Ошондо жөөтөрдү Алланын азабы каптады:

**«Араңардан ишемби күнүдү[80] бузган кишилерди билдиңер. Ошондо Биз аларды: «Кор болгон маймылдарга айлангыла!» – дедик»** *(Бакара сүрөсү, 65-аят).*

**«Биз муну** (азапты) **ошол убакыт жана кийинки доорлор үчүн сабак, такыба адамдар үчүн насыят кылдык»** *(Бакара сүрөсү, 66-аят).*

Акыйкатты көрүп билип туруп карөзгөйлүк кылган, жамандыкка ач кенедей жабышкан кээ бир жөөттөрдү Алла Таала маймылга айландырып, кийинчерээк жок кылган. Бул окуянын "адам маймылдан тараган" деген негизсиз көз карашка эч

80. Иудейлердин мыйзамы боюнча ал күнү эч кандай жумуш кылбай, ан улоого да барбай, күндү жалан гана Кудайга сыйынуу менен өткөрүүгө тийиш болушкан. Тигилер аны бузушкан.

кандай тиешеси жок. Алар ошондон ары тукум улап кеткен да эмес, бир канча убакыттан кийин өлүп тынышкан. Алла Таала буйруйт:

“(Аллага берген) **шерттерин бузушкандыктан аларды каргышка калтырып, таш боор кылып койдук. Алар** (Тооратгагы Мухаммед алейхис саламдын Пайгамбар болуусу жөнүндөгү Алланын) **сөздөрүнүн ордун алмаштырып, өздөрүнө жиберилген насааттарды унутушту.** (Эй, Мухаммед!) **Сен алардын өтө азынан башкасынын кыянаттыгына такай учурап турасың. Ошентсе да сен аларга кечирим берип, жайына кой. Алла-жакшылык кылгандарды сүйөт!**” *(Маида сүрөсү, 13-аят).*

Тоорат ал доордо жалгыз гана нуска болгондуктан, эч ким аны толук бойдон жаттаган эмес. Кийинчерээк жөөттөр вавилондуктарга туткунга түшкөн кезде колдогу жалгыз нуска жоголгон. Канчалаган жылдардан кийнин боштондук берилгенде Таураттын эсте калган бөлүмдөрү колдон келишинче чогултулуп жазылат. Бүгүнкү Тоорат ошол кемчиликтүү бөлүмдөрдү жана Азирети Мусанын өмүр баянын камтыйт.

## Уйду курмандыкка чалуу

Күндөрдүн биринде Амил аттуу абдан бай жөөттүн өлүгү табылат. Аны агасынын уулу өлтүргөн болуп чыгат. Кылмыштын себеби тууралуу эки риваят айтылып келет. Биринчиси, Амил абдан бай болгондуктан агасынын кембагал жана сараң баласы ага ичи тардык кылып өлтүргөн. Экинчиси, байдын жаш зайыбын агасынын уулу жактырып калып, өзүнө ыйгарып алуу максатында өлтүргөн.

Адам өмүрүнө забын келтиргени аз келгенсип чатакты ырбатып жиберүү ниетинде Амилдин өлүгүн эки айылдын оросуна

таштап салып, өзү дыр койот.

Сөөктүн ээси тарап Муса пайгамбарга кайрылып, кылмышкерди табууну жана дал ошондой жазага тартууну талап кылышат. Пайгамбар терең ойго батып, жыйынтык чыгара албай койот. Жардам сурап Жаратканга жалбарат. Алла Таала бул иш үчүн бир уйду курмандыкка чалууну буйруйт. Жөөттөр буйрукту угаар замат:

– Кылмышкердин табылышы менен уйду курмандыка чалуунун кандай байланышы бар? Сен бизди шылдыңдап жатасыңбы? – деп, кайрадан чатакты ырбата баштайт.

Азирети Муса айтат:

-Мен Раббимдин буйругун гана маалымдап жатам!

**«Муса коомуна: "– Алла, силерге бир уйду курмандыка чалууну буйруду", – дегенде алар: "Бизди шылдыңдап жатасыңбы?" – дешти.** (Муса) **мындай деди: "Андай наадан болуп калбаш үчүн Аллага пааналаймын"** *(Бакара сүрөсү, 67-аят).*

**"…. – Кудайыңа дуба кыл, ал кандай уй экендигин бизге түшүндүрүп берсин. Муса айтты, анын айтышынча ал кары да эмес, жаш да эмес орточо бир уй. Кана, буйрукту аткаргыла!"** *(Бакара сүрөсү, 68-аят).*

**"Алар айтышты: "– Кудайыңа дуба кыл, анын түсүн билдирсин". "– Анын айтышынча, ачык мала түстүү уй, көргөндөрдүн көңүлүн кубантат" – деди** (Муса) *(Бакара сүрөсү, 69-аят).*

**«Алар: "Өзүңдүн Эгеңе биз үчүн дуба кыл. Ал бизге уйдун кандай экенин түшүндүрсүн, анткени ал уй бизге күмөндүү болуп жатат. Эгер Алла кааласа биз туура жолдо болобуз",- дешти»** *(Бакара сүрөсү, 70-аят).*

«(Муса) **айтты: – Анын айтышынча, ал уй кор болуп жер айдабаган, аны менен** (суу ташып) **эгин сугарбаган, айып кемчиликтери жок, анда өз түсүнөн башка өң-түс болбогон болсун!** (Исраил уулдары эми)**: “– Мына эми акыйкатты билдирдиң!” – дешти. Ошентип, алар бир аз кыйналышып, аны союшту”** *(Бакара сүрөсү, 71-аят).*

Уйду жөөт калкы жапатырмак издеп чыгышат. Акырында жалгыз баласы бар жесир аялдын колунан көрүп калышат. Тиричиликти ошол жалгыз саан менен өткөрүп жаткандыктан жесир аял алгач сатканга көнбөйт. Алардын чындап алаарына көзү жеткенде 1000 акчага (алтын) берерин айтат. Ошондо бул уй өтө эле кымбатка сатылган болоор эле. Муса пайгамбардын:

“Жесир аялдын айтканын берип уйду сатып алгыла!” -деген сөзү үчүн жөөттөр ушул акчага ыраазы болушат. Чындап соодалашууга келгенде жесир аял уйдун баасын 2000 сомго чыгарып жиберет. Эки эсе кымбат наркты угар замат кайра ызычуу түшүп пайгамбарга барышат. Канча болсо да сатып алуудан башка жол жок экенин угуп кайра-кайра соодалашууга барган сайын уйдун наркы өсүп олтуруп 10.000 акчага чейин көтөрүлүп кетет. Анткени келген кардарлардын кайтпай турган ниети бар эле. Кардарлар кийинки жолу келишкенде:

“Уйду алгандан кийин союп, терисин бүтөө сыйрып аласынар да, аны чанач кылып, чаначты алтынга толтуруп бересиңер! Ушуга көнсөңөр гана сатамын, болбосо жок!”– деп, кесе айтып салат.

Даттанып келгендерге Муса *(алейхис салам)* :

“Канча сураса да сөзсүз алышыңар керек!” – дейт.

Сатып алгандан башка жол калбай калганын андаган жөөттөр:

“Эми албасак болбойт! Алланын буйругун орундаталы,

болбосо баа көтөрүлүп кете берет экен. Акырында төлөгөнгө алыбыз жетпей калып жүрбөсүн....” – деп, өз ара кеңешкен соң уйду сатып алышат.

**“Силер бир адамды өлтүргөн элеңер жана ал тууралуу бири бириңер менен жаңжалдаштыңар. Акыйкатта Алла, жашырган нерсеңерди ачыкка чыгаруучу”** *(Бакара сүрөсү, 72-аят).*

Жөөттөр алынган уйдун акчасын төлөбөй коюшат. Азирети Муса:

“Акысын төлөбөсөңөр, өлүк тирилбейт!”- дейт.

Убаданы аткаргандан башка чара жок экенин түшүнгөн соң, чаначка алтын толтуруп уйдун ээсине беришет.

**“Кана эми союлган уйдун бир бөлүгү менен аны** (өлүктү) **ургула» - деген элек. Алла өлүктү ушундай жол менен тирилтет жана акылыңарга келишиңер үчүн өз аян-белгилерин көрсөтөт”** *(Бакара сүрөсү, 73-аят).*

Адамдын көңүлүн окуяга буруу үчүн аятта “Бир бөлүгү менен ургула!” деп айтылган. Өлүктү тирилтүү бир нече ачык себептерге байланышканын байкоого болот. Башкача айтканда, өлүктү союлган уйдун эти менен чабуу же ага этти тийгизүү шарт катары айтылган. Белгилей кетчү нерсе, Алла Таала кааласа өлүктү ушундай себептерге көз каранды кылбастан, бир буйругу менен эле тирилип койот.

Ошентип, курмандыка чалынган уйдун тилин өлгөн адамга тийгизгенде ага жан кирет. Канга бойолгон абалда тирилип болгон окуянын баарын төкпөй чачпай айтып, кылмышкерлердин ысымынан бери атап, кайра жан берет.

Кылмышкер дароо кармалат. Кандай өлтүргөн болсо, дал ошондой жазага тартылат.

Бул окуядан төмөнкүдөй ибараттарды чыгарууга болот:

Курмандык тууралуу чаташкан суроолорду сурабай, кандай уй болсо да сатып алганда Алланын буйругун аткаруу жеңил болор эле. Тежиктенген жөөттөр суроолорду жаадыра берип ишти бир топ татаалдаштырып алышкан. Каршылык кылган сайын жаза арткандан арта берген. Демек, Алла Тааланын жана Анын сүйүктүү Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* буйруктарын кыйшаюусуз аткаруу момун мусулман үчүн сооптуу жана пайдалуу. Буйруктарга же ибадаттарга кош көңүл мамиле кылуу же убагында аткарбоо дагы да оор жоопкерчиликтерге жана жазаларга кириптер кылат.

Пайдасыз суроону эч качан сурабоо керек. Суралган ар бир суроо адамга ашыкча жүк, ашыкча жоокерчиликти артат.

Жөөттөр мурдараак уйга сыйынып кетишкендиктен, курмандыкка атайы уйду буюрган. Бул макулуктун эч кандай кудайлык сапаты же сыпаты жок экендигин көрсөткөн. Анткени, пендезат көкүрөктөгү ишенүү сезимин канааттандыруу үчүн чектелген аң-туюмдун алкагынан Жаратуучусун издеп көрүп, кээде жаңылыш жака ооп кетет. Адам үчүн жагымдуу жана бериле сүйгөн нерсеси кайра эле адамды ширкке түшүрүп коюшу ыктымал. Мунун алдын алуу үчүн ошол сүйүктүү нерселерден Алла үчүн баш тартуу керек же Алланын ыраазылыгын табуу, Алланын сүйүүсүнө татыктуу болуш үчүн белгиленген сызыктын чегинде гана сүйүү керек.

Кылмышкердин белгисиз болушу эл арасында тынчсызданууну пайда кылган. Уй курмандыка чалынып, кылмышкер табылган соң коомчулук тынчып калган. Демек, тынчтык жана ынтымак ырашкерлик үчүн Алла Тааланын буйруктарына чын ыкластан баш ийүү абзел.

Бул окуя айрым жөөттөрдүн жүрөгүндөгү “өлгөндөн кийин тирилүүгө” болгон күмөнсүнүүнү жокко чыгарган.

## Карун

Баяндамаларда Карун  Азирети Мусанын абасы (атасынын агасы же иниси) же абасынын уулу болгон деген эки пикир айтылып келет. Ал мурдалары фараондун алдындагы жөөттөрдүн өкүлү болгон. Карун кол астындагы адамдарды кемсинтип, кордук көрсөтөр эле. Пайгамбарга ыйман келтиргенден тартып ибадатка жана илимге астейдил киришкен. Тооратты эң жакшы окуу боюнча пайгамбардан кийинки эле адамдардын бири болгон.

Адам кейпин кийген шайтан Карунду айланчыктап достошуп, аны менен сырдаша тургандай деңгээлге жеткен. Ыйманга келген соң өтө кембагал болуп калат. Анын кембагалдыгын пайдалангысы келген шайтан күндөрдүн биринде күйүмдүү киши болуп кайрылат:

– Карун, башкалардан келген ырыскы менен күн көргөндөн көрө, аптада бир күнүн иштеп, калган күнүндө Эгебизге ибадат кылалы! Кандай дейсин?

Шайтандын пикирине Карун макул болот. Макулдашылган күнү шаарга түшүп кечке чейин жалданып иштешет. Чөнтөккө түшкөн азыноолак тыйын-тыпыр менен аптанын калган күндөрүндө кенен-кесир жашап ибадат кылышат.

Алгачкы кадамды абдан кылдаттык менен жүзөгө ашырган шайтан бир топ убакыттан кийин:

– Карун карачы, канчалаган күндөрдөн бери эч кимге муктаж болгон жокпуз! Кел, мындан кийин аптанын жарымын иштейли да, жарымын ибадатка арнайлы. Ушинтип көбүрөөк тапсак, башкаларга окшоп Алланын ыраазылыгы үчүн кембагалдарга кайыр-садага кылганга мүмкүнчүлүгүбүз болот.. – дейт токтоо  гана.

Акчаны кеңири колдонуу напсиге жага бергендиктен Карун жан досунун пикирин кабыл кылат. Шайтан ойлогон оюн эми каалагандай жүзөгө ашыра баштайт. Алдап жүрүп олтуруп иштөө мөөнөтүн бир топко узатып салат:

– Карун, колдон келип турганда көбүрөө иштеп, көбүрөөк таап калышыбыз керек. Биз муну менен ибадатыбызды да аткарган болобуз, кембагалдарды да сүйүнткөн болобуз… – дейт.

Ошентип, акырындык менен Карундун жүрөгүндө дүнүйөгө болгон сүйүү жандана баштайт. Ал Муса пайгамбардын дубасы менен симия илиминин ээси болуп калган эле. Симия илимин пайдаланган Карун кыска убакыттын ичинде абдан байып кетет. Түгөнбөс, бүтпөс каалоолордун, дүнүйөгө болгон ач көздүктүн капканына түшүп калат. Байыгандан кийин мурунку жакшы сапаттардын, мүнөздөрдүн баарын жоготуп койот. Текеберликтин жана менменсинүүнүн туткуну болот. Ушундай чоң илимдин арты менен байыганын, буга кимдин дубасы себеп болгонун жана мынча байлыкты Ким ыроологонун такыр унутта калтырат.

**«Карун Мусанын коомунан эле. Ал аларга текеберлик кылды. Биз ага казыналарды берген элек. Чынында эле анын ачкычтарын күчтүү жамаат араң ташыйт болчу. Ошол кезде коому ага эскерткен: «Эсирбегин! Алла эсиргендерди сүйбөсүн билип кой!»** *(Касас сүрөсү, 76-аят).*

Байлыкты жакшы көргөн Карун Муса пайгамбардын акылнасааттарын уккусу келбей, ыйман сөзү козголсо жаны сыгылып, кеп-кеңештерине чыдабай калат. Азирети Харунга курбандык чалуу милдети жүктөлгөндөн тартып, Карундун чыныгы жүзү ортого чыгат. Ичи тардык жана көрө албастык сезим аны Муса пайгамбардын алдына жетелеп келет: – Эй Муса! Бир тууганың Харунга курбандык буйрудун. А мага эмне үчүн андай нерсе жок? Кантсе да мен Тооратты ага караганда жакшы окуй-

мун. Харунга караганда мен дагы да жогору болушум керек! Мен мындай адилетсиздикке чыдай албаймын!

Муса пайгамбар: – Харунга бул вазийпа жана даражаны мен эмес, Кудай Таалам Өзү берди!

Карун: Харун мага алаамат көрсөтө албаса муну кабыл кылбайм!

Муса пайгамбар жөөттөрдүн аттуу баштууларын чогултуп:

– Баарынар таягынарды алып келгиле! Бардыгын белгилүү жерге койолу. Кимдин таягы жашарып тирүүлүгү байкалса, ошол киши курмандык чалууга ылайыктуу болот, - дейт

Балдак катары же жөн эле таянып жүргөн таяктарды топтоп сыйынуучу жайларына коюшат. Арадан белгилүү мезгил өткөн соң ошончонун ичинен Азирети Харундун гана таягы жашылданып, бүчүр байлап калганына баары күбө болушат.

Анан Азирети Муса Карунга кайрылып:

– Эй, Карун! Эми муну дагы мени жасады дегиң барбы? – деп түшүндүрүүгө аракет жасайт.

Түшүнүп турса да напсинин тукуруусуна айдакталган Карун:

–Бул анык сыйкырчылык! – деп, бурк эте басып кетет.

Алла Таала сыноо иретинде кийимге көк тануу тагынууну Исраил урпагына буйрук кылган эле. Карун буга да каршы чыгып:

– Бул деген, мартабалуулардан кулдарды бөлүү үчүн гана таңылат! – деп Алланын буйругуна тонмоюндук кылат.

Карундун Муса пайгамбарга болгон көрө албастыгы акыркы чегине жетет. Кекчил жалын ичин куйкалайт. Элди өзүнө тартуу үчүн күн сайын калкка сый тамак берип, ооз көптүрүп ар кимге кеңешин айтып айтор, атак-даңк үчүн жан далбас урат.

Күндөрдүн биринде Муса пайгамбар анын байлыгын эсептеп, зекет берүүнү талап кылат. Шылтоо таппай турган Карун жарылып кетет:

– Эми байлыгыма сугунду арта баштадыңбы?! Муну сен эмес, мен тапканмын, мен! – дейт, каарданып оозунан көбүк чачырап.

Карунга карата мындайча жооп келди:

**“Алланын сага берген байлык-дөөлөтү менен** (оболу) **Акырет** (жыргалчылыгын) **издегин, дүнүйөдөгү шыбаганды да унутпа. Алла сага кайрымдуулук кылгандай, сен да** (Алланын пенделерине) **кайрымдуулук кыл. Жерде (**зомбулук менен) **бузукулук кылууга аракеттенбе! Алла бузукуларды сүйбөйт!”** *(Касас сүрөсү, 77-аят).*

**“Мунун баарын** (бардык байлык дөөлөтүм) **мага жалаң өзүмдүн билимим менен тапканмын деди. Акыры ал өзүнөн мурда андан да күчтүү, андан да бай коомдорду кыйратканын билбейт беле? Күнөөкөрлөрдөн күнөөсү суралбайт** (Алла кулунун бардык иштерин ачык билет!)” *(Касас сүрөсү, 78-аят).*

**«Андан соң** (Карун) **коомунун алдына жасанып чыккан эле. Дүйнө турмушун гана каалаган кишилер: «Эх, бизде да Карунга берилген байлыктан болсо кана, атаганат! Чынында эле, ал улук шыбага ээси», -дешти»** *(Касас сүрөсү, 79-аят).*

**“Илим-билим берилген кишилер болсо: «Өлүм болсун силерге! Ыйман келтирген жана жакшы иштер кылган киши үчүн Алла бере турган сооп жакшы го! Ал** (соопко) **жалаң сабырдуу кишилер гана жетишет», -дешти»** *(Касас сүрөсү, 80-аят).*

## Жалган жалаа

Карун күндөрдүн биринде жөөттөрдү бир жерге топтойт. Муса пайгамбарды да чакырат. Анан коомдун алдына чыгып:

– Муса! Суроомду жакшылап тыңша! Алланын буйруктарын бизге түз айтып бергин. Уурулук кылган жана зына кылган адамдын абалы эмне болот? Эгер ушул жаман иштерди сен кылган болсоң сага кандай өкүм берилиши керек?

Азирети Муса:

– Уурунун колу кесилет, зына кылган адам дарга асылат!

– Ушул иштерди сен жасаган болсоң кандай болот?!

– Өкүм эч кандай өзгөрбөйт!

Карун көздөгөн максатына эми жеткендей мыйыгынан жылмайып, аламан калктын арасынан бир аялга үн катты:

– Эй, шуркуя, чык бери! Муса менен эмне иш кылганыңды жана уятсыз ишиңди элдин алдында төкпөй чачпай айтып бер.

Мындайды күтпөгөн Муса *(алейхис салам)* ачууга буулугуп, дүйнөсү аңтарылып кеткендей абалда калат. Бул учурда Карун чакырган аял элдин алдына чыгат. Бир нерселерди айткысы келген менен тили күрмөөгө келбейт, сүйлөй да албайт.

Ачуусу ушунчалык катуу келсе да сабыр кылган пайгамбар:

–Эй, аялзаты! Деңизди жарып жол салган жана Тооратты түшүргөн Алла Тааланын акы үчүн чындыкты айт! Мен сени тааныймынбы? Сени менен кандайдыр бир байланышым барбы!? – дейт.

Аял башын жерге салып бушайман болгондой акыйкатты айтат:

– Муса! Сага ушундай жалаа жабуу үчүн Карун мага көп

акча берди.

Эл алдында ыйлап кечирим сурап, бушайман болгонун айтып тооба кылат.

Жалган жалаанын уусуна буулуккан пайгамбар саждага баш койуп Кудай Тааланын Кудуретине кулдук урат:

“Оо, Жараткан Алла Таалам! Аларды Өзүң жазала!”.

Пайгамбардын кайгыруу менен суранган дубасы кабыл болот. Ошентип, пайгамбарды теңсинбей жадагалса, ага жалган жалааа жапкан дүнүйөкор Карунду жактоочулары, казына байлыгы менен кошо жер жутуп кетет.

**“Акырында Биз, аны да, сарайын да жерге жуттуруп жибердик. Кийин ал үчүн Алладан өзгө жардам бере турган бир да жамаат болгон жок, ары көмөк көрсөтүүчүлөр да болгон жок”** *(Касас сүрөсү, 81-аят).*

Башкалардагы өзгөчөлүктөргө кызганып, дүнүйөнүн артынан сая кууган Карун ошентип, жердин түбүнө кеткен. Кызганыч менен ач көздүктүн кесепети – кордук, карыпчылык, аягында түбөлүк азап. Мындай адамдар өздөрүнө кейшитүү кесепетти энчилегени аз келгенсип, чөйрөсүндөгүлөргө да зыянып тийгизишет. Ошондуктан Алла Таала мындай деп эскерткен:

**«Айткын[81]: «Тандын Эгесинин Кудуретинен паана сурайм: Ал жараткан нерселердин жамандыгынан, Караңгылык каптагандагы анын жамандыгынан, Түйүндөргө сыйкырлоочулардын кастыгынан, Көрө албастардын кызгангандагы жамандыгынан»** *(Фалак сүрөсү, 1-5-аят).*

Карунга жана анын тарапташтарына суктанган адамдар бул окуядан кийин жоруктарына бушайман болушат:

81. Эй, Мухаммед!

**“Дагы күнү кечээ эле анын мартабасын арзуу кылган кишилер: “Демек Алла пенделеринин арасынан өзү каалаган кишиледин ырыскысын кең кылып,** (өзү каалаган пенделеринин ырыскысын) **тар кылып ченеп берет экен да. Эгер Алла бизге мээримдүүлүк кылбаганда, бизди да жуттурган болоор эле. Демек каапырлар кутулушпайт тура! ” -деп калышты”** *(Касас сүрөсү, 82-аят).*

**“Мына, акырет журту**[82]**. Аны жер бетинде менменсинбегендерге, бузукулук кылбагандарга насип кылып койобуз. Чындыгында,** (жакшы) **акыбет – такыбалардыкы”** *(Касас сүрөсү, 83-аят).*

Карундун баяны текебер, ач көз, кызганчаак жана акыретти унутуп байлыкка марып, ичи тарып, дүнүйөнү сая куган көрпенделердин трагедиялуу акыбетин ачык көрсөтүп турат. Мухаммед Пайгамбарыбыздын үммөтү үчүн бул окуядан ала турган ибараттар бар:

Айрыкча андагы жалган жалаа маселесине тасаввуф аалымдары мындайча баа беришет:

«Тээ бир убактарда Алланын вахийине таянбастан түртүп жиберип, Фатундун өлүмүнө себепкер болгон. Ошол иш абийиринин сыздатып, көңүлүн сыгып, көөдөнүн өрттөп жүргөн. Ушул себептен Азирети Мусага түздөн түз:

**“.... Сен бир адамды өлтүргөн элең...!”** *(Таха, 40)* деген эскертүү берилген. Башкача айтканда, Жараткан Алла аны: “Менин вахийиме таянбай туруп кыптийди өлтүрдүң!” - деген таризде кадимкидей суракка алган.

Мына ушул көйгөй пайгамбардын көңүлүн өйүп, эсинен кетпей туруп алган. Болбосо ошол окуяда анын жаман ниети жок эле. Өз алдынча кадам таштаганы үчүн түк оюна келбеген

82. Бейиш

ишке кириптер болуп, курулай дооматка калат.

Ар бир окуяны кылдат ойлонгон акылман устаттарыбыз сүйлөр сөзүбүз да, таштай турган кадамдарыбыз да Куран менен сүннөттүн алкагынан болушу керек экендигин эске салып, өзүм билемдикке азгырып кетпөөнү насыяттап кеткен.

## Азирети Муса менен Кызыр алейхис салам

Фараон Кызыл Деңизге чөгүп кеткенден кийин, элдин жашоосу жакшырып, тынчтык өкүм сүрүп калган. Ошол бейпил доордо Муса пайгамбар эл топтолгон жерлерде Алланын динин жайып, адеп-ахлакка чакырып пайгамбарлык ишин жүргүзөт. Анын сөздөрү тыңдоочуларга абдан жагып, кайра кайра угууну калаганар да чыгат. Дилге жугумдуу акыл насааттары коомчулукту таңдандырбай койбойт. Жадагалса күндөрдүн биринде эл арасынан бирөө тура калып суроо узатат:

-Эй, Алланын пайгамбары! Жер жүзүндө сенден да аалым, сенден да билгин киши барбы?

Азирети Муса:

-Андай адамды алигече жолуктура элекмин.

Аңгыча Алла Тааладан вахий келет:

«-Эки деңиз кошулган жерде накта илимди Менден алган бир кулум бар. үммөтүңдүн кыйынын тандап ага баргын!»

Ишаарат кылынган инсан Кызыр *(алейхис салам)* эле.

Азирети Муса кайрылды:

-Оо, Раббим! Аны кайдан, кантип таба алам?

Кудай Таала ага, туздалган жансыз балыкты куржунга салып жүрүүнү, балык тирилип деңизге секирген жер, эки деңиз

кошулган жер болоорун маалымдайт.

Азирети Муса жакын досу Юша бин Нунду ээрчитип дароо жолго чыгат.

Бир риваятта, чаалыгып келаткан эки жолоочу тыныгуу үчүн деңиз жээгине отура кетишет. Азирети Муса үйдөн чыккандан бери катуу ойлонуп келе жаткандыктан, отурган жеринде жаны жай алып, көзү илинип кетет. Нун болсо деңиздин көз кыйыры жетпеген мейкиндиктерине тигилип олтуруп капыстан чочуп кетет. Караса торбодогу туздалган балыка жан кирип, жылмышып куржундан чыгып, кум үстүндө ары бери сойлоп барып деңизге кирип кетет.

Дал ошол учурда Муса *(алейхис салам)* ойгонуп кетет да, тура калып кагынып силкинип:

“-Кана эмесе жолубуздан калбайлы. Дагы көп жол жүрөбүз”, – деп жөнөп калат.

**«Муса** (өзүнүн кызматкер) **жигитине айткан: «Тээ эки деңиз кошула турган жерге жетмейин же узак убакыт бою жер кезмейин токтобоймун!»** *(Кахф сүрөсү, 60-аят).*

Азирети Мавляна бул окуянын ибаратка жана хикматка толгон тарабын төмөнкүчө чечмелейт:

«Эй жоомарт зат! Бул рухий арзууну “Калимуллах” болгон Азирети Мусадан көрүп ал! Жакшылап кулак сал, баарлашсаң Муса эмне дейт:

-Ушунчалык деңгээлге жетсем дагы өзүмдү дале бармын деп эсептебеймин. Дагы да алгалап баруу үчүн рухума жарык бере турган Кызырды издеп жатам.

Кызырды издөөгө катуу ниет кылган Муса пайгамбарга эл мындай дейт:

– Эй Муса! Сен коомунан безген, мартабасы сенден да тө-

мөн заттын артынан түшүп калыптырсың! Аны издөө үчүн дагы качанга чейин кай жерлерди кезесиң? А бирок издегениң өзүңдө эмеспи? Муну сен дагы билесиң. Эй мартабасы бийик пайгамбар! Деги качанга чейин жер кезесиң?

Азирети Муса коомунан өтүнөт:

– Сураныч! Күн менен Айдын жолун тоспогулачы! Мен пайгамбарлыктын Айымын, Кызыр болсо олуялыктын Күнү. Менден да даражалуу пайгамбарлар бар болгону сыңары, олуялардын ичинен даражасы эң бийиги Кызыр болуп саналат.

Кайра сөз улай буларды айтат:

– Мен доордун султаны аталган бир олуя менен сукбатташуу үчүн эки деңиз кошулган жерге кетип баратам. Чындыка жана марифатка жетүү үчүн Кызырды ортомчу кылам. Ага жолугуу үчүн узак убакытка сапарда болом».

Муса пайгамбар жана Юша бин Нун:

**“Эки деңиз кошулган жерге барганда, балыкты унутушту. Балык деңизге сүзүп кеткен эле”** *(Кахф сүрөсү, 61-аят).*

Юша бин Нун балыктын деңизге кирип кеткенин көргөн эле. Муса пайгамбар ойгонгон кезде анын сөзүнө алаксып калып балык жөнүндө айтууну унутуп койот. Жолоочулар жол тартып кыйла жолду арбытат. Дагы көпкө жүргөн соң жол боюндагы саябандуу дарактын түбүнө жамбаштай кетишет.

**«Анан качан ал жерден өткөн соң, Муса** (жигитине)**: «Күл азыгыбызды алып чык, чындыгында бул сапарда абдан чарчадык», -деген эле»** *(Кахф сүрөсү, 62-аят).*

Юша бин Нун эми эсине келгендей көзү алайып:

«Каап, мен аларды балык деңизге кирип кеткен жерде унутуп койгон турбаймынбы!” -дейт.

**«Ташка** (олтуруп) **дем алган жерде балыкты унутуп калыпмын. Мага аны айтууну шайтан унуттурган экен. Ал таң калыштуу түрдө деңизге жол алган болчу», – деди»** *(Кахф сүрөсү, 63-аят).*

**“**(Муса) **айтты:** “**Мына ушул биз эңсеген нерсе болчу. Кийин аны** (Кызырды) **издеп артка кайтышты”** *(Кахф сүрөсү, 64-аят).*

**“Анан пенделерибизден бир пендени табышты, Биз ага Өз даргөйүбүздөн мээрим берип, Өз жаныбыздан илим берген элек”** *(Кахф сүрөсү, 65-аят).*

Аятта айтылган илим – “ладуний илим”. Тактап айтканда, тасаввуф жолу менен рухий таалимдин жыйынтыгында Алла Таала ыраа көргөн илим. Бул илим, рухий жашоого тиешелүү болондуктан, напсини тазалоо жана жүрөктү аруулоо жолу менен гана алынат. Башка илимдер сыяктуу үйрөнүү же окуу менен эмес, ихсан сезимин жашоо деңгээлине жеткен Алланын досторуна берилген илим. Бирок, бул илимге жөндөм, шык зарыл, ошондой эле жоопкерчилиги да жогору турат. Пенде өзүнүн акыретинин үзүрлүү болушу үчүн ушул багытты жөндөмүн жакшыртканы оң. Анткени Алла Таала Кызыр *(алейхис салам)* үчүн:

**“Биз ага даргөйүбүздөн илим бердик!”** – деп билдирет *(Кахф сүрөсү, 65-аят).*

Алла Таала Бакара сүрөсүндө:

“Алладан корккула, ал силерге (эмнени, кантип жүзөгө ашыруу керек экендигин) үйрөтсүн!” –деп билдирилет.

Акырында издеген кишисин тоонун чокусунда чепкенин желбегей жамынып отурган жеринен табат. Аяр басып келип салам берип өзүн таанытырат:

– Мен Мусамын!

Кызыр *(алейхис салам)*:

– Демек, Исраил урпагынын пайгамбары Мусасың!

Муса пайгамбар:

– Алла Таала адамдардын эң аалымы деп сыпаттаган инсан сен болосуңбу?

Кызыр *(алейхис салам)* жооп кайтарат:

– Эй Муса! Кудайым сенде жок илимди мага берген, менде жок илимди сага берген" *(крз. Бухарий, Тафсир, 18-2, 3, 4; Анбия, 27; Муслим, Фадаил, 170).*

Муса пайгамбар бул илимди үйрөнгүсү келип турганын билдирет. Ошентип, акыл менен андоого мүмкүн болбогон, адамга ажайып жана таң калыштуу көрүнгөн кээ бир окуялардын хикматын Кызырдан *(алейхис салам)* үйрөнөт.

**« – Сага билдирилген билимден Туура Жолду сенден үйрөнүү үчүн сени ээрчисем мейлиби?» – деди Муса»** *(Кахф сүрөсү, 66-аят).*

Кызыр *(алейхис салам)*:

**"– Сен чынында, мени менен чогуу жүрүүгө дарманың жетпейт», – деди»** *(Кахф сүрөсү, 67-аят).*

**"Ички жүзүн андап түшүнө албаган** (сыртынан караганда жаңылыш көрүнгөн) **нерсеге кантип сабыр кыласың?"** *(Кахф сүрөсү, 68-аят).*

Кызыр *(алейхис салам)* бул сөздөрү менен Муса пайгамбардын психологиялык деңгээлин аныктап, андан соң анын алгачкы абалы бул илимге туруштук бере албай турганын белгилеп, сөз менен өзүнүн деңгээлин түшүндүргөн. Сөз төркүнүнөн өз деңгээлин түшүнгөн Азирети Муса дагы да сабырдуу болууга аракет кылышы абзел эле. Башкача айтканда Кызыр *(алейхис салам)* Азирети Мусага тили менен эмес, тек гана кишилик са-

паты менен менен:

"Мени менен чогуу жүргөнгө дарманың жетпейт! Сен бул абал үчүн бышып жетилген эмессиң. Бул илим толук түрдө сага али бериле элек экен" -деди.

Муса пайгамбар көшөрүп, кайткысы келбей:

**"–Кудай буюрса менин сабырдуулугумду көрөсүң. Кандай иш болсо да сага каршы чыкпаймын, -деди"** *(Кахф сүрөсү, 69-аят).*

Кызыр *(алейхис салам)* Муса *(алейхис салам)* пайгамбарга:

**"–Демек мени ээрчий турган болсоң, мен өзүм айтып бермейин эч нерсе сурабайсың!"** – деди *(Кахф, 70).* Бул маселе боюнча бири бири менен макулдашып алган эки улуу зат андан ары жол тартышат.

**«Анан экөө жолго чыгышты. Тээ бара берип бир кемеге түшөөрү менен** (Кызыр кемени) **тешип койду.** (Муса) **айтты: «Адамдарды чөктүрүү үчүн тештиңби?! Сен чынында зыяны күч иш кылдың го!»** *(Кахф сүрөсү, 71-аят).*

**"– Мен сага, мени менен чогуу болууга сабыр кыла албайсың, дебедим беле?"** *(Кахф сүрөсү, 72-аят).*

"…. – **Унутканым себептүү мени айыптаба. Бул иш үчүн мени машаккатка дуушар кылба"** *(Кахф сүрөсү, 73-аят).*

**"Кайра жол тартышты. Акырында бир эркек балага жолугушат,** (Кызыр) **аны дароо өлтүрдү. Муса айтты: – Эч кимди өлтүрбөгөн бейкүнөө жанды өлтүрдүң ээ?! Чын эле,** (сен) **жаман иш кылдың!"** *(Кахф сүрөсү, 74-аят).*

**"– Мен сага мени менен чогуу болууга сабыр кыла албайсың дебедим беле?"** *(Кахф, 75).*

**"– Эгер мындан ары сенден бир нерсе жөнүндө су-**

**расам, мени өзүнө жолдош кылба. Чындыгында, менден сага жакшы шылтоо табылды", – деди»** *(Кахф сүрөсү, 76-аят).*

Азирети Муса мындай деп айтуу менен, мындан ары кечирим суроого мүмкүнчүлүгү калбаганын туюнткан.

**"Кайра жол тартышты. Бир шаар калкына барышып, алардан тамак сурашты. Алар мейман кылуудан баш тартышты. Анан экөө ошол жердеги урай жаздап калган бир дубалды көрүшүп** (Кызыр) **аны тикелеп койду.** (Муса) **"Эгер кааласаң буга эмгек акы алсаң болоор эле", – деди"** *(Кахф сүрөсү, 77-аят).*

**"Ал** (Кызыр) **айтты: «–Мына ушул** (суроон) **сени менен менин айрылышыбыз. Эми сага сабыр кылууга дарманың жетпеген нерселердин жандырмагын айтайын»** *(Кахф сүрөсү, 78-аят).*

«(Ал:) **"Кеме – денизде[83] тиричилик кылган жакыр адамдардыкы болчу. Аны мен жараксыз кылгым келгенинин себеби: анын артынан ар бир** (мыкты) **кемени тартып алып туруучу падыша** (кууп) **келе жаткан»** *(Кахф сүрөсү, 79-аят).*

**"А тигил баланын болсо, момун ата-энеси бар эле. Ал ата-энесин** (ыймандан) **баш тартууга, каапырлыкка зордоосунан корктук"** *(Кахф сүрөсү, 80-аят).*

**"Ошол себептен аларга Жараткан** (ал баланын ордуна) **тазараак, андан көрө мээримдүүрөөк** (баланы) **орун басар беришин каалайдык"** *(Кахф сүрөсү, 81-аят).*

**«Ал эми** (тамдын) **дубалы болсо, ошол шаардагы эки жетим балага таандык болуп, анын астында ал экөөсүнө тиешелүү казына бар эле. Алардын ата-энеси**

83. денизден балык кармап жеп, сатып

**жакшы киши болгондуктан Эгең, ал экөөнүн эрезеге жетип, ошол казынаны чыгарып алуусун каалады. Бул – Эгеңдин бир жакшылыгы болчу. Ошондуктан муну[84] мен өзүм билгендей эле жасап салганым жок. Мына ушулар – сенин сабыр кыла албаган иштериңдин чечмелениши", – деди»** *(Кахф сүрөсү, 82-аят).*

* * *

Демек, ладуний илимде касбий (жеке аракет менен алынган) илимдердеги сымал маселени терең түшүнүү үчүн суроо сураш усулу жок. Бул илим окуучунун жеке шык-жөндөмүнүн чекченеми менен, башкача айтканда жүрөк илхамы менен алынат. Анын өзөгүн хикматтар түзөт. Ошондуктан, ладуний илимдин талапкерлери эс-акылды жана зиректикти өөрчүтүүчү аракеттер менен катар напсини теске салууга, тарбиялоого олуттуу маани бериши керек.

Улул-азим пайгамбардардын катарында караанды калдайган Муса пайгамбардын ладуний илимди үйрөнүү үчүн Кызырга жөнөтүлүшү чынында эле таң калаарлык окуя. Ладуний илимди үйрөнүү үчүн адис инсанга баруусу Муса пайгамбардын кемчилиги эмес. "Сулейманийе" мечитинин курулушунда иштеген бир мрамор устасы менен, архитекторлордун пири саналган Мимар Синандын жеке өзгөчөлүктөрүн буга мисал катары көрсөтүүгө болот. Мраморду иштетүү жана анын көркөм санаты боюнча Мимар Синандын бул тармактын устасындай маалыматы, билими болгон эмес, экөөсүнүн жөндөмү эки башка болгон. Бул чындык Мимар Синан үчүн кемчилик эмес да. Анткени, мрамор устасы жалгыз ушул тармакта гана дасыккан адис болушу мүмкүн. А архитектура тармагынын теңдешсиз кеменгери Мимар Синан болсо, анын да, архитектура өнөрүнүн да башчысы болуп саналат. Бул жерде Азирети Муса менен Мимар Синан,

84. жогоруда аталган иштерди

Кызыр менен мрамор устасын салыштырдык.

Бул окуялар Азирети Мусанын бүт нерсени билбегенин жана жана Жараткандын даргөйүндө дагы далай илимдердин бар экендигинен кабар берет. Биз сөз кылып жаткан ладуний илим Азирети Мусага пайгамбарлык берилгенден бир топ убакыттан кийин, катардагы пенде – Кызыр аркылуу берилген. Ушунун өзү Алла Таалага таандык илимдердин алдында пайгамбарлар да алсыз экендигин эске салат. Бул илимди Муса пайгамбар менен Кызыр олуя канчалаган машакат, чыдам жетпес сабыр менен алгандыгы, "Зул-жанахайн" (бул дүйнөнүн жана акыреттин илимине ээ болгон) Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын кадыр-баркынын жана даражасынын бийиктигин айгинелеп турат.

Улул-азим пайгамбарлардын үчүнчүсү Муса *(алейхис салам)*, "Тоорат барактарынан" Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* үммөтүнүн ар тараптуу сапатын окуп алып, ал бактылуу үммөткө суктануу менен:

"Оо, Улуу Кудайым! Мени дагы алардын арасына кошо көр!" деп тилек кылган *(Ибни Касийр, Тафсир, 2т. 259 б).*

* * *

Кызырдын *(алейхис салам)* окуясында "адамдар окуяларды жана болмуштарды, себептерин билгенден кийин гана араң түшүнүшөт" деген талуу маселе жатат. Себептер же сырткы ишаараттары болбосо, окуянын жөн жайын катардагы киши эле эмес пайгамбар да түшүнгөн эмес, иштин маңызын жана ички сырынын жандырмагын табуу үчүн суроо сураганга аргасыз болгон.

Маселен, бир топ маселелерди же окуяларды негизги себеби болмоюн акыл түшүнө албайт. Бул көрүнүш кудум көз менен кулакка окшош. Белгилүү бир чектен ары жагындагы нерселерди көз көрө албайт, узактагы үндөрдү кулак уга албайт. Өз да-

раметинен ашыкча чектеги нерсени түшүнүү үчүн акыл башка нерселерге кайрылууга муктаж.

Имам Газзали өзүнүн узака созулган жеке тажрыйбасынын натыйжасында Алла Таала койгон сырларга акыл менен жетүүгө мүмкүн эмес экендигин андаган. Көзгө көрүнүп турган ааламдын ары жагындагы терең рухий сырлардын жандырмагын табуу үчүн акылдын чегинен кийинки жолду жүрөктүн билими менен улантуу зарыл жана ушул чара менен гана Жаратканга жалгануу мүмкүн экендигин айтып чыккан.

"Тахафуту-л Фаласифа" (Философтордун тулуп ойлору) аттуу залкар чыгармасында, философтордун айрым көз караштарынын жараксыз экенин жана алар ишенген акылдын өтө эле алсыз экендигин таамай далилдер менен ортого койгон. Акыйкатты издөө учурундагы башынан өткөргөн өткөөл мезгилдерди жана кандай натыйжага барганын мындайча баяндайт:

"Акылымды өтө эле чойдум, жыртылып кеткенге аз калды. Бир чекиттен аркы мейкиндик акылга бейтааныш экенин жана аны таанууда абдан алсыз экенин көрдүм. Демек, Алла койгон сырларды жандырмагын түшүнүү үчүн Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын руханий берекесине насиптеш болуудан башка арга жок!

Жараткан Кудуретке жалынып жалбара бердим. Пикир жүгүрттүм, өзүмдү ар тараптан тизгиндедим, Аны зикир кылдым. Айтор, ушул сыяктуу рухий таалим тарбиянын натыйжасында Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* руханий толкунун кармаган соң жетим көпөлөк сымал акылдын айлампасында айлана берүүдөн кутулдум".

Эгер Кызырдын окуясына акыл менен аныктама бериле турган болсо; кемени тешкендигине кедей кембагалдардын өмүрүнө коркунуч келтирди, аларга заалимдик кылды деп баа берилет. Аныгында, кембагалдардын тиричилигин өткөрүүгө

себепкер болуп турган жалгыз кемени карасантай каракчылардын тоноп кетишине тоскоолдук жараткан эле. Анан жанакы жаш жигиттин өлтүрүлүшү куру акылдын терезесинен бейкүнөө жанды кыйып салгандай кылмыш көрүндү. Көрсө, аны өлтүрүү менен момун ата-энесинин акыреттик жашоосун коргоо деген кашкайган чындык жаткан тура.

Акырында конок кылуудан баш тартып койгон айылга караштуу бир дубалды тикелеп кою акылга караманча каршы келет. Окуянын түпкүрүндө атасынан калган аманат байлык эки жетим бала чоңойгонго чейин сакталуу турсун, кийин Алла Өзү таап колдонуна берет деген тагдыр долбоору турганын ким билсин. Эгер ошол дубал урап түшкөндө, балдар чоңойо электе эле андагы байлык айылдагы ач көз тоноочуларынын колуна тиймек.

Бул окуялардын төркүнүндөгү сырлар **ладуний** (жүрөктүк) **илимдин** жарыгы менен кашкайып ачыкка чыккан. Анткени тагдырдын сырын акыл менен аныктап билип болбойт. Тагдыр адам баласынын эс-акылынын жеткен чегинен бир топ эле жогору турат.

Ушул окуяга байланышкан төмөнкү хадис Бухарийде риваят кылынат:

*"Алла Таала Имрандын уулу Мусанын артын кайырлуу кылсын! Эгер сабыр кыла алганда, Кызыр ага дагы канчалаган ажайып нерселерди үйрөтөт эле" (Бухари, Анбия, 27; Ахмад бин Ханбал, V, 118).*

## Үч салих инсан

Жөөттөрдүн арасында ыкластуу салих адамдар да бар эле. Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадиси бул салих адамдарга ишаарат кылат:

*“Тээ илгери силерден мурдагы жашаган коомдон үч адам жолго чыгат. Бир кыйла жол арбыткан соң түнөп кетүү үчүн тоо боорундагы үңкүргө киришет. Аңгыча жогор жактан таш кулап келип үңкүрдүн оозун жаап калат.*

*Абалдын оорлугу белгилүү болгон соң үч жолоочу өз ара кеңешип: «Сооптуу амалдарыбыз менен Алла Таалага жалбарып дуба кылалы. Алладан башка эч нерсе бизди бул жерден куткара албайт!» - деген чечимге келишет.*

*Үч кишинин биринчиси Алла Таалага чын ыкластан жалбара баштайт:*

*– Оо, Жараткан Алла Таалам! Ата-энем абдан улгайып калган эле. Тапканымды балдарыма да ооз тийгиздирбей туруп биринчи аларга берет элем. Күндөрдүн биринде отун жыйноо үчүн алыс жака кеткем. Алар уктаганга чейин кайта албадым. Карангыга карабай тамактарын даярдап, алып келсем уктап калышыптыр. Анан аларды ойготууга батынбадым. Ошентсе да алардан озунуп балдарым менен кечки сүттү ичүүгө дитим барбады. Тамак салынган аякты кармаган бойдон ата-энем ойгонгонго чейин күтүп олтурдум. Таң агарып, күн жарыгын чача баштады. Балдарым болсо курсагы ачканынан бутума жабышып ыйлап жатышты. Ата-энем ойгонуп кечки сүттөн ичти.*

*Аллахым! Ушул ишти сенин ыраазылыгың үчүн аткарган болсом, ушул балээден бизди арылта көр!*

*Аңгыча таш кычырап бираз ачылат, бирок, киши бата алгыдай эмес.*

*Экинчи адам мындай дейт:*

*– Кудуреттүү Кудай Таалам! Мен абамдын кызын ушунчалык катуу сүйгөн элем. Напсим каалап, аны менен кошулууну абдан самачумун. Айттым, бирок сунушумду четке какты. Бир топ жылдан кийни жокчулуктун айынан менден жардам сурап келди. Мүмкүнчүлүктү колдон чыгаргым келбей, кошулууну шарт коюп жүз дирхам бердим. Айласыздан кабыл кылды. Мен үчүн эч кандай тоскоолдук жок эле (мен ага колумду эми тийгизейин деп жатсам):*

*– Кудайдан корк. Жөн жерден намысымды булгаба! - деди.*

*Аны абдан сүйгөнүмө жана напсим каалап турганына карабай Сенден коркуп сулуу аялдан баш тарттым. Берген жардамымды да кечип жибердим.*

*Аллахым! Сенин ыраазылыгыңды табуу үчүн гана андан алыстаган болсом, бизди ушул балээден Өзүң куткар!*

*Экинчи киши сөзүн жыя электе үңкүрдүн оозундагы таш бираз жылгандай болот. Бирок, киши батпайт эле.*

*Үчүнчү киши жалбара баштайт:*

*– Оо, Улуу Аллахым! Өзүн билесин, акысын бермей болуп макулдашып бир топ жумушчуну иштете баштаган элем. Жумуш бүткөн соң акыларын тегиз бердим. Ошондо жумушчулардын бирөө эмнегедир акысын албастан кете бериптир. Анын акысын өзүнчө кармап, мал алып көбөйттүм. Далай убакыт өткөн соң акысын албай кеткен жумушчу келип эмгек акысын сураганда мен айттым:*

*– Ушу сен көрүп турган үйүр төө, короо-короо букалар жана койлор, төрт түлүк малдын бардыгы сенин акыңдан көбөйгөн, баарын алып кет!*

*– Эй Алланын кулу! Мени менен тамашалашпа! – деди, ишенбегенсип.*

*– Сени менен тамашалашкан жокмун, чындыкты айтып жатам, - дедим.*

*Ал чындап ишенип, мен берген малдын бардыгын алдына салып айдап кетти. Эч нерсе таштаган жок.*

*Оо, Кудайым! Эгер ушул ишти Сенин ыраазылыгың үчүн аткарган болсом, жолубуздагы тоскоолду алып ташта!*

*Ошентип, акырында үңкүрдүн оозундагы таш ары кулайт. Камалып калган жолоочулар сыртка чыгып сапарын улантышат" (Бухари, Буйу, 98; Муслим, Зикир, 100).*

Бул хадис аркарылган жакшы амалдарды ортомчу кылып Аллага дуба кылууга далил болуп саналат. Башка өңүттөн карай турган болсок, тирүүлүктө Алланын ыраазылыгын туу туткан пенделер ар дайым жакшылыктын, аманчылыктын жана берекенин кучагында болоорунун айкын мисалы.

Ошондуктан ар бир мусулман пенде напсинин каалаоолорун тизгиндеп, Кудай Тааланын буйруктарын так аткарып жана тыю салынган иштерден сак болуп, Алланын ыраазылыгы үчүн таза жашап өтүшү керек. Ыраазылыкты биринчи орунга коюп багынуу, пенденин Жаратуучусуна болгон майтарылбас сүйүүсүнүн таттуу мөмөсү болуп саналат.

Арийне, Алла Тааланын ыраазы болушу – адам үчүн тирүүлүктөгү эң улуу жетишкендик жана ыйман жолундагы эң бийик деңгээлге чыгуунун далили. Бул Алла Таалага ыраазы болуп жашаган пенделерге ыроолоно турган эң чоң акыбет болуп саналат.

Салих заттардын мына ушул абалы Баййина сүрөсүнүн 8-аятында маалымдалган:

**"... Алла аларга ыраазы болгон, алар дагы Аллага ыраазы болушкан"**

## Муса пайгамбардын бейиштеги коңушусу

Муса пайгамбар күндөрдүн биринде Жаратканга суроо салат:

– Оо, Раббим! Мага бейиште ким коңушу болот?

– Паландай жерде касапчылык менен тиричилик кылган момун досум бар. Касапчылыктан башка анын абдан маанилүү дагы бир иши бар. Ошол себептен, чакырып да келтире албайсың. Сенин бейиштеги коңушуң ошол инсан! – деп маалымдайт Алла Таала.

Муса пайгамбар касапчыга жолугуу үчүн дароо жолго чыгат. Издеген кишисин тапкан соң өзүн тааныштырбай туруп:

– Мен сизге мейман болуп келдим, – дейт.

Күндө келип кетип турган инсандардан нур жүздүүлүгү, орундуу сөздөрү айтор, ар тараптан айырмаланып турган коногуна көңүлү жибип, аны үйүнө ээрчитип барат. Кадырлуу меймандын төргө отурузуп болгон сый-урматын көрсөтөт. Өз колу менен эт бышырып, коногуна кош колдоп сунат. Андан соң абдан зарыл иши бар экендигин айтып, күтпөстөн тамактана берүүсүн өтүнөт. Бышырылган этти майда туурап чыныга салат. Элпек кыймылдап асылуу турган себет сымал нерсени жерге аяр коюп, анын ичиндеги улгайган чүкөдөй кемпирге даярдап койгон тамагын жедире баштайт. Тамагын жедирип болгон соң, колундагы таза майлык менен кемпирдин оозун аарчыйт. Анан даaратын алдырып, сууга жүзүн чайдырып, сүйкүмдүү карап, куудай агарган чачынан сылап, себетти турган жерине кайрадан асып койот. Касапчы кызмат кылып жаткан кезде, үн чыгарууга да дарманы жетпей калган кемпир оозун кыймылдатып бир нерселерди шыбырайт. Кемпирдин оозун кыбыратышын көргөн конок уулун алкап жатканы го деп түшүнөт.

Азирети Муса бул себетти дүкөндө да көргөн, бирок, сураганга батынган эмес. Болуп жаткан иштерге таң калуу менен көз кырынан назар салып олтура берет.

Касапчы зарыл иштерин бүтүргөн соң коногунун жанына келип алдындагы даамынан али ооз тийбегенин көрүп таңыркап сурайт:

– Урматтуум, тамактан жебептирсиз. Бир нерсе жакпай калдыбы?"

Муса пайгамбар Алла Таала маалымдаган иштин сырын билгиси келип:

–Себеттин сырын айтпасаңыз тамак жебеймин!

Касапчы коногунун кызыгуусу артып турганын көрүп, бир чети шагын сындырып албайын деген тейде:

– Себеттин ичиндеги улгайган кемпир – энекем болот! Жашы илгерилеген сайын акыркы кездерде дарманы калбай баратат. Менден башка каралаша турган жакыныбыз да жок. А мен болсо тиричилике алаксып кеткен кезде эшиктеги короо жандыктары тынчын албасын деп ушул себетке салып жогору илип койом. Кээде дүкөнгө барганда жанымда болсун үчүн көтөрүп алам. Асыл энеме кылган кызматым гана көңүлүмө ырахат тартуулап келет. Энекеме күнүнө эки маал тамак жасап берем. Ал үчүн эмне кылбайын баарын чын дилден сүйүп аткарам, деп себеттин сырын баяндап берет.

– Айтмакчы, сиз ишке алаксып жатканда энеңиз бир нерселерди шыбырагандай болду?

– Кызматыма ыраазы болгон энем дайыма «Алла Таалам бейиште, сени Муса пайгамбарга коңушу кылсын!» деп батасын берет. Анын ушундай жакшы батасына ар дайым "оомийн" деп койом. Менде, андай улуу пайгамбарга коншу болууга жарай турган амалым деле жок. Ал кайда, мен кайда дегендей кеп, –

деп улутунуп койот.

Саламдашкандан тартып өзүнүн ким экендигин билгизбей отурган Муса *(алейхис салам)* көңүлү көлкүп, сый көрсөтүп олтурган адамга жылмая тиктеп:

– Эй салих инсан! Сага сүйүнүчтүү кабар! Мына, мен Мусамын, төрүңдө отурам. Мени сага Алла Таала жөнөттү. «Энесине кынтыксыз кызмат кылган, ыраазылыгын таап, батасын алган кулумду сенин бейиштеги конушуң кылдым!» дейт.

Шүгүр кыл! Алланын бул сыйы сага кут болсун!

Көзүнөн сүйүнүчтүн жашы кылгырган касап, эми чөк түшүп олтуруп, таазим кылган абалда төрүндөгү пайгамбардын колун өбөт. Сүйүнүчтүү кошуналар нуска сөздөн кеп курганча алдындагы тамактарын жеп болгон соң Алла Таалага шүгүрчүлүк келтиришет.

* * *

Эң белгилүү риваятка караганда Муса пайгамбар жүз жыйырма жашында дүйнө салып, Кудустун айланасында көмүлгөн деп айтылат.

Ага дубай салам болсун!

# УЧУРДАГЫ ИУДАИЗМ

Иудаизм дини б.з.ч. 13-кылымдарда пайда болгон. Учурда жер шарында болжол менен 18 миллион адам Иудаизм динин тутунуп келет. Алардын көпчүлүк бөлүгү Америкада, Израилде жана Россияда жашашат. Жөөттөр ишеним жана ибадаттык негиздерин бузуп алгандыктан акыйкаттан алыстап кетишкен. Бул бөлүмдө Иудаизмдин Кудайга болгон ишеними, ыйык китептери, пайгамбарга жана акыретке болгон ишенимдери корутунду түрүндө берилет.

## Иудаизм growth

Жөөттөр Кудай Тааланын жалгыздыгына ишенишээрин айтышат. Бирок бүгүнкү күндөгү Төөраттын кээ бир бөлүмдөрүнө назар сала турган болсок, ишенимдери антропоморфик мүнөзгө өзгөрүп кеткенин байкоого болот. Башкача айтканда, Алла Тааланы адамдык сапаттар менен сыпатташат. Маселен, Кудайдын адамдын кебетесине кирип алып жер жүзүнө түшүшү, өзү жараткан пендеси менен күрөшүп жеңилип калышы ж.б. Иудейлер Алла Тааланы Яхва (Яхова) жана Елохим деп аташат.

Яхованы жөөттөргө гана таандык улуттун кудайы деп эсептешет. Алардын оюу боюнча, Жараткан Яхова бир гана ушул улутту тандап, көңүлүн жөөттөргө гана буруп койгон. Башка улуттарды жана башка жандыктарды жаратканы менен Кудай алдында алардын иудейлердей баркы жок. Иудейлер өздөрүн “асыл ак сөөк элбиз” деп эсептешет. Башка элдер бизге кызмат кылуу үчүн гана жаратылган деп ойлошот. Иудаизм дини ошол себептен бүт дүйнөгө жайылган эмес. Ошондой эле бул диндин дүйнөлүк деңгээлдеги маданияты да жок.

Иудаизмдин ишениминде айрым маселелерде Кудайды адамга окшоштурат дегенге көп мисалдарды берүүгө болот. Маселен, Тоораттын Жаратылыш 6/5-6; 8/21-22; бөлүмдөрүндө, адамдардын жамандыкка малынып калганын көргөн Кудай аларды жаратканы үчүн бушайман болгондугу айтылат. Жамандыкка малынып калгандарды топон суу менен жок кылган соң кайгырып, мындан ары дүйнөнү минтип жок кылбай тургандыгын айткан имиш.

Акыркы доордогу жөөт аалымдары "бул сөз өтмө мааниде" деп канчалык актанбасын, "ката кетирүү," "бушайман болуу," "чечимдерин өзгөртүү" сыяктуу пендеге таандык өзгөчөлүктөрдү Алланын сыпаты катары тануулоо – тавил да көтөрө албай турган даражада кооптуу жагдай. Бир эле ушул мисалдын өзү Иудаизм дининин логикалык жактан чаташкан карама-каршылыктын кучагында калгандыгын жана тунгуюкка кептелгенин көрсөтүп турат.

Яхованы адам сыяктуу элестеткен же сыпаттаган тексттерди Тоораттын ар кайсы бөлүмдөрүнөн кезиктирүүгө болот. Төмөндө ошол өңдүү айрым каталарды ачыкка чыгарып түшүндүрүп беребиз:

Исраил урпагынын тынчыбас козголончулдугунан тажаган Теңир Яхова: "Ырайым кыла берип чарчадым!" деген *(Еремйа, 15/6).*

«Кудай ааламды алты күндө жаратты. Жетинчи күнү эс алды» (Жаратылыш, 2/3). Бул жердеги маани туруш турпаты менен жаңылыш. Анткени, Кудай Тааланы кемчилик сыпаттар менен таанытып жатат.

Арийне тыныгуу, ырайым же мээрим төкпөй кою, чарчоо пендеге жана макулукка таандык сыпат. Булар алсыздыктын жана аргасыздыктын белгиси.

Бурмаланган Тоораттан дагы бир мисал:

«Алланын уулдары Адамдын кыздарынын сулуулугун көрүштү жана тандагандары менен баш кошушту» *(Жаратылыш, 6/2)* деп айтылып, окуя мындай уланат:

Айтууларга карганда, Азирети Жакып үй-бүлөсү менен Канан тарапта жашаган таякесинин үйүнө баратып чөлдө бир адамга кез келет. Таң агарып калганга чейин аны менен күрөшөт.

Жакыптын *(алейхис салам)*:

– Койо бер эми! Мен кетейин! – дегенине карабай чоочун жолоочу анын белин койо бербей күрөшө берет. Акырында Жакып пайгамбар чоочун адамды жыгытат. Анан ал Жакып пайгамбарга мындай дейт:

"–Мындан ары сага Жакып эмес, "Исраил" (Кудай менен күрөшкөн) деп айтылат. Анткени сен адамдар жана кудай менен алышып, аларды жеңип алдың!" *(Жаратылыш, 32/22-32).*

Тооратта ушул өңдүү «Алла Таала "Субхан", башкача айтканда, ар кандай кемчилик сыпаттардан аруу» деген акыйкатка карама-каршы түшүнүктөрдү жарыялап, пендеге ылайык алсыз сыпаттарды Аллага таңууланган.

Аллага болгон ак ишенимге түк коошпогон бир окуя Тооратта мындайча айтылат:

"Күн салкын болгон кезде бейиште кезип жүргөн Кудай, Адам менен Обону издей баштайт. Алар дарактардын артына жашынып калышкан эле. Аларды таба албаган соң: "Кайдасыңар!" деп Азирети Адамга үн салат. Адам: – Бакчадан Анын үнүн укканда коркуп кеттим. Анткени, жыланач элем, ошого жашындым, – дейт" *(Жаратылыш, 3/8-10)*

Мына ушул өңдөнгөн баяндамалардын бардыгы канчалык

өтмө маанилер берилип, жоромолдонбосун пайдубалы акыйкаттан тайгандан кийин аны кайрадан пенделик тавилдер[85] менен калыбына келтирүү мүмкүн эмес.

Тоораттагы жаңылыш Кудай ишениминин түптөлүшүнө, эски Египет жана Вавилон доорлорунун мифологиялык кудай ишениминин жана бутпарастыктын таасири өтө чоң болгон деген пикирди учурдун көптөгөн аалымдары айтып келишүүдө. Ошол ишенимдер жөөт коомчулугун жаңылыш багытка түртүп Тооратка туура эмес көз караштардын кирип кетишине таасир эткен.

## Тоорат

Бүгүн иудейлердин колундагы ыйык китеп Торах (Тоорат), Набийим (Пайгамбарлар), Катубиим (Китептер) деген үч бөлүмдөн турат. Китептин алгачкы беш бөлүмүн «Тоорат» түзөт. Анын курамында Жаратылыш, Чыгыш, Лавилилер, Сандар жана Кайталоо аттуу китепчелер бар. Жөөттөрдүн ыйык китеби “Эски Осуят” деп, ал эми христиандардардын колундагы Инжил “Жаңы Осуят” деп да аталып жүрөт.

Тооратта диний өкүмдөр менен катар ааламдын жаратылышынан жана Азирети Мусанын көзү өткөнгө чейинки кээ бир окуялар баяндалат. Кайталоо китебинин акыркы бөлүмүндө, Муса пайгамбардын өлүмү, көмүлүшү жана коомудун аза күтүү жөрөлгөсү айтылат. Бул деген Азирети Мусанын көзү тирүү кезде эле анын өлүмү айтылат дегенди билдирет. Тоорат Азирети Мусага көзү тирүү кезинде түшүрүлгөн эмеспи?! Бул ошол ыйык делген китепти кайрадан түзүп чыгуучулардын Тооратка кылган кыянатчылыгы.

85. Тавил: Бир сөздү же кандайдыр бир аракетти, сырткы маанисинен башкача жоромолдоо. Курани Каримдин аяттарын чечмелөө методу.

Иудейлер бул маалыматтарды да өз тавил кылышкан. Алардын бир даары “Мусага бул маалыматтарды кудай билдирген. Пайгамбар көзү тирүүсүндө аларды Тооратка жазган,” – деп айтышса, айрымдар “Муса пайгамбардан кийин жөөттөргө башчылык кылган Йешу тарабынан жазылган” деп айтып жүрүшөт.

Азирети Мусаны көмүү жөрөлгөсүнүн баян кылынышы Тооратын жөөттөр тарабынан бир топ убакыттан кийин бурмалангандыгынан жана өз алдынча алымча кошумчалар менен жамакталганынан кабар берет.

Биздин заманга чейин 90 жана 100-жылдарда толукталып расмий түрдө кабылданган жана ичине Түүрат да камтылган Эски Осуяттын тексттерин жөөттөр Муса пайгамбарга таандык китеп деп айтып жүрүшөт. Жогорудагы мезгилдерде курултай өткөргөн жөөт мажлиси элден топтолгон ар түрдүү айырмачылыктагы нускалардын арасынан ушул Эски Осуятты тандап алып, бүгүнкү абалына келтирип иштеп чыгышкан. Тактап айтканда, пайгамбардын көзү өткөндөн болжол менен 1300 жылдан кийин, ыйык китептин ички маңызы кайрадан аныкталган. Азирети Мусага вахий кылынган Ыйык Китеп тарыхтагы ар кандай оор шарттарда жоголгонун, аны 1300 жылдан кийин кайрадан өздөрү иштеп чыккандыгын жөөттөр такыр моюнга албай келишет.

## Талмут

Талмут –Тооратты чечмелеген, жоромолдорду камтыган Азирети Мусанын тафсири болуп саналат. Бул тафсирлер башында иудейлер арасында ооз эки түрдө гана үйрөнүлүп жайылтылып келген болсо, кийинчерээк жазуу маданиятынын өнүгүүсү менен кагаз бетине түшүрүлгөн. Кийин муну “Мишна” деп атап алышкан. Мишна – диний буйруктардын аткарылышын

түшүндүргөн маалыматтарды камтыйт. Мишна, б.з. кийнки доордо  Палестина жана Вавилондогу жөөттөрдүн диний мектептеринде алымча кошумчалар менен толукталган соң бүгүнкү "Талмут" аты менен жаңыдан пайда болот. Ошентсе да учурда Кудус жана Вавилон Талмуту деген эки башка айырмадагы Талмуттар бар.

"Мишна" кайталоо; "Талмут" маалыматтандыруу деген маанилерди туюнтат. Демек, Талмут – Таураттын өкүмдөрүнүн чечмеленишин камтыган тафсир жана ижтихаддар[86] жыйнагы. Анткени, өкүмдөр Тооратта жалпы берилген.  Маселен Тооратта Кудай:

"Жетинчи жылы талаана эч нерсе айдабайсың!"

"Ишемби күнү иш кылбайсың!" дейт.

Бирок булардын кандай аткарылуусу Тооратта айтылбайт. Тиешелүү маалыматтарды Талмут берет.

Тооараттай эле ыйык деп эсептелген Талмуттун пайда болуусуна жана маңызына назар сала турган болсок, пендечилик мүнөз, түшүнүк басымдуу экенин көрүүгө болот. Эч кандай ыйыктык же Алла Таала айткандай жогорку деңгээл сакталган эмес.

"Жер жүзүндөгү мүлдө коомчулуктун эң улугу – Жөөтчүлүк" деген ишеним Тоораттагы башкы маселе болуп саналат. Андагы он буйрук жөөттөргө гана таандык. Башкалар үчүн эч кандай мааниге ээ эмес.

Ток этер жерин айта турган болсок, Алла Таала Исраил урпагына гана артыкчылык берген, башка элдерге караганда аларды өзгөчө жакшы көрөт, дүйнөгө бийлик жүргүзүүгө жөөт-

86. Ижтихад: (Өз алдынча чечим чыгаруу) деген арап сөзүнүн алынган. Ушул сөз ылайыктуу болгондуктан гана сүйлөмгө киргизип олтурабыз. Бирок Иудей дининин укугунда да бул өңдүү нерселер болгон. крз, Араф сүрөсү, 150-аят; Таха сүрөсү, 90-94-аяттар.

төргө гана уруксат деген сандырак түшүнүктөр Иудей ыйык китептеринин башкы маселеси болуп саналат. Ушул себептен негизги зарыл маалыматтар Эски Осуяттагы тарыхый баяндамалардын көлөкөсүндө калып кеткен. Маселен, карама-каршылыктуу, максатсыз айтылган окуялар, тажатма жана чубалжыган санжыралар окуган кишини тажатып жиберет. Бир сүйлөм менен жыйынтыктай турган болсок, жөөттөрдүн ыйык китебин Исрил урпагынын тарыхы жана алардын кудай менен болгон карым-катнашын катыра кабарлаган аңгеме китеп десек болот.

Жалпылап айтканда, Иудаизм бүткүл адам баласын тунук бак-таалайга жетелей албагыдай бечел, жөөттөрдүн гана бактылуулугун жана жер жүзүнө бийлик жүргүзүүсүн максат кылган коомдук дин болуп саналат. Дүйнөлүк масштабдагы дин болуудан бир топ эле узакта деп айтууга толук негиз бар.

## Пайгамбарга болгон түшүнүгү

Иудаизм growининде эң алгачкы пайгамбар Азирети Ибрахим *(алейхис салам)* болуп саналат. Андан кийин кырк сегиз элчи келген. Андан мурда эч кандай пайгамбар келген да, болгон да эмес. Кырк сегиз пайгамбардын он алтысынын ысмы ыйык Китепте аталган. Алар жазуу түрүндө насаат жана башка нерселер берилген "каноник" пайгамбарлар болуп саналат. Булардын жетөөсү аял пайгамбарлар болушкан. Тооратта айтылганга караганда жалган жана чыныгы болуп эки түрдүү пайгамбарларбар. Кырк сегизинен башка өзүн Алланын Элчиси катары тааныткандын баары жалган пайгамбарлар деп эсептелинет. Алардын пайгамбарлыгын кабыл кылууга болбойт имиш.

Чыныгы пайгамбарлар;

1. Адамдарды Аллага гана кулчулук кылууга чакырышы керек жана Алладан башка жасалма кудайлардын артынан түшпө-

шү кажет *(Яармая, 14/14, 23/21, 32).*

2. Келечектен кабар бериши керек жана айткандары тастыкталышы зарыл *(Кайталоо, 18/20-22).*

Бул эки талапка баам сала турган болсок, Ислам динindeги анык пайгамбарларда боло турган ишенимдүүлүк, аманатка бектик, акыл-эстүүлүк, үгүтчүлүк, күнөөсүздүк өңдүү беш сыпат жөөтчүлүктө жок. Булардын диний адабияттарындагы ар түрдүү окуялар айтып тургандай, Иудаизм дининде Кудайдын элчилери айла-амал колдонсо, зына кылса, заалим болсо, жалган айтса жана өзүнүн кызыкчылыгын ойлосо, пайгамбарлыгына эч кандай зыян эмес.

Иудейлердин пайгамбар деген түшүнүгүн талдап көрө турган болсок ыйык Китептериндеги пайгамбарлыктын шартына карама-каршы келгенин көрүүгө болот. Маселен Тооратта алтын буканын идолун жасап, элдерди ага табынууга чакыргандыгы үчүн Харун пайгамбар күнөөлүү деп эсептелинет *(Чыгыш, 32/1-5, 24, 35)* Жөөттөр Харунду *(алейхис салам)* пайгамбар эмес, тек гана Азирети Мусанын жардамчысы жана сыйкырчы катары кабылдашат. "Харун *(алейхис салам)* алтын буканын идолун коомчулуктун кысымы менен жасаган" деп, өтмө мааниде жоромолдошсо да, көз караштары бары бир пайгамбарлардын жооптуу вазийпасына жана элчилердеги зарыл шарттарга түк коошпойт. Анткени, пайгамбарлар Кудай Тааланын жардамын жана колдоосун түздөн-түз колдонушат. Курани Карим алардын бул жалаасын четке кагып, окуянын чыныгы жайын кабарлаган. Акыйкатта Азирети Харун бутту жасаган эмес. Ошону жасагандарга каршы туруп, жадагалса тоскоол болгондугу себептүү бутпарастыка боор тарткан бир топ жөөттөр аны таш баранга алышкан.

Кудайга болгон ишенимде болгондой эле пайгамбар деген түшүнүктөрүндө да төп келишпес маалыматтар бар. Маселен

Иудаизм дини Азирети Ибрахимге чейинки, Азирети Адам баш болгон Азирети Идирис, Азирети Нух жана башка элчилерди пайгамбар деп эсептебейт. Болгону эң төмөн даражадагы чакыруучулук жоопкерчилик жүктөлгөн адамдар деп айтышат. Эски Осуяттын «Жаратылыш» китебиндеги маалыматка караганда, алар кээ-кээде вахий алып турушкан. Ошондой эле Азирети Давуд менен Азирети Сулайман даңктуу падыша катарында эсептелсе да вахий аркылуу Алла Таала менен байланышта болгондугу айтылат.

Кээ бир пайгамбарларга эч качан жарашпай турган жагымсыз жоруктарды таңуулашат. Айрым мисалдарды айта кетели:

а. Топон-суу алааматы аяктагандан кийин Азирети Нух жүзүм өстүрүү жолу менен шарап өндүргөн жана аны сатып тиричилик кылган мас адам болгон. Күндөрдүн биринде эстен танганча ичип чатырынын ичинде жатып калат. Ошол учурда кичинекей уулу Хам чатырга кирип атасынын мас абалында жыланач жатканын көрөт. Чуркап чыгып агалары Сам менен Яфаска билдирет. Алар атасынын үстүн жаап коюшат. Нух өзүнө келген кезде кичинкекей уулунун өзүнө бир жамандык кылганын түшүнөт да, уулуна эмес небереси Кананга наалат айтат. Жөөтчүлүктө ушул себептен Канан деген ысым жагымсыз кабылданат *(Жаратылыш, 9/20-29).*

б. Тооратттын айтымында, Лут пайгамбар кыздары менен зына кылууга барган. Содом жана Гоморе шаарлары кыйраган соң Лут жана эки кызы апааттан кутулуп барып бир үңкүргө киришет. Азирети Лут уйкуга кеткенде кыздары:

“Эми тукумду улап, бизге эр боло турган киши калбады. Атабызга шарап ичирели да...!” – деп, жаман ишти болжоп пайгамбар болгон аталары менен кошулушат *(Жаратылыш, 19/30-36).*

в. Азирети Жакып атасынын батасын алуу үчүн эгиз түгөйү Ыязга куулук кылып кеткен. *(Жаратылыш, 9/27)* Кайнатасы менен

келишим түзгөндө Жакып пайгамбар куулук кылып короодогу чоң-чоң койлорду өзүнө ыйгарып алган сыяктуу жалган жалаалар айтылат *(Жаратылыш, 30/32-42, 31/7-16).*

г. Азирети Давуд көп аялдуу падыша болгон. Ал аялынын көптүгүнө карабай Урянын аялын көрүп ага жаман ниетин бурат. Акыры аны менен ойноштук кылат. Уряны согушка жөнүтөт да, ошондон ары тындым кылдырат. Ал аялынан төрөлгөн тун уулунун өлүмү Давуд үчүн жаза болгон. Экинчи баласынын аты Сулайман. Иудей Ыйык Китебинде баяндалган бул окуяда Азирети Давудга карата: "Кудайдын көзүнө жаман көрүнгөн нерсени жасады" – деп айтылат *(III, Самуел, 11/2-12/22).*

д. Азирети Сулаймандын бир аялы бар эле. Ал өмүрүнүн акыркы жылдарында бутпарас аялдардын артынан кетип, ошолор сыяктуу буттарга сыйынып кеткен экен. Ошондуктан Сулайманга да: "Кудайдын көзүнө жаман көрүнгөн нерсени жасады" – деп айтылат *(И.Падышалар, 11/1-7).*

Тооратта, булардан тышкары дагы кээ бир пайгамбарлардын жакындары тууралуу түк жарашпас жалаалар бар. Мисален, Азирети Жакыптын уулу Яхуда келини менен ойноштук кылат *(Жаратылыш, 38/12-26)*. Жакып пайгамбардын бир баласы атасынын кичи зайыбы менен зына кылат *(Жаратылыш, 35/22).* Азирети Давуддун бир баласы өгөй карындашы менен *(II, Самуел, 13 бап)*, дагы бир баласы болсо атасынын кичи зайыбы менен зына кылган *(II, Самуел, 16/15, 20-23).*

Албетте, булардын бардыгын жөөттөрдүн жалган жалаалары деп эсептейбиз. Жөөт калкы өздөрүнүн ички дүйнөсүндөгү бузукулукту, напсилеринин ашкере ыпластыгын, оюна келген шерменделикти жана уятсыздыкты пайгамбарларга таңуулап, өз колдору менен Тооратка чагылдырышкан.

Ал аз келгенсип күнөөсүз пайгамбарлар Азирети Закарийя менен уулу Азирети Яхйаны өлтүрүшөкн. Жөөттөрдүн мындай

карамүртөздүгүн Курани Карим далилдеп берет:

**“Алар убаданы бузгандыктары үчүн, Алланын аяттарына ишенбендиктери, пайгамбарларды бейкүнөө өлтүргөндүктөрү жана биздин дилибиз кулпуланган деген сөздөрү үчүн Алла алардын жүрөгүнө каапырдыгы себептүү мөөр басып салды. Алардын азыраагы гана ишенишет”** *(Ниса сүрөсү, 155-аят).*

## Акыретке болгон түшүнүгү

Тооратта акыреттеги жашоо тууралуу так жана кенен маалымат жок. Кийинки жазылып чыккан нускаларында гана күнөөкөрлөрдүн тозоко, динге моюн сунган адамдардын бейишке бараарын билдирген ишеним бар. Жөөттөрдүн тарыхына назар сала турган болсок, алгачкы доорлордон акырет ишеними же түшүнүгү деген нерсени учуратуу мүмкүн эмес. Тооратта өлгөн пенделерге карата: “Өмүрдөгү күндөргө тойгон абалда аталары менен чогуу уйкуга кетти,”- деп айтылат *(Жаратылыш, 47/30; Кайталоо, 31/16).*

Кийинки учурларда жөөттөр арасында «өлгөндөр эмне болушат?» деген суроо кызуу талашка түшкөн. Кийинчерээк дүйнөдөн кайткандар өлгөндөр барчу «шеол» аймагына кетти деген ишеним тамыр ала баштаган.

Иудей дининде алгачкы жолу Даниел Китебинин 12/2 бөлүмүндө өлүмдөн кийинки тирилүү, акыретте бериле турган үзүр жана жаза тууралуу айтылган.

Акырет тууралуу ишенимдер көбүнчө Талмутта жазылган. Анда Исраил урпагы бейиште түбөлүктүү калышат. Күнөөкөр жөөттөр болсо тозокто болгону он эки ай жаза тарткандан кийин түбөлүктүү бейишке чыгышат.

Жөөт ишениминде иудей эместердин бардыгы бутпарас болуп саналат. Алар ошондуктан тозокто түбөлүктүү азап тартышат *(Рош Ха-Шана, 17а).*

Жөөттөрдүн мага гана болсун деген ач көз мүнөзүнө жараша акыреттик түшүнүгү да тайкы бойдон кала берген. Анткени бул ишенимдердин баары кийинчерээк чыныгы ыймандан оолактап кеткен көрпенделер тарабынан чыгарылып, китепке жазылып калган.

## СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

**1. Улул-Азим пайгамбарларды атап бергиле?**

**2.Сыптий, кыптий жана фараон деген сөздөр кимдерге карата колдонулган?**

**3. Фараон эмне үчүн Исраилден тарагандардын эркек балдарын өлтүртүүгө буйрукту берген?**

**4.Исраилден тарагандардын эркек наристелерин өлтүрткөн жана аларды алсыраткан фараон Курани Каримде кандай баяндалган?**

**5. Бүтүндөй сыптий элинин балдары фараондун буйругу менен өлтүрүлүп жаткан кезде Муса** *(алейхис салам)* **анын сарайына кандай болуп кирип ал жерде чоңоюп калган?**

**6. Кайсы гана пайгамбардын өмүр таржымалына карабайлы баарынын чабан болуп кой кайтарганына көрүүгө болот. Эмне себептен алар кой кайтарышкан?**

**7.Муса** *(алейхис салам)* **Тува өрөөнүнө барганда Алла Таала бут кийимди чечүүнү талап кылган. Ушул нерсенин хикматын кенен түшүндүргүлө.**

**8. Муса пайгамбар бир тууганы Харунду эмне үчүн өзүнө жардамчы кылып берүүнү Алла Тааладан суранган?**

**9.** Азирети Муса менен Азирети Харун фараонду үгүттөө үчүн баратканда, Алла Таала анын ыйман келтирбесин билсе дагы: **"Ага жылуу сөз айткыла! Балким акылына келээр, балким** (Алладан) **коркоор!"** (Таха, 44)" – деп айткан. Ушул аятты бүгүнкү учурга карата чечмелегиле.

**10. Сыйкырчылардын мусулман болушун, андан соң фараондун айосуз жазасына тартылуусун Азирети Мавлана кайсы себептерге байланыштырган?**

11. **Өмүрү бою ыйман келтирбегени менен Азирети Мусанын мужизасын көрөр замат дароо ыйман келтирип, дүнүйөгө таандык бардык коркунучтарды жана кооптонууларды жүрөктөн сыртка сүрүп салган сыйкырчылардын руханий абалын түшүндүргүлө?**

**12. Кызыл Деңиздеги жолдор жабыла баштаганын көргөн фараон дароо келме келтирип, башын жерге койгон. Бирок аалымдар анын бул ыйманынын кабыл кылынбаганын айтышкан. Эмне себептен анын ыйманын жараксыз деп айтабыз?**

**13. Бүгүн Англиянын Biritish музейинде саждага баш койгон тейде көргөзмөдө турган фараондун өлүк денесинен кандай сабак алууга болот?**

**14. Азирети Муса Тур Тоосунда кырк күн, кырк түн эч бир наар албастан орозо кармаса да ач калган эмес. Ал эми Кызыр менен жол жүргөндө али түш оой элек курсагы ачкан. Эмне үчүн?**

**15. Муса** *(алейхис салам)* **Алла Тааланы көргүсү келген, бирок, Аны көрө алган эмес. Эмне үчүн көрө алган эмес? Себептерин айтып бергиле.**

**16. Байлыгынын жана төрт түлүк малынын зекети суралган кезде Карун кандай каршылык көрсөткөн?**

**17. Тооратты эң мыкты окуганы үчүн өзүн баарынан жогору сезген текебер Карундун башына түшкөн азаптан эмнелерди түшүнсөк болот?**

**18. Муса пайгамбар Улул-Азим пайгамбар болгонуна карабастан илимин дагы да өркүндөтүү үчүн бей-**

**тааныш адамды издеп барган. Илим жолундагы адамдар бул окуядан кандай сабак алса болот?**

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

**1.** Алла Таала тарабынан Исраил урпактарына жөнөтүлгөн .... *(алейхис салам)* пайгамбадын аты ........ көп жеринде аталып кеткен.

2. Азирети ..... *(алейхис салам)* болсо Азирети Мусанын тууганы жана жардамчысы болгон.

3. А Мисирдин жергиликтүү калкы ........ болсо бутпарас эле.

4. Алла Таала менен сүйлөшкөндүгү үчүн Муса Пайгамбарда «..........» деген наамы бар.

5. ...... –Тооратты чечмелеген, жоромолдорду камтыган Азирети Мусанын тафсири болуп саналат.

**В. Төмөнкү суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Кайсы вариант Исраил урпагын Мисирден көчүп кетүүгө зордогон себептердин бири эмес?**

а. Фараондун жана кыптийлердин кордугуна кабылуусу.

б. Мисир элинин алдындагы кадыр-баркын жана социалдык укуктарын жоготуп алуусу.

в. Калктын көбөйүп кетишинен кооптонгон кыптийлердин сыптий элин басмырлоосу жана кордоосу.

г. Исраил урпагынынын Мисирде жашап калышын каалабагандыктан, аларды кубалоосу.

**2. Жөөттөрдүн диний адабияттарында пайгамбарларга жалган жалаалардын жабылышы, Алланын элчилерине жарашпаган жоруктарды аларга таңууланышы жана өздөрүнүн ушул нерсеге ишениши эмнени каңкуулайт?**

а. Иудаизм диний адабияттарындагы маалыматтардын логикалуулугун жана абан ынанымдуу экенин билдирип турат.

б. Иудаизм дининин турмуш чындыктарын таамай көрүүдөн бир топ эле оолак экендигин билдирип турат.

в. Өздөрүнүн ээнбаш напсилерининн жана өз шерменде жоруктарын пайгамбарларга таңууланганын көрсөтүп турат.

г. Пайгамбарга болгон ишенимдеринин жөнөкөйлүгүн жана абдан мыкты болгондугун көрсөтүп турат.

**3. Жаңы туулган ымыркай атпайдын башын алдырган фараон Мусаны өз колу менен падышалык сарайында чоңойткон. Бул жерден көп ибараттарды чыгарууга болот. Төмөнкү версиялардын кайсынысы бул себептердин катарына кирбейт?**

а. Алла Таала кимди пайгамбар кылгысы келсе, ошол кулдарын жаштайынан абдан оор сыноолор менен сынаган.

б. Кудай Таала бир ишти максат кылган болсо пенделердин ой мүдөөсү ал Улуу максатты ашып өтө албайт, каалагандай өзгөрттүүгө кудурети да жетпейт. Мына ушул себептен чыныгы ыймандуулар жаратылган заттардын жамандыгынан коркушпайт.

в. Жараткан Алла Таала сактаймын десе пендесине эч ким зыянын тийгизе албайт. Ошондуктан Муса *(алейхис салам)* эң коопсуз жай болгон хан сарайда чоңойгон.

г.Кандай абал болбосун Алла Тааланы мээриминен жардам суроо зарыл. Алла Таала Өзүнөн паана сурагандарды сөзсүз аман сактайт.

**4. Муса** *(алейхис салам)* **фараондун сарайында жетилгенине карабастан алардын ишенимине жана ахлаксыз жашоо образдарына ыктабай, тавхид ишениминде ыймандуу, адеп-ахлактуу болуп өсүп жетилген. Бул окуя тарбиядагы кайсы чындыкка ишаарат кылат?**

а. Баланын жакшы же жаман тарбиясы ата-эненин гана арзуу тилектерине жараша болот.

б. Алла Таала бардык пайгамбарлардын ишеним жана адеп-ахлак тарбиясын каапыр кулдары аркылуу жүзөгө ашырат.

в. Алла Таала элчи кылып тандаган пенделерин Өзү тарбиялайт, аларды жеке көзөмөлүндө коргойт.

г. Баланы тарбиялоодо туура ишеним жана адепттүүлүктүн үлгүлөрүн көрсөтүүнүн эч кандай пайдасы жок.

**5. Бүгүнкү күндөгү жөөт дининин Кудайга болгон түшүнүгүнө кайсы версия дал келбейт?**

а. Теңирдин бушайман болуу, чечимин өзгөртүү, чаалыгып чарчоо сыяктуу кемчилик жактары бар.

б. Теңир Яхова, бир гана жөөттөрдүн кудайы болгондуктан аларга өзгөчө көңүл бурат.

в.Кудай Тааланын эч бир кемчилик сыпаттары жок.

г.Кудай пенделер менен сүйлөшөт, талашып-тартышат, жадагалса, күрөштөн жеңилип калат.

**6.** “Акыйкатта Мен сенин Раббинмин! Кепичтеринди дароо чеч! Анткени сен, ыйык Тува жериндесиң!” (Таха, 12) **аятындагы “кепичтеринди чечкинин!” деген буйрукка берилген ишарий маанилерди талдап көрө турган болсок, кайсы вариантты жаңылыш деп айтар элек?**

а.Дүнүйөгө жана байлыкка болгон умтулуудан жүрөгүңдү тазалагын.

б. Вахийдин жардамы менен пенделик сыпаттардан биротоло суурулуп чык жана периште ааламына карай көтөрүл.

в.Табиятыңдан сыйрылып чык жана напсиңдин азгырыгынан тазалан! Напсинди жана ага байланышкан нерселерди ойлно көрбө жана ушундайча кел!

г.Кепичтерден максат, бул дүйнө жана акырет.

**7. Байлыкты жандан артык сүйүп, акыретти унуткандар менен бул дүйнөнүн жыргалчылыгын эмес акыреттеги ченемсиз нематтарды тандагандардын сыпаттары кайсы вариантта туура көрсөтүлгөн?**

а.Текеберленүү-эркелөө

б. Камкор болуу-сабырдуу болуу

в. Ач көз болуу-канаат кылуу

г. Байларды сүйүү-кембагарларды кордоо.

**8**.“Ага жылуу сөз айткыла! Балким акылына келээр балким (Алладан) коркоор!” (Таха, 44). **Чектен чыккан пайгамбарларды жиберип жатып ушундай буйрук берген. Кайсы вариант бул аяттын максатына дал келбейт?**

а.Алла Таала пайгамбарларын фараондун жамандыгынан сактап калуу үчүн ага жылуу жумшак мамиле, кайрылууну эскерткен.

б.Ишеними жана адеп-ахлагы кандай деңгээлде болбосун адамдарга сылык мамиле кылып, жагымдуу сөз менен кайрылуу кажет.

в.Адамдардын көз карашын жана ыйык туткан ишенимдерин өзгөртүүдө жумшак сөздүн, таттуу тилдин жана кыраакы кадамдын таасири күчтүү болот.

г. Алар орой мамиле кылып, өчөштүргүдөй катуу айтканда фараондун заалимдиги андан бетер күчөп кетмек.

**9. Учурдагы Иудаизм менен Ислам дининин пайгамбар таанымын салыштыра турган болсок, пайгамбарларга таандык кайсы сыпат эки динде тең бар?**

а. Аманат, (ишенимдүү, аманатка бекем)

б.Фатанат (акыл-эстүү)

в. Исмат (күнөөсүз)

г.Таблиг (үгүтчү)

**10. Ыйман келтиргенине кыска убакыт болгонуна карабастан жана ыймандын шарапаты менен сыйкырчыларды көкүрөгүндө дүнүйөлүк коркунуч да, кайгы да калган эмес. Сыйкырчылардын ошол кездеги психологиялык абалы кайсы вариантта туура эмес берилген?**

а. Абдан курч ыйман менен Алла Таалага ишенгендиктен жүрөктө шектенүүнүн кыпынчалык изи калган эмес.

б. Ыймандын айтып бүткүс даамын таткандан кийин Алла Таала койгон сырларды баамдай алышкан.

в. Алла Таалага ыйман келтирген соң фараон такыр зыян кыла албайт деген ойдо болушкан.

г. Жүрөктөгү мурунку муң кайгы жана коркунучтар ошол учурдагы шартка байланыштуу Алладан коркуу жана Анын ырайымын үмүт кылуу деген сезимдерге  алмашып, жан дүйнөлөрүндө бейпилдик өкүм сүрө баштаган.

**11. Азирети Муса Кызырдан илим алып жатканда бир асыл сапат ага абдан зарыл болгон. Дегеле, илим үйрөнүүнү каалаган бардык исандар үчүн бул сапат абадай керек. Ал кайсы сапат?**

а. Зээндүү болу

б.Аракетчил болуу

в. Бөтөн элде мусапырчылыкта жашоо

г. Сабырдуу болуу

**12. «Жер жүзүндө менменсинип жүрбө. Анткени сен жерди теше албайсың жана тоого тең боло албайсың»** (Исра сүрөсү, 37-аят). **Текеберликтин пендеге түк жарашпасын биле жүрүшүбүз үчүн Алла Таала кайсы чындыкка  басым  жасаган?**

а.Эт жана сөөктөн турган адам денесинин жөнөкөй топуракка же болбосо асканын бир бөлүгүнө теңеле албагыдай алсыз экендигин эскерткен.

б. Жер жүзү жана тоо таштар инсандан да барктуу экендигине басым жасаган.

в. Денеге караганда адамдын руху күчтүү болооруна басым жасаган.

г.Тоо ташты ашып, жерди тешип кете ала турган күчү жана жөндөмү жок экендигин эскертет.

**13. Жөөттөргө кандай апааттар жөнөтүлгөн эмес?**

а. Чегиртке жана курбака каптап калган.

б. Сел менен топон суунун чогуу баскан.

в. Нил дарыясы жана иче турган суулары кызыл канга айланып кеткен.

г. Күнөөкөрлүктөн улам жүздөрү карарып кеткен.

**14. Суунун астында каларын сезген фараон дароо ыйман келтирген чакта да өзүн куткара алган эмес. Анын өлүк денеси бүгүнкү күнгө чейин бузулбастан сакталган. Кайсы вариант бул окуядан чыгарыла турган жыйынтыкка дал келбейт?**

а.Фараон ыйман келтиргени менен өмүрүндө такыр ибадат кылбагандыктан, тозоктон кутула алган эмес. Куру ыйман менен кете берген.

б. Өлөөрүн сезип азаптан корккондуктан жана үмүтү үзүлгөн чакта ыйман келтиргендиктен, ыйманы кабыл кылынган эмес.

в. Мурда деле бир топ балээ жана апааттар каптап келген кезде ыйман келтирээрин айткан. Кудай Таала балээлерден арылтар замат кайра динге жана пайгамбарга каршы чыгып, буттарга сыйына берген. Анын мындай терсаяктыгын ыймансыз кетээринин ишааратты деп айтууга болот.

г.Жараткан Алла Таала фараондун өлүк денесин бүгүнкүгө

чейин бузбастан сактоо менен каапырлыктын кесепети кандай болорун кыяматка чейинки адамзатка көрсөтүп койгон.

**15. Кайсы вариант Тоораттын бузулушунда рол ойногон факторлордун бири эмес?**

а.Тоорат алгачкы кездерде жалгыз гана нуска менен сакталган.

б.Исраил уулдары көптөгөн жылдар бою вавилондуктардын эзүүсү астында тургандыктан жалгыз нускалуу Тоорат жоголуп кеткен.

в.Көпчүлүк жөөттөр Тоораттагы сөздөрдүн ордун алмаштыруу менен Ыйык Китепке кыянаттык кылышкан.

г.Тооратта бири бирине карама-каршы келген жана чындыка коошпогон маалыматтар толтура.

**16. Муса пайгамбар Кызыр менен жол жүргөндө себеп-натыйжасы билинбеген, төркүнү түшүнүксүз болгон айрым окуяларга күбө болгон. Бул көрүнүштөн окуялардын көзгө көрүнгөн тарабынын артында купуя хикматтар да бар экенин билсек болот. Алардын түйүнүн акыл же илим менен түшүнүү мүмкүн эмес. Өзгөчө рухий жөндөмү бар инсандар гана жүрөк туюму жана илхам жолу менен окуялардын төркүнүн жандыра алышат.**

**Биз сөз кылып жаткан шык-жөндөмгө жана артыкча касиетке эгедер болуу үчүн кандай сапаттар зарыл эмес?**

а.Напсини тазалап, жүрөктү аруулоо.

б. Материалдык же гуманитардык илим билимдерди окуп белгилүү деңгээлди багындыруу.

в. Такыбаа болуу жана билгенине амал кылуу.

г.Алланын буйруктарын так аткарып, көңүлдү Ага багыштоо.

## ЖООПТОР

### Б. Бош орундарды толтуруунун жооптору

1. Муса, Курандын
2. Харун
3. Кыптийлер
4. Калимуллах
5. Талмут

### В. Тестик суроолордун жооптоору

| | | |
|---|---|---|
| 1. Г | 2. В | 3. А |
| 4. А | 5. В | 6. Б |
| 7. В | 8. А | 9.Г |
| 10. В | 11.Г | 12. А |
| 13. Г | 14. А | 15.Г |
| 16. Б | | |

## Азирети Муса (алейхиссалам)



# МАЗМУНУ

## АЗИРЕТИ ШУАЙБ (алейхис салам)

## АЗИРЕТИ МУСА (алейхис салам)

## АЗИРЕТИ ХАРУН (алейхис салам)

## УЧУРДАГЫ ИУДАИЗМ

